# திருவோத்தூர்

(செய்யாறு)

## வரலாறு

தமிழ் வளர்ச்சித்துறையின்
இரண்டாம் பரிசு பெற்றது.

ச. கிருஷ்ணமூர்த்தி
எம். ஏ., (தமிழ்), எம். ஏ., (வரலாறு),
பி. எட்., கல்வெட்டியல் பட்டயம்




சேகர் பதிப்பகம்
66/1 பெரியார் தெரு, எம். ஜி. ஆர். நகர்,
சென்னை-600 078.

முதற்பதிப்பு : டிசம்பர், 1992
இரண்டாம் பதிப்பு : ஜுலை, 1994


விலை ரூ. 55-00

வள்ளல் பாரி அச்சகம்
26, வள்ளல் பாரி தெரு,
எம். ஜி. ஆர். நகர்,
சென்னை-78.

---

**காணிக்கை**

என் வாழ்வும் வளமும் சிறந்தமையத்
தன் வாழ்வை அர்ப்பணித்த பெருந்தகையாளர்
என் பெரிய தாயார்
விசாலாட்சியம்மாள்
நினைவுக்கு இது காணிக்கை.

—ஆக்கியோன்

---

உ

## நூல் உருவாக்கியோர்


| | |
|---|---|
| ஆசிரியர் | ச. கிருஷ்ணமூர்த்தி, எம். ஏ., |
| ஓவியம் | ஆர். சதானந்தம் |
| உருவச்சு | அண்ணாமலை |
| முகப்பு அச்சிட்டோர் | வள்ளல் பாரி அச்சகம் |
| அச்சுக்கோப்பு | முனிசாமி, மு. ஹேமா |
| அச்சிட்டவர் | த. பூபதி |
| உதவி | பூ. கிருபாகரன் |
| பிழை திருத்தும் | வெ. சுந்தரம் |
| கட்டுக்கோப்பு | வி. எம். பைண்டிங், சென்னை-33 |
| பதிப்பாளர் | வெள்ளையாம்பட்டு சுந்தரம்<br>சேகர் பதிப்பகம் போன்: 4834325 |
| அச்சகத்தார் | த. பாலு, த. சங்கர்<br>வள்ளல் பாரி அச்சகம்<br>எம். ஜி. ஆர். நகர், சென்னை-78. |




# பொருளடக்கம்

# அணிந்துரை

பீ. எல். சாமி, *I. A. S.* (ஓய்வு)
தலைவர், புதுவை வரலாற்றுச் சங்கம்,
புதுச்சேரி

திருவாளர் ச. கிருஷ்ணமூர்த்தி அவர்கள் எழுதிய திருவோத்தூர் வரலாறு என்ற நூலைப் படிக்க எனக்கு வாய்ப்புக் கிடைத்தது.

ஒரு கோயிலின் வரலாற்றை முழுக்க ஆராய்ந்து முதன் முதலில் டாக்டர் பட்டம் பெற்றவர் கே. கே. பிள்ளை அவர்களாவர்.

அவர் ஆங்கிலத்தில் எழுதிய சுசீந்திரம் நூலே நான் முதலில் படித்த கோயில் வரலாறாகும். அதற்குப் பிறகு திருபுவனம் கோயில் வரலாறும் படித்திருக்கிறேன்.

இங்ஙனம் கோயில் வரலாறுகள், கல்வெட்டுகள் துணைகொண்டு தெளிவாக ஆராயப்பட்டால் ஒரு குறிப்பிட்ட காலத்தினுடைய அரசியல் வரலாறும், சமுதாய அமைப்பும், சமயச்சூழ்நிலையும், மற்றும் பல செய்திகளும் தெரிந்துகொள்ள முடியும். அவ்வகையில் இடைக் காலத்தில் தோன்றிய சிறந்த நூல் 'கோயிலொழுகு' ஆகும். இது ஸ்ரீரங்கம் கோயிலின் வரலாற்றைக் கூறுகின்றது. 'ஒழுகு' என்ற சொல், முதலில் அகநானூறு, 'பொதியில்' என்ற கோயில் வழிபாட்டில் பலிகொடுக்கும் வரலாற்றைக் குறிக்கின்றது.

பிற்காலத்துப் பாளையக்காரர்கள் தங்கள் பாளையப்பட்டு வரலாறுகளை எழுதிய பனை ஓலையை, ஒழுகு ஓலை என்றே அழைத்ததை அறியலாம்.

கோயில் வரலாறுகளில் அண்மையில் நான் படித்தவற்றுள் திருவோத்தூர் வரலாறு சிறந்த தாக விளங்குகின்றது,

இந்த வரலாற்றில் காணப்படும் வன்னியர் முதலிய சாதிகளின் வரலாறு ஆர்வமூட்டும் செய்திகளைத் தருகின்றது.

இந்த நூல் பகுதியில் கூறப்பட்டுள்ள அக் கால வரிகள் (*Taxes*) மேலும் ஆராயத் தக்கவை யாகும். ஒவ்வொரு நாள் உற்சவத்தையும் வேறு வேறு சாதியினர் கொண்டாடுவது இன்னும் பெரிய ஊர்களில் காண்கின்றோம்

ஊர்ச் சபைகளின் செயல்களைப் பற்றியும் இந்நூலில் விவரிக்கப்பட்டுள்ளது. இந்த நூலில் சிறப்புடைய பகுதி : 'கோனேரிராயன் என்னும் மன்னன், கவிகாளமேகம். இது பற்றிய வரலாற் றறிஞர்களின் கருத்துகளை இந்நூலாசிரியர் மறுத்து எழுதியிருப்பது பொருத்தமாக உள்ளது. புலவர் காளமேகம் பற்றியும் அவரது பாட்டைப் பற்றியும் உள்ள செய்திகள் சுவையாக உள்ளன.

மற்றும் பல சுவையான செய்திகளும் ஆர்வ மான நிகழ்ச்சிகளும் கூறப்பட்டிருப்பது சிறப்பாக உள்ளது. இந் நூலாசிரியர் மேலும் பல கோயில் வரலாறுகளை எழுதித் தமிழ் மக்களுக்குத் தொண்டாற்றுவார் என்று நம்புகின்றேன்.

# முன்னுரை

திருவோத்தூர் அருகேயுள்ள விலாரிப்பட்டு என் சொந்த ஊர். இங்குச் சிவன்கோயில்இல்லை; சிவன் பெயரில் சூடுமிக் கழனி என்பது இன்றுமுள்ளது. ஒருகாலத்தில்திருவோத்தூர் வேதபுரீசுவரருக்குச் சொந்தமாக இந்நிலம் இருந்துள்ளது.

திருவோத்தூர் பத்தாம் நாள் (இறுதி) விழாவில் எனது விலாரிப்பட்டுக் கிராமமும் பங்கு பெறும்.

என் பள்ளிப் பருவத்தின்போது, செய்யாற்றில் பாலம் இல்லாததால், ஆற்றின் குறுக்கே வந்து வேதபுரீசுவரர் கோயிலையொட்டியே நகரத்திற்கு வரவேண்டும். அவ் வாறு நான் வரும்போது கோயில் தென்புற மதிலில் உள்ள சம்பந்தர்—சமணர்ப் போராட்டச்சிற்பங்களை வேடிக்கைப் பார்ப்பேன்.

காலம் உருண்டோடியது. இந்து சமய அறநிலையத் துறை செயல் அலுவலர்க்கான எழுத்துத் தேர்வில் தேர்ச்சி பெற்றிருந்த நான், 13-6-1975 அன்று நேர் காணல் தேர் விற்குச் சென்றேன்.

தேர்வாளர்களில் ஒருவர் சம்பந்தர்—சமணர்ப் போராட் டம் குறித்த சிற்பங்களை அடிப்படையாகக் கொண்டு கேள்விகளைக் கேட்டார். 'பனைமரத்துடன் தொடர் புடைய சிற்புங்கள் திருவோத்தூர் கோயிலில் எங்கெங்கு

உள்ளன?' என்றார், நிறைவாக நான் பதில் அளிக்க வில்லை; தடுமாறினேன்.

'உலக வரலாற்றைத் தெரிந்துகொள்ளும் முன்பு உன் உள்ளூர் வரலாற்றை அறிந்துகொள்' என்று தேர் வாளர் எனக்கு அறிவுறுத்தியதுபோல் அவர் வினாக்கள் அமைந்தன.

என் நல்வினைப் பயனால், தொல்பொருள் ஆய்வுத் துறை நடத்தும் கல்வெட்டியல் பட்டய வகுப்பில் சேர்ந் தேன். எந்தக் கோயில் பற்றி முழுமையாகத் தெரியாதிருந் தேனோ அதே கோயில் குறித்து ஆய்வேடு சமர்ப்பித்தேன். இது வேதபுரீசுவரர் கருணையேயாகும்.

தொல்பொருள் ஆய்வுத்துறை இயக்குநர் திரு. நடன காசிநாதன் அவர்கள், உலகத்தமிழ் ஆராய்ச்சி நிறுவனத் தின் வேண்டுகோளுக்கிணங்க, திருவோத்தூர் குறித்து ஆங்கிலத்தில் ஒரு கட்டுரையும் தமிழில் ஒரு நூலையும் எழுதி அளிப்பதற்கு 1984இல் அனுமதி வழங்கினார்கள். கட்டுரை, உலகத் தமிழ் ஆராய்ச்சி நிறுவன வெளியீடான 'தமிழர் மரபுச் செல்வம்-கோயிற்கலைகள்' என்ற நூலில் இடம் பெற்றது. தனி நூல் இப்பொழுதுதான் நண்பர் வெள்ளையாம்பட்டு சுந்தரம் அவர்களின் பெரு முயற்சி யால் வெளிவருகிறது.

பலஆண்டுகள் கடந்து தற்போது இந்நூல் வெளிவருவ தால், சில செய்திகள் வியப்பாகக்கூட இருக்கலாம். 19-6-77 இல் குடமுழுக்கு நடந்தபின், கோயிலில் சில மாற்றங்கள் நடந்துள்ளன. புதிதாகப் பல உதிரிச் சிற்பங்கள் கோயிலில் இடம்பெற்றுள்ளன. சம்பந்தர், சமணர் போராட்டச் சிற்பங்கள் வெளி மதிலில் சத்துணவுக் கூடம் கட்டப்பட்ட தால் மறைந்துவிட்டன. ஊரில் புதிதாகத் திருமண மண்டபம் ஒன்று கட்டப்பட்டுள்ளது. கோயிலுக்கு உள்ளே உள்ள சிற்றாலயங்கள் சிலவற்றின் பெயர்கள் மாற்றப் பட்டுள்ளன, எனவே இந்நூல் பழமைக்கும் பழமையாய்ப்

புதுமைக்கும் புதுமையாய்க் காட்சி தரும் என நம்பு கிறேன்.

நூலின் தொடக்கத்தில், 'ஊரும் கோயிலும்' என்ற தலைப்பில், திருவோத்தூர் ஊர்ப் பெயர் ஆராய்ச்சியைச் சுருக்கமாகக் கூறியுள்ளேன். கல்வெட்டுகளின் பட்டியலைக் கூறியபின் சில இலக்கியங்களின் பெயர்களைத் தொட்டுக் காட்டியுள்ளேன்.

'சோழர் காலத் தொண்டு' என்ற தலைப்பில் சோழர் காலத்தில் திருவோத்தூர் கோயில் அடைந்த மாற்றங் களைக் குறிப்பிட்டுள்ளேன். 'பாண்டியர் திருப்பணிகள்' என்ற தலைப்பில் காலம் குறித்து எழுதுவதற்கு, குடந்தை என். சேதுராமன் அவர்கள் எழுதிய கடிதங்களே எனக்குப் பேருதவி புரிந்தன. இதற்காக அவருக்கு என் நன்றியைத் தெரிவித்துக் கொள்கிறேன்.

'பொத்தப்பிச் சோழன்' என்ற தலைப்பில் தெலுங்குப் பல்லவர் மற்றும் தெலுங்குச் சோழர் வரலாற்றுடன் திருவோத்தூரில் காணப்படும் 'விஜய கண்ட கோபாலன்' கல்வெட்டுகளையும் ஆய்ந்துள்ளேன்.

'கோப்பெருஞ்சிங்கன்' வரலாற்றைச் சிலர் எழுதியுள்ள தால், திருவோத்தூரில் உள்ள கோப்பெருஞ் சிங்கன் கல்வெட்டுகளை மிகச் சுருக்கமாகவே ஆய்வு செய்துள் ளேன்.

'சம்புவராயர் திருப்பணிகள்' என்ற தலைப்பில் சம்புவராயர் வரலாற்றை ஓரளவு விரிவாகவே கூறியுள் ளேன். நான் நூல் எழுதியபோது சம்புவராயர் குறித்துத் தனி நூல் ஏதும் வரவில்லை. ஆயின், சம்புவராயர் மாவட்டம் உதயமான பின், பல தனி நூல்கள் வந்துவிட் டன. இதன் காரணமாக நான் கூறியுள்ள சில செய்திகள் வலிமை பெறலாம்; சில செய்திகள் மறுக்கப்படலாம். சம்புவராயர் குறித்து எழுதுவதற்கு உதவி புரிந்த தொல்

பொருள் ஆய்வுத்துறை இயக்குநரும் என் ஆசிரியருமான திரு. நடன. காசிநாதன் அவர்களுக்குப் பெரிதும் கடமைப் பட்டுள்ளேன்.

'விஜய நகரப் பேரரசர் காலம் முதல்' என்ற தலைப்பில் பிற்காலக் கல்வெட்டுகளின் செய்திகளைத் தொகுத்துத் தந்துள்ளேன். கோனேரிராயன் குறித்து, வரலாற்று அறிஞர்கள் கூறியவற்றை மறுத்து, சைவ, வைணவ வேறு பாடின்றி அவன் தொண்டாற்றியுள்ளதைக் 'கோனேரி ராயன் ஓர் ஆய்வு' என்ற தலைப்பில் விளக்கியுள்ளேன்.

கள ஆய்வின்போது நான் கண்டுபிடித்த, 'கோனேரி ராயன் பல்லக்குச் சிற்பம்' நூலின் மேலட்டையில் இடம் பெறுகிறது. 'பெரியபுராணமும் சிற்பமும்' தனித் தலைப்பு போல் நூலில் இடம்பெறினும் 'கோனேரிராயன் ஓர் ஆய்வு' என்ற தலைப்பிலேயே இதுவும் அடங்கும், கோனேரிராயன் குறித்து முதன்முதலில் புதிய கோணத்தில் நானும் நண்பர் குடவாசல் பாலசுப்பிரமணியமும் ஆய்வு செய்துள்ளோம்.

காலந்தோறும் இறைவன் பெயர்களும் திருவிழாக்களும் என்ற தலைப்பில் விரிவாகப் பல செய்திகளைத் தந்துள் ளேன்.

கவின் மிகும் காட்சிகள்' என்ற தலைப்பில் பல அரிய செய்திகளைக் குறிப்பிட்டுள்ளேன். 'அளவு முறைகள்', திருவிளக்குகள்', 'கோயிலும் ஊர்ச்சபைகளும்', 'கோயில் தானத்தில் கோதையர் பங்கு' ஆகிய தலைப்புகளில்முடிந்த வரை பல செய்திகளை எழுதியுள்ளேன். நிலங்களைப் பதிவு செய்வதில் நம் முன்னோர் மேற்கொண்ட எளிய நல்வழிகளைக் குறிப்பிட்டுள்ளேன்.

'கோயிலும் பொருளாதார நிலையும்' என்றதலைப்பில் கோயிலின் இன்றைய பொருளாதார நிலையை எழுதியுள்

ளேன். அறங்காவலர் ஒருவர் 1976 ஆம் ஆண்டில் நேரில் குறிப்பிட்டதற்கிணங்க எழுதியுள்ளேன்.

'கோனேரிராயன் ஓர் ஆய்வு' என்ற பகுதியில் சிற்பங் களை ஓரளவு ஆய்வு செய்துள்ளதால், சிற்பங்கள் பகுதியில் கோபுரத்தில் உள்ள சிற்பங்களையும் சில உதிரிச் சிற்பங் களையும் சுருக்கமாக எழுதி உள்ளேன்.

'கட்டடக் கலை' எனும் பகுதியில் வேதபரீசுவரர் கோயில் அமைப்பையே விரிவாகக் கூறி, எஞ்சியுள்ள கோயில்களின் கட்டட அமைப்பைத் தொட்டுக் காட்டி யுள்ளேன்.

'இலக்கியங்கள்' என்ற பகுதியில், திருவோத்தூர் குறித்து, பிற இலக்கியங்களில் குறிப்பிடப்பட்டுள்ள விவரத்துடன் ஓரிரு பாடல்களையும் சேர்த்துள்ளேன். தல புராணம் ஏற்கெனவே நூலாக வெளிவந்துவிட்டதால், அப் புராணம் குறித்து இங்கு விளக்கவில்லை, எனினும் சம்பந்தர் பாடல்களையும் அச்சில் வராத சில பாடல்களை யும் இதில் இணைத்துள்ளேன்.

வணிக நோக்கில் புத்தகங்களை வெளியிட்டுக் கொண் டிருக்கும் பதிப்பாளர்களுக்கு மத்தியில் வரலாறு, கல்வெட் டுத் தொடர்பான நூல்களைத் தொடர்ந்து வெளியிட்டு வரும் சேகர் பதிப்பக உரிமையாளர் நண்பர் வெள்ளையாம் பட்டு சுந்தரம் போற்றுதலுக்குரியவராவார். என்னுடைய முதல் புத்தகமான 'தருமபுரி வரலாறும் பிரகலாத சரித்திர மும்' நன்முறையில் அச்சிட்டு வழங்கியதுபோல் இந்த நூலையும் அச்சிட்டு வெளியிட்டுள்ளார்.

அடிக்குறிப்புகளைக் கட்டுரைகளின் இறுதியில் சேர்க்கா மல் உள்ளடக்கத்திலேயே சேர்த்து அச்சிட்டதால், சில செய்திகள் திரும்பத் திரும்ப வருவது போன்றும், இயைபு இன்றி வருவது போன்றும் அமைந்துவிட்டன

நான் நூல் எழுதித் தந்த பின்னர், திரு. வெள்ளை யாம்பட்டு சுந்தரம் இருமுறை திருவோத்தூருக்கு என்னை அழைத்துச் சென்று நிழற்படமெடுத்தார். தொடர்புள்ள ஊர்களின் வரைபடமும் திருவோத்தூரின் வரைபடமும், கோயிலின் வரைபடமும் பயன்கூட்டுவன; புகைப்படம் எடுத்துதவிய நண்பர் புலவர் முத்து. எத்திராசனார்க்கும் நன்றியுடையேன்.

தமிழ் அன்பர்கள், குறிப்பாகச் சேயாற்றைச் சுற்றி உள்ள ஊர்களில் வாழும் அன்பர்கள், இந்நூலை வாங்கிப் பயன்பெறுமாறு வேண்டுகிறேன். சேகர் பதிப்பகத்திற்கும் அமுதன் அச்சகத்தார்க்கும் என் இதயம் கனிந்த நன்றியைத் தெரிவித்துக் கொள்கிறேன்.

ச. கிருஷ்ணமூர்த்தி

# பதிப்புரை

உலகப் பெருங்கோளத்து ஆறு கண்டங்களின் வரலாற்றைப் படிக்கும் மாணவன், அண்டையிலுள்ள ஊர்களின் வரலாறு அறிய முடியவில்லை. நமது கல்விமுறை வெளிவட்டத்திலேயே உள்ளது. சொந்த வட்டாரம் பற்றிய சுய உணர்வோ செய்தியறிவோ தெரியாமலே உள்ள நிலை நமக்கு.

தாவரவியல், உயிரியல் கற்றோர் பல்லாயிரவர் நம்மிடையே உள்ளனர், குமாஸ்தாக்களாக! அவர்கள் கற்ற கல்வி சமுதாயத்திற்கு அவ்வகையில் பயன்படுவதேயில்லை. பயன் பட்டிருந்தால், 'வீட்டுக்கொரு மரம் வையுங்கள்', 'சுற்றுப்புறச் சூழ்நிலையைத் தூய்மைப் படுத்துங்கள்' என்றெல்லாம் வரிப்பணத்தில் செலவழிக்கும் வறிய நிலை தோன்றியிருக்காது. கற்றவர்களில் ஒருசிலராவது அண்டை அயலில், தெருவில், பக்கத்து வீட்டில் உள்ளோர்க்கு ஓய்ந்த வேளைகளில் எழுத்தறிவு ஊட்டியிருந்தால், 'முறைசாராக் கல்வி' எனும் பெயரில் பெருந்தொகை அழிவதையும் தவிர்த்திருக்கலாம். கற்கும்போதே சமுதாய உறவுச் சூழல் ஏற்பட வழி செய்யாமையால், பின்னால் பெருஞ்சுமை சேர்ந்துவிடுகிறது. 'உத்தியோக வேட்டை'க்கான உயர்கல்வியால்

விளைந்த கேடுகளைச் சிந்திப்பவர் யார்? தீர்த்து வைப்பது எப்போது?

வரலாறு படித்தோர், வரலாற்றுணர்வுடையோர் சிலர் பெரும் பாடுபட்டு, அருஞ் சாதனை புரிதலை இங்குநன்றியுடன் குறிப்பிடவேண்டும். தமிழ்ப்புலவர்களில் பலர் வரலாற்றுக்குச் செய்துள்ள தொண்டு மறக்க முடியாததாகும். தொல் பொருள் ஆய்வு அறிஞர்களும் இலக்கியப் புலவர் களும் இணைந்து கண்டுள்ள முடிவுகள் ஓரளவு வரலாறு தொகுக்க உதவியுள்ளன.

பிறந்த ஊரைப் பற்றிப் பாகூர்ப் புலவர் சு. குப்புசாமியும் வில்லியனூர் புலவர் ந. வேங்கடேசனும் எழுதித் தந்த வரலாற்று நூல்களை வெளியிட்டுள்ளோம். பிறந்த ஊருக்குப் பக்கத்திலுள்ள திருவோத்தூர் கோயில் கல்வெட்டுகளை வைத்து, செய்யாறு சூழ்ந்த பல ஊர்களைப் பற்றிய பல நூற்றாண்டுச்செய்திகளைத் திரட்டி ஆய்ந்து தந்துள்ளார் தொல்பொருள் ஆய்வாளர் விலாரிப்பட்டுத் திரு. ச. கிருஷ்ணமூர்த்தி.

இந்நூலுக்கு அணிந்துரை வழங்கிய சங்க நூல் ஆய்வு அறிஞர் புதுவை பி. எல். சாமி (ஐ.ஏ.எஸ். ஓய்வு) அவர்கட்கு நன்றியுடையோம்.

புகைப்படம் எடுத்து உதவிய நண்பர் புலவர் முத்து, எத்திராசன், அவ்வப்போது வந்து பிழை திருத்தம் பார்த்துதவிய புலவர் தமிழ்ப்பித்தன், முகப்போவியம் வரைந்துதவிய ஓவிய ஆசிரியர்

*R.* சதானந்தம் முதலியோர்க்கும் அன்பும் நன்றி யும் கூறிக் கொள்கிறோம்

ஊர்தோறும் உறங்கிக் கிடக்கும், மறைந்து கிடக்கும் வரலாற்றுச் சிறப்புகளை, பழங்காலச் சமுதாய நிலைகளை இந்நூலாசிரியர்போல் ஊக்க முடன் பாடுபட்டுத்தேடி அறிந்து, அதைப் பிறர்க் கும் பயன்படுமாறு உதவுதல் வேண்டும். இந் நூலாசிரியர்க்கு அன்பான நன்றி கூறி, மேலும் இத் தொண்டு வளர்கென வாழ்த்துகிறோம்.

பாடல் பெற்ற திருவோத்தூர் போன்ற ஊர் கள் மட்டுமல்ல, சிற்றூர்க் கோயில்களிலுங்கூடப் பல அரிய வரலாறுகள் காணக்கூடும்.

அம்முயற்சி தொடரட்டும். நம் ஊர்களின் வரலாற்றை அறிந்துகொள்ளும் ஆர்வம் வளர வேண்டும்; கல்வி நிலையங்களும் கனிவோடு உதவ வேண்டுகிறோம்.

வெள்ளையாம்பட்டு சுந்தரம்

# ஊரும் கோயிலும்

## பழமைப் பெயர்

'மறப்பினும் ஓத்துக் கொளலாகும் பார்ப்பான்
பிறப்பொழுக்கம் குன்றக் கெடும்.'

திருவள்ளுவ நாயனார், ஒழுக்கத்தின் உயர்வைக் கூற வரும்போது 'ஓத்து' என்ற சொல்லைப் பயன்படுத்தி உள்ளார்.

ஒழுக்கமுடைமை என்ற அதிகாரத்தில் இந்தக் குறள் உள்ளது. பார்ப்பான் என்ற சொல்லாட்சி வேதமோதும் அந்தணரையே குறிப்பிடும்.

ஓத்து என்ற சொல்லுடன் மறை என்ற சொல்லையும் வள்ளுவர் கையாண்டுள்ளர்.

'அஞ்சீசழுத்தும் ஓத்தொழிந்து' என்று தேவாரம் குறிப்பிடுகிறது. (586-4)

'ஓத்துடை அந்தணர்க்கு' என மணிமேகலை (13. வரி 25 யில்) ஒருவரி வருகிறது, 'ஓத்தின் சாலையும் ஒருங்குடன்

நின்ற' என்று சிலப்பதிகாரம் மொழிகிறது (சிலம்பு-காதை 22, வரி 28).

ஒத்துரைப்போன் - உபாத்தியாயன் என்ற பொருளைப் பிங்கல நிகண்டு குறிப்பிடுகிறது.

சமணர் கோயில்களில், பூசை செய்யும் குருக்களைக் குறிப்பிட வாத்தியார் என்ற சொல்லாட்சி வழக்கிலுள்ளது.

இதுகாறும் கூறியவற்றால் ஒத்து என்றசொல், சமணம், சைவம், வைணவம் என்ற மூன்றின் வேதத்தைக் குறிப்பிட வழங்கிய பொதுச் சொல்லாகவே கருத வேண்டி உள்ளது.

'ஒத்து' என்பதற்கு வேதம் அல்லது மறை என்று பொருளாகும். தொல்காப்பியரும் ஒத்து என்ற சொல்லை உபயோகித்துள்ளார்.

'நேரின மணியை நிரல்பட வைத்தாங்கு ஓரினப் பொருளையொரு வழிவைப்பதை, ஒத்தென்று தொல்காப்பியர் கூறுகிறார். இனமொழிக் கிளந்த ஒத்தினாலும் என்ற இடத்தில் இயல் என்ற பொருளில் ஒத்தினைப் பயன்படுத்து கிறார். எண்ணாயிரத்தில் அழகிய சிங்கர் கோவிலில் உள்ள கல்வெட்டு நான்கு வேதங்களையே ஒத்து என்று கூறுகிறது.

சமண சமய வேதத்தைக் குறிப்பிட, 'ஒத்து' என்ற சொல் பயன்படுவதாகக் கூறி, ஒத்தூர் என்ற ஊர் சமண ரோடு தொடர்புடைய ஊர்' என மயிலை சீனி. வேங்கட சாமி அவர்கள் கருதுவார்கள்.

திரு மயிலை சீனி. வேங்கடசாமி, 'சமணமும் தமிழும்' என்ற நூலில், 'ஒத்து' என்பது சமணர் வேதத்தைக் குறிப் பிட வழங்கும் சொல் என்கிறார். திருவள்ளுவரும் தொல் காப்பியரும் சமணரே என்று சிலர் கருதுவது போல், ஒத்து என்பது சமணர் வேதம் என இவர் கருதுகிறார் போலும்.

முதல் ஆதித்தன் காலத்தவையாகக் கருதப்படும் ஒரு கல்வெட்டு, மேல்சித்தாமூர் காட்டாம்பள்ளியில் (கோயிலில்

ஓத்துரைக்கும் மண்டபம் இருந்ததைக் குறிப்பிடும். இந்த ஓத்து சமணர் வேதம்எனலாம். இதை உரைப்பவர் உபாத்தி யாயர். (சித்தாமூர் வ ர லா று—ஜினகாஞ்சிவெளியீடு, ஆசிரியர் டாக்டர், ஏகாம்பரம்)

வைணவப் பெரியார் அழகிய மணவாள மாமுனிகளும் தம்முடைய கீதையின் ஒவ்வொருஅதிகாரத்தின் தொடக்கத் திலும் மறை என்ற பொருளில் ஓத்து என்ற சொல்லைப் பயன்படுத்தியுள்ளார்.

## மறையோதும் இறைவர்

வேதத்தை அல்லது ஓத்தை மறந்த முனிவர்களுக்கும் அந்தணர்களுக்கும் வேதம் ஓத வேண்டிச் சிவபெருமான் எழுந்தருளிய ஊரே ஓத்தூர் என்று சைவர்கள் குறிப்பிடு வார்கள்.

இதைக் காஞ்சிப் புராணம் மற்றும் திருவோத்தூர்ப் புராணத்தில் விரிவாகக் காணலாம். வீரபாண்டியர் கல் வெட்டொன்றும், நாள்தோறும் திருவோத்தூர்க் கோயிலில் ஐந்து பிராமணர்கள் வேதம் ஓத வேண்டிச் செய்யாற்றை வென்றானில் நிலம்விட்ட செய்தியைக் கூறும். அதை ஈண்டு நினைவில் கொள்ளலாம். இறைவனே வேதம் ஓதிய ஊர் என்ற வகையில் இவ்வூர் சிறப்புக்குரியது ஆகும்.

'திரு' என்ற அடைமொழியுடன் இவ்வூர், திருவோத் தூர் என்று வழங்கப்பட்டு வருகிறது.

வேதத்துடன் தொடர்புடைய வேதகிரிநாதர் கோயி லைத் திருக்கழுக்குன்றத்திலும் திருமறைக்காடர் கோயிலை வேதாரண்யம் அல்லது திருமறைக் காட்டிலும் பார்க் கிறோம்.

தஞ்சை மாவட்டம் சாட்டியக்குடியில் வேதபுரீஸ்வரர் கோயிலும், விழுப்புரம் வட்டம் திருவாலந்துறையிலும்

புதுச்சேரியிலும் வேதபுரீஸ்வரர் கோயில்கள் உள்ளன. பல் கோயில்கள் வேதத்துடன் தொடர்புடைய பெயர்களைக் கொண்டு உள்ளன. அவ்வகையில் திருவோத்தூரும் சிவனுடன் தொடர்புடைய ஊராகக் கொள்ளலாம்.

திருவோத்தூர், சைவப் பதியாக இருந்திருப்பினும், சமணர்களும் வாழ்ந்தமையை ஆளுடைய பிள்ளையும் சேக்கிழாரும் கூறிச் சென்றுள்ளனர். பிற்காலத்தில் தோன்றிய தலபுராணமும், இவ்வூரில் சமணர் வாழ்ந்ததைக் குறிப்பிட்டுள்ளது.

## திருவத்தியூரும் செய்யாறும்

'கல்வியில் கரையிலாக் காஞ்சி மாநக'ருக்கருகில் சேயாற்றின் வடகரையில் திருவோத்தூரும், திருவோத்தூர்க்கோயிலும் உள்ளன.

இவ்வூரைச் செய்யார் என்றும் திருவந்திபுரம் என்றும் திருவத்தூர் என்றும் பல பெயர்களில் அறிஞர்கள் குறிப்பிடினும், பாமர மக்கள் யாவரும் திருத்தூர் என்றே அழைக்கின்றனர்.

திருவோத்தூர் என்ற பெயர், திருவத்தியூர் என்று சில நூற்றாண்டுகளுக்கு முன்பே வழங்கப்பட்டிருப்பினும் திருவத்திபுரம் என்ற பெயரும் செய்யார் என்ற பெயரும் அண்மைக் காலத்தில் தோன்றியவையாகும்.

## அத்தியூர்

திருவத்தியூர் என்ற ஊர்ப் பெயர், முன்னர் வரதராஜப் பெருமாள் கோயில் உள்ள சின்னக் காஞ்சிபுரத்திற்கு வழங்கப்பட்டது.

திருவத்தியூர் என்ற பெயருடன் 'அத்திகிரி' என்றும் இவ்வூர் வழங்கப்பட்டுள்ளது. அருளாலப் பெருமாள் கோயில் கல்வெட்டுகளில் திருவத்தியூர் என்று வருகின்றது.

'அத்தி' என்றே ஓர் ஊர் திருவோத்தூருக்கு அருகில் இன்றுள்ளது.

அத்தி என்ற இவ்வூர் குறித்துத் திருவோத்தூர்க் கல்வெட்டுகளில் குறிக்கப்பட்டுள்ளன. 'அத்தியான கேரளாந்தக நல்லூர்' என இவ்வூர் முன்பு வழங்கப் பட்டுள்ளது. இவ்வூர்ச் சிவன் கோயிலில் கோப்பெருஞ் சிங்கனுடைய பாடல் கல்வெட்டுகள் இன்றுமுள்ளன. அத்தி என்பது யானையையும் அத்திமரத்தையும் குறிக்கும்.

பல நூற்றாண்டுகளாக, அத்தி என்றே இவ்வூர் வழங்கப் பட்டு வருகின்றது. திருவத்தியூர் என்ற பெயர் இன்றைய நிலையில் திருவோத்தூருக்கே உரியது எனலாம்.

## திருவத்தூரும் சுருதிபுரியும்

அரசு ஆவணங்களில் 'திருவத்திபுரம்' என்ற பெயர் பெருவழக்காக உள்ளது. நகராட்சியுங்கூடத் 'திருவத்தி புரம் நகராட்சி' என்றே வழங்கி வருகிறது.

தென் ஆர்க்காடு மாவட்டத்தில் 'திருவந்திபுரம்' என்ற ஊர் ஒன்று உள்ளது.

சென்னைக்கு அருகில் திருவொற்றியூர் என்ற பாடல் பெற்ற தலமுள்ளது. இவ்வூரையும் பொது மக்கள் திருவத் தூர் என்றே அழைக்கின்றனர், எனினும். திருவத்தூர் அல்லது திருவத்தியூர் என்ற பெயர் ஒற்றியூருக்கு வழங்கப் படவில்லை. திருவத்தூருக்கே இன்று வழங்கப்படுகிறது.

பிற்காலக் கல்வெட்டொன்றிலும், பிற்கால மதிகெட் டான் நாடகமொன்றிலும், திருவத்தூர் என்றபெயர் இடம் பெற்றுள்ளது. தல புராணங்கள் தோன்றிய காலத்தில், பல தமிழ்ப் பெயர் கொண்ட ஊர்கள், வடமொழி ஆக்கப் பட்டன.

சான்றாக மறைக்காடு, முதுகுன்றம் ஆகியவை முறையே வேதாரண்யம் என்றும் விருத்தாசலம் என்றும் மாற்றப்பட்டமை காண்கிறோம்.

ஊர்ப் பெயர்கள் மட்டுமன்றி இறைவன் பெயர்களும் வடமொழியாக்கப்பட்டன.

திருவோத்தூர், சுருதிபுரி என்றும், ஒத்தூர் உடையார், வேதபுரீஸ்வரர் என்றும் வடமொழியாக்கப்பட்டனர். கோயில்கொண்டுள்ள இறைவனின் பெயரை வேதபுரீஸ்வரர் என்று மக்கள் ஏற்றுக் கொண்டாலும் ஊர்ப் பெயராகச் சுருதிபுரியை ஏற்கவில்லை. 'சுருதிபுரம்' என்ற பெயர் ஒரு கல்வெட்டில் வரினும் மக்கள் அப்பெயரை நிராகரித்து விட்டனர்.

## காலியூர்க் கோட்டம்

முதலாம் இராஜராஜனுக்கு முன்பு திருவோத்தூர், தொண்டை நாட்டில் அல்லது தொண்டை மண்டலத்தில் காலியூர்க் கோட்டத்தில் ஓர் ஊராக இருந்துள்ளது. இராஜ ராஜன் காலத்திலிருந்து தொண்டைநாடு, ஜெயங்கொண்ட சோழ மண்டலமாக வழங்கப்பட்டது. இம்மண்டலத்தில் 24 கோட்டங்கள் இருந்துள்ளன. அவற்றுள் காலியூர்க் கோட்டம் முக்கியமானதாகும்.

காலி என்றால் கால்நடையுடன் தொடர்புடைய பசுவைக் குறிக்கும். பசுக்கள் மிகுந்ததால் இப்பெயர் பெற்றது போலும்.

காழியூர்— சீர்காழியுடன் தொடர்புடைய ஊர். திருஞான சம்பந்தர் பிறந்த ஊரை இங்கு வைத்தனர் போலும். அதில்தான் திருவோத்தூரும் அடங்கியிருந்தது. காலியூர்க் கோட்டத்தில் காழியூர் நாட்டில் ஓர் ஊராக ஒத்தூர் இருந்துள்ளது.

## சமணமும் பௌத்தமும்

தொண்டை நாடு, பல சமயங்களுக்கும் இருப்பிடமாக விளங்கியதை நாமறிவோம். திருவோத்தூரும் அங்ஙனமே விளங்கியதில் வியப்பொன்றுமில்லை, திருவோத்தூர் மட்டுமன்றி அவ்வூரைச் சுற்றிப் பல ஊர்களில் சமணரும், பௌத்தரும், வைணவரும், சைவரும் வாழ்ந்து வந்துள்ளனர்.

புனதாகை அல்லது புனாவதி என்பது சமணர் வாழ்ந்த ஊராகும்.

புனதாகை அல்லது புனாவதி: இது அனுக்காவூருக்கு ஒரு கல் தொலைவில் இருக்கிறது. பழங்காலத்தில் சமணர் இருந்த ஊர். இங்குச் சமணர் கோயில் ஒன்று இருந்தது.

இவ்வூரில் சமணர், சைவர் வளர்த்த பனை யாவும் ஆண் பனையாகிப் போவதை ஏளனம்செய்தனர். ஞானசம்பந்தர் வந்து ஆண் பனையைப் பெண்பனையாக்கினார்.

இவ்வூரிலிருந்த சமணக் கோயில் இடிக்கப்பட்டு, தரைப் பகுதி மட்டும் காணப்படுகிறது.

'இக் கோயில் கற்களை எடுத்துக் கொண்டு போய்த் திருவோத்தூர் சைவக் கோயிலைக் கற்றளியாகக் கட்டினார்கள்' என மயிலை சீனி. வேங்கடசாமி 'சமணமும் தமிழும்' எனும் நூலில் எழுதியுள்ளார்,

புனதாகை எனும் ஊர் முன்னர் இருந்திருக்கக் கூடும்.

மண்டபம் என்ற இடத்தில் பாழடைந்த ஒரு கோயிலும் குளமும் உள்ளன. இங்கிருந்து கற்களைக் கொண்டு சென்று திருவோத்தூர்க் கோயில் கட்டியதாக உள்ளூர் மக்கள் குறிப்பிடுவார்கள்.

உண்மையில் சமணர் கோயில்கள் திருப்பனமூர், கரந்தை ஆகிய இடங்களில் இன்றுமிருப்பதால், புனாவதி

சமணக் கோயிலை அழித்து, திருவோத்தூர் கற்றளியாக்கப் பட்டதாகக் கூறுவது ஏற்புடையதாகாது.

தருமபுரி கோட்டைக் கோயில்களும் தொடக்கத்தில் சமணர் கோயிலாக இருந்து, பின்பு சைவக் கோயிலாக மாற்றப்பட்டது என்று சிலர் குறிப்பிட்ட கருத்தினை மறுத்து, 'தருமபுரி வரலாறும் பிரகலாத சரித்திரமும்' என்ற நூலில் இவ்வாசிரியர் எழுதியுள்ளதையும் காண்க.

டாக்டர் மீனாட்சி அவர்கள், 'தென்னிந்தியாவில் புத்தமதம்' என்ற கட்டுரையில், புனதாகை முதலிய புத்த சமயத்தவர் வாழ்ந்த இடமாகவும், சமணர் புத்த சமயத்த வரை இங்கு வென்றதாகவும் கூறுவார். மேலும் தீர்த்தங் கரர்சிலை திருவோத்தூர் அருகில்இருப்பதாகவும் கூறுவார்.

திரு. சீவல் எனபவரின் பழம் பொருள் பட்டியல் தொகுதி, மற்றும் வட ஆர்க்காடு மாவட்ட விவர நூல் போன்றவற்றில் வந்துள்ள செய்திகளின் அடிப்படையில் மயிலை சீனி. வேங்கடசாமி தம் கருத்துக்களைக் கூறிச் சென்றுள்ளார்,

சமணருக்கும் பௌத்தருக்கும் நடந்த சமயப் போரில் சமணர் வென்றனர். சமணருக்கும் சைவர்க்கும் நடந்த சமயப் போரில் சைவர் வென்றனர்.

சேக்கிழார் கூறுவதுபோல், பாடலிபுத்திரத்தில் சமணக் கோயிலை அழித்து, திருவதிகைக் கோயிலை முதல் மகேந்திரன் எடுத்த சம்பவமும், இரண்டாம் குலோத்துங் கன் தில்லை கோவிந்தராஜப் பெருமானைக் கடலில் தூக்கி எறிந்த சம்பவமும் தவிர, பெரிய அளவில் புறச் சமயத்தார் கோயில்களை மன்னர்கள் அழிக்கவில்லை. இது வரலாற்று உண்மையுமாகும்.

சைவத்திற்காகத் தம் வாழ்நாளை அர்ப்பணித்த இராஜராஜ மன்னனாகட்டும், அவன் தமக்கை குந்தவை

ஆகட்டும், வேறு சோழ மன்னராகட்டும் சமண, புத்தர் கோயில்களுக்கும் தானம் வழங்கியமையையே கல்வெட்டு களில் காண்கிறோம்.

நாகை புத்தர் கோயிலுக்கு இராஜராஜனும், திருமலை சமணக் கோயிலுக்குக் குந்தவையும் தானம் வழங்கியதைப் பார்க்கும்போது, சமணக் கோயிலை இடித்து அதன் கற்களைக் கொண்டு திருவோத்தூர்க் கோயில் கட்டப் பட்டதாகக் கூறுவது ஏற்புடையதாகத் தோன்றவில்லை.

திருப்பனமூர், கரந்தை, வெண்பாக்கம் ஆகிய ஊர்கள் சமணர் வாழ்ந்த, வாழ்கின்ற ஊர்களாகும்.

'அழிவிடைத் தாங்கி' என இன்றழைக்கப்படும் அற வழித்தாங்கி, முன்னர் பௌத்தர் வாழ்ந்த ஊராகும்.[1]

திருவோத்தூரில் இன்று சமணர் கோயில் இல்லையென் றாலும், சமணரை நினைவுபடுத்தும் சிற்பங்கள் உள்ளன.

வைணவக்கோயிலான ஆதிகேசவப்பெருமாள் கோயில் சிவன் கோயில் அருகிலேயே ஒரே திருச்சுற்று மதிலுக்குள் இருக்கிறது.

சிவன் கோயிலும் விஷ்ணு கோயிலும் சேர்ந்துள்ள சிதம்பரம் போல் திருவோத்தூரும் உள்ளது. இங்குள்ள ஆதிகேசவப் பெருமாள் கோயில் கி. பி. 15ஆம் நூற் றாண்டில் கட்டப்பட்டிருக்கலாம்.

## தெருக்களின் அமைப்பு

இன்றுள்ள திருவோத்தூர்த் தெருக்கள், பொதுவாகக் கிழக்கு மேற்காகவே உள்ளன. ஒவ்வொரு தெருவிலும் ஒரு கோயிலாவது உள்ளது. அவ்வாறே ஒவ்வொரு வீட்டின்

1. பௌத்தமும் தமிழும்—மயிலை சீனி. வேங்கடசாமி

முன்புறம் ஒரு தென்னை அல்லது முருங்கைமரம் காட்சி தருகின்றது.

திருவோத்தூர்க் கோயிலுக்கு அருகில் சேயாற்றுப் பாலமும் தெற்கில் முருகர் கோயிலும் உள்ளன.

திருவோத்தூர்க்கோயிலை ஒட்டியபகுதி திருவோத்தூர் அல்லது திருத்தூர் என்றும், கடைத் தெருவுள்ள பகுதி, பேட்டை என்றும், பேருந்து நிலையத்தை யொட்டிய ஒரு பகுதி, பருதிபுரம் என்றும், மற்றொரு பகுதி கொடநகர் என்றும் அழைக்கப்படுகின்றன.

## குடநகர்

திருவோத்தூர் பெயர் போன்றே கொடநகர் என்ற ஊர்ப்பெயரும் தொன்மையானதாகும். சோழர் காலந் தொடங்கிக் கொடநகர் கல்வெட்டுகளில் இடம்பெற்றுள்ளன.

திருவோத்தூரில், ஊர்ச்சபையும் கொடநகர் அல்லது குடநகரில் நகர சபை (வணிகர் சபை) யும் முன்பிருந்தன. விக்கிரம சோழன் காலத்தில், குடநகர் ஊரவை, துயர் துடைப்புப் பணிகளில் ஈடுபட்டமையைக் கல்வெட்டுகள் குறிப்பிடுகின்றன.

## கோயில் இருப்பிடம்

இறைவன் பெயர். திருவோத்தூர் உடையார் என்றும் திருவோத்தூருடைய ஆளுடையநாயனார் எனறும் முன்னர் வழங்கப்பட்டது. இப்பெயர். இன்று படித்தவர் மத்தியில் வேதபுரீஸ்வரர் என வழங்கப்படுகிறது. ஆயின் பாமரர் மத்தியில் வேதாண்டீஸ்வரர் என்று அழைக்கப்படுகின்றது.

இக்கோயிலுக்குச் செல்வதென்றால் செய்யாறுபேருந்து நிலையத்திலிருந்து தெற்கு நோக்கி நடந்து செல்லலாம்.

காஞ்சிபுரத்திலிருந்து தென் திசையில் 31 கி. மீ. தூரத்திலும், ஆரணியிலிருந்து வடதிசையில் 30 கி. மீ. தூரத்தில் வந்தவாசியிலிருந்து வடமேற்கில் 20 கி. மீ. தூரத்திலும் நடுநாயகமாகச் செய்யாறு எனப்படும் திருவத்திபுரம் அமைந்துள்ளது.

கோயில், ஊர் நடுவில் இன்றித் தென்திசை ஓரத்திலேயே அமைதியாகக் காட்சி தருகின்றது.

திருவண்ணாமலை சம்புவராயர் மாவட்டத்தில் ஒரு கோட்டமாகவும், ஒரு வட்டமாகவும் உள்ள செய்யார் என்னும் நகரத்தில், திருவோத்தூரும் திருவோத்தூர்க் கோயிலும் தொன்மையை நிலை நாட்டும் வண்ணம் உள்ளன.

## கோயிலின் அமைப்பு

இறைவனை வணங்க வேதபுரீஸ்வரர் கோயில் வந்துவிட்டால் வானளாவிய வெளிக்கோபுரத்தைப் பார்க்கலாம் பின்னர், சிறிய உட்கோபுரத்தைக் காணலாம்.

கோயிலுக்கு முன் பலிபீடம், கொடிமரம் ஆகியவை உள்ளன. நந்தி இறைவனுக்கு எதிர்ப்புறம் காட்சி தருகிறது.

வெளிக்கோபுரத்தைத் தாண்டிச் சென்றால் குளமும் வடக்கில் நூற்றுக்கால் மண்டபமும் எதிர் எதிரே இருப்பதைப் பார்வையிடலாம்.

உள்கோபுரத்தை யடுத்துச் சிறிய மண்டபமும் உள்ளது. இங்குள்ள தூண்களில் உள்ள சிற்பங்கள் நம்மை 'வருக வருக' என்று வரவேற்கும்.

இதையடுத்துத் திருமண மண்டபம் உள்ளது, இங்கும் சிற்பங்களைக் காணலாம். வடக்குத் திசையில் பால குஜாம்பிகா' என்றழைக்கப்படும் இளமுலை நாச்சியார் கோயிலும் தெற்கில் மடைப்பள்ளியும் உள்ளன.

இளமுலை நாச்சியார் கோயில் அருகே, வாகன அறையும் நவக்கிரகக் கோயிலும் காட்சி தருகின்றன. வாகன அறை இன்று தேவஸ்தான அலுவலகமாகப் பயன்படுத்தப் படுகின்றது.

அலுவலகத்திற்கு எதிரில் உள்ள பகுதி திருமணம் போன்ற நற்காரியங்களுக்குப் பயன்படுகிறது. இந்தத் திருமண மண்டபத்தில், கல்லில் பனையும் அருகே தேவாரம் பாடும் சம்பந்தப் பெருமானின் உதிரிச் சிற்பமும் உற்சவ மூர்த்திகளைக்கொண்டு செல்லும் மரத்தினாலான வாகனங் களும் உள்ளன. இவற்றிலும் அழகிய சிற்பங்கள் உள்ளன.

மகாமண்டபத்திற்கு முன்புறம் ஒரு மண்டபம் உள்ளது. இங்கு விநாயகரும் முருகரும் காட்சிதருகின்றனர். ஒரு கல்வெட்டில் இம்மண்டபம் சன்னதி நிருத்த மண்டப மென்று குறிக்கப்படுகின்றது.

விநாயகர் கற்சிற்பத்தை யொட்டியும் முருகர் கற்சிற் பத்தையொட்டியும் சுவரில் சில கல்வெட்டுகள் காணப்படு கின்றன. முருகன் கற்சிலைக்கருகில் கல்லால் ஆன ஐந்தலை நாகலிங்கம் உள்ளது.

எழில் கொஞ்சும் இச்சிற்பத்திலேயே மனத்தைப் பறி கொடுத்து விடாமல் உள்ளே நுழைந்தால், மகா மண்ட பத்தை அடையலாம். இங்கும் தூண்களில் பல்வேறு சிற்பங் கள் உள்ளன.

இம்மண்டபத்தின் வடக்கிலும் மேற்கிலும் மேடை யமைத்து வீதி உலா வரும் உற்சவ மூர்த்திகளைக் கோயில் நிருவாகத்தார் இரும்புக் கம்பிகளுக்கிடையில் பாதுகாப் பாக வைத்துள்ளனர்.

மகாமண்டபத்தைக் கடந்தால் அர்த்த மண்டபமும், அந்தராளமும், உண்ணாழியும் காணலாம். உள்நாழியைச் சுற்றிவந்தால் நாயன்மார் நால்வரையும் அறுபத்துமூவர்

சிலைகளையும் கண்டு வணங்கலாம். பிராமி, வராகி போன்ற சப்த மாதாக்களையும் தரிசிக்கலாம்.

கருவறையின் வெளியே வடக்கில் சிதேவி, பூதேவியுடன் கூடிய அழகிய விஷ்ணுவைக் கண்டு வழிபடலாம்.

## தொன்மையான கோயில்

திருவோத்தூர் உடையார், திருஞான சம்பந்தராலும் அப்பரடிகளாலும் போற்றப் பட்டவர். ஆகவே வேதபுரீஸ்வரர் கோயில் தொன்மையானது என்பதில் ஐயமில்லை.

ஆயின், கட்டட அமைப்பில், இன்று தொன்மை வாய்ந்த கோயில் சிதம்பரேஸ்வரர் கோயில் என்று வழங்கப் படும் சங்கர நாரண ஈஸ்வரக் கிரகமே ஆகும்.

திருவோத்தூர் வேதபுரீஸ்வரர் கோயிலுக்குத் தெற்கில் ஆதிகேசவப் பெருமாள் கோயிலும், வடக்கில் சிதம்பரேஸ்வரர் கோயிலும் உள்ளன. இவ்விரு கோயில்களும் சிறியவையாக உள்ளன.

> முற்காலச் சோழர் கல்வெட்டுகள் யாவும் சிதம்பரேஸ்வரர் கோயில் கருவறை அதிட்டானத்திலேயே உள்ளன. பாடல் பெற்ற கோயிலுக்கு வழங்கிய தானங்கள் இக்கோயிலில் ஏன் பொறிக்கப் பட்டன என்று ஆய்வு செய்வது பயனுடையதாகும்.

கும்பகோணம் நாகேஸ்வர சுவாமி கோயிலில் (குடமூக்குக் கீழ்க்கோட்டம்) மாறன் சடையன் (கி. பி. 772) கல்வெட்டு (இக்கோயிலிலேயே முதல் கல்வெட்டு) மூலக் கோயிலில்இல்லாமல் அம்மன்கோயிலில் இருப்பதைக் கண்டு ஒப்பிட்டுப் பார்க்கலாம்.

முதலாம் ஆதித்தசோழனுக்கு முன்பு வரை அப்பர் அடிகளால் போற்றப்பட்ட நாகேஸ்வர சுவாமி கோயில், செங்கல் கட்டடமாக இருந்துள்ளது. முதல் ஆதித்தன் காலத்தில் கற்றளியாக்கப்பட்டது. அதன்பின் எல்லாக் கல் வெட்டுகளும் மூலவரின் புறத் திருச்சுற்றிலேயே பொறிக்கப் பட்டன. இதையே திருவோத்தூருக்கும் பொருத்திப் பார்க்கலாம்.

முதலாம் இராசேந்திரன் காலம் வரை பாடல் பெற்ற வேதபுரீஸ்வரர் கோயில், செங்கல் கோயிலாக இருந்ததால், முற்காலச் சோழர் கல்வெட்டுகள் யாவும் சிதம்பரேஸ்வரர் கோயில் என்ற [ஆதித்தன் காலத்தில் கட்டப்பட்ட] சங்கர நாரணர் கோயிலிலேயே பொறிக்கப்பட்டன.

முதல் இராசேந்திரன் அல்லது முதல் இரஜாதிராஜன் காலத்தில் வேதபுரீஸ்வரர் கோயில் சுற்றளியாக்கப்பட்ட பின்னர், புறத் திருச் சுற்றில் இராஜாதிராஜன் காலந் தொடங்கிக் கல்வெட்டுகள் பொறிக்கப்பட்டன.

சங்கர நாரண ஈஸ்வரக் கிரகம் எக்காலத்திலிருந்து சிதம்பரேஸ்வரர் கோயில் என அழைக்கப்பட்டு வருகிறது என்பது தெரியவில்லை.

வீரபாண்டியனின் நான்காவது ஆட்சியாண்டில் பெரும் பற்றப் புலியூரில் (சிதம்பரம்) உள்ள மேலைச் சேரியைச் சேர்ந்த பதஞ்சலி மகாமுனி திருவோத்தூர் வந்து வாழ்ந்துள் ளார், இவ்வூரில் மடமும் கட்டி உள்ளார். விஸ்வேஸ்வர நாயனாரையும் ஸ்தாபித்துள்ளார்.

சிதம்பரத்தைச் சேர்ந்த இவரே சங்கரநாரணஈஸ்வரக் கிரகத்தைச் சிதம்பரேஸ்வரர்கோயிலாக மாற்றியிருக்கலாம். எனினும் உறுதியாகத் தெரியவில்லை.

சிதம்பரேஸ்வரர் கோயிலுக்கருகில் காசி விஸ்வநாதர் கோயில், இராமலிங்க ஈஸ்வரர் கோயில், அண்ணாமலை ஈஸ்வரர் கோயில் போன்ற ஏழு கோயில்கள் உள்ளன.

அண்ணாமலை ஈஸ்வரர் கோயில் மட்டும் தொன்மை வாய்ந்தது. பிற கோயில்கள் சமீப காலத்தவையாகும்.

விசுவநாதர் கோயில், காசியிலுள்ள கோயில் பெயரைக் கொண்டது. வேலூர் ஜலகண்டீஸ்வரர் பெயரை ஒட்டி இங்கும் ஓர் கோயில்தோன்றியது. காஞ்சி ஏகாம்பர நாதர் பெயரை யொட்டி ஓர் ஏகாம்பரஈஸ்வரர் ஏற்படுத்தப் பட்டார். அண்ணாமலை ஈஸ்வரர், திருவண்ணாமலையை நினைவுறுத்தும் வண்ணம் உள்ளார்.

இராசேந்திரன் காலத்துக் கல்வெட்டே சிதம்பரேஸ் வரர் கோயிலில் கடைசிக் கல்வெட்டு என்பதால், இம் மன்னன் காலத்திலோ இவன் மகன் முதலாம் இராஜாதி ராஜனுடைய காலத்திலோ பாடல் பெற்ற கோயில் கற்றளி யாக மாறி இருக்க வேண்டும் என்பதை முன்பே கண்டோம். அதற்கேற்றாற் போல், முதல் பிரகாரத்தின் தொடக்கத்தில் இராஜாதிராஜன் மற்றும் வீரராஜேந்திரன் ஆகியோர் கல்வெட்டுகள் காணப்படுகின்றன.

கூழம்பந்தல் என இன்று வழங்கப்படும் கங்கை கொண்ட சோழீச்சுவரத்தில் முதல் இராசேந்திரன் கோயில் கட்டி உள்ளான். இக்கோயில் திருவோத்தூருக்கு மிக அருகில் உள்ளது. திருவோத்தூர்க் கோயிலில் உள் நாழி (கரு வறை) அர்த்த மண்டபம், முதல் பிரகாரம் ஆகியவை முதல் இராசேந்திரன் காலத்தில் கற்றளியாக்கப்பட்டன. பின்னர் பாண்டியர் காலத்தில், அம்மன் கோயிலும், மீண்டும் கோனேரிராயன் என்ற சிற்றரசன் காலத்தில் இரண்டாம் திருச்சுற்று மதிலும் வெளிக் கோபுரமும் எழுப்பப்பட்டன.

மேலும், 'அறமுரைத்த நாயனார் மத்திப் பல்லவன் என்பவன் திருவோத்தூர் இறைவன் கருவறையைப் புதுப் பித்துள்ளமையை ஒரு கல்வெட்டில் பார்க்கிறோம்,

அறமுரைத்த நாயனார் என்பதுபோல் 'அறம்வளர்த்த நாயனார்' என்ற புரவலர் கி.பி. 15ஆம் நூற்றாண்டளவில்

வாழ்ந்துள்ளார். (பிற்காலத் தமிழ்ப் புலவர்கள்—உ.வே.சா. நூலகவெளியீடு.) இங்குள்ள கல்வெட்டு கி.பி. 13 ஆம் நூற்றாண்டு எழுத்தமைதியைக் கொண்டுள்ளது.

உண்ணாழி அதிஷ்டானத்தில் (தென்புறத்தில்) இக் கல்வெட்டு உள்ளது.

உண்ணாழி, முன்மண்டபம் இவை இரண்டும் சேர்ந்த பகுதியில் மூன்றாம் குலோத்துங்கன், வீரபாண்டிய தேவன், மூன்றாம் இராசராசன், இராச நாராயணச் சம்புவராயன் ஆகியோர் கல்வெட்டுகள் உள்ளன.

காலத்தால் முந்தியதாக மூன்றாம் குலோத்துங்கன் கல்வெட்டைக் குறிப்பிடலாம்.

ஆகவே கி.பி, 1178 முதல் 1217க்குள் திருப்பணி நடைபெற்றிருக்கலாம். மூன்றாம் குலோத்துங்கன் காலத்தில் அறமுரைத்த நாயனார் மத்திப் பல்லவன் இப்பகுதியில் அதிகாரியாக இருந்திருக்கலாம்.

## அம்மன் கோயில்

மாறவர்மன் சுந்தரபாண்டியனின் 12ஆம் ஆட்சி ஆண்டில் (கி. பி. 1315இல்) இளமுலை நாச்சியார் கோயிலில், நாற்பதுக்கும் மேற்பட்ட விளக்குகள் வைக்கப்பட்டதாகப் பார்க்கிறோம்; இவனுக்கு முன்னர் இளமுலை நாச்சியார், கல்வெட்டுகளில் குறிப்பிடப்படாததால் இவனுடையஆட்சியின் போது, அதாவது கி. பி. 1315க்கு முன் இளமுலை நாச்சியார் கோயில் கட்டப்பட்டிருக்க வேண்டும்.

விஜயநகர மன்னன் சதாசிவ தேவன் காலத்தில் யாகசாலை, மடைப்பள்ளி ஆகியவை புதுப்பிக்கப்பட்டுள்ளன.

நரசிங்க தேவ மகாராசா காலத்தில், வெள்ளத்தில் பாதித்த கோயில் புதுப்பிக்கப்பட்டது.

வெள்ளத்தால் கோயிலும் நிலமும் பாழ்பட்டபோது மதிராஜா சென்னையா. சொக்கே நயினார் இருவரும் 150 பொன் வழங்கிக் கோயிலைப் பழுது பார்த்துள்ளார்கள்.

கோனேடி திம்மையா காலத்தில் தேரும் பல்லக்கும் கோயிலுக்குச் செய்யப்பட்டன.

ஆனந்த வருஷமெனத் தொடங்கும் இக் கல்வெட்டில் 'அன்னதானப் போரேற்றுப் பிள்ளை' என்பவர் கோயில் தானத்தாருடன் கூடித் திருப்பணிகள் பல புரிந்துள்ளார்.

## கல்வெட்டுகள்

கோயில் முதல் திருச்சுற்றின் வடக்கில் தொடங்கிக் கிழக்கு வரை பல்வேறு மன்னர் கல்வெட்டுகள் பொறிக்கப் பட்டுள்ளன. மகாமண்டபத்திற்கும் அர்த்த மண்டபத்திற்கு மிடையில் இரு சுவர்களிலும் கல்வெட்டுகள் காணப்படு கின்றன. இளமுலை நாச்சியார் கோயில் கருவறையில். விஜயநகர மன்னர் கல்வெட்டு உள்ளது. உள் கோபுர வாயி லிலும் கல்வெட்டுகள் உள்ளன.

## சங்கரநாரண ஈஸ்வரக் கிரகம்

சிதம்பரேஸ்வரர் கோயில் என இன்று அழைக்கப்படும் சங்கரநாரண ஈஸ்வரக் கிரகம் பள்ளிப்படைக் கோயில் எனலாம்.

இங்குள்ள ஒரு கல்வெட்டின் மூலம் ஆதித்தக் குட்டி என்பவர், தம் அண்ணன் நினைவாக இக்கோயிலை எடுத்து நந்தவனம் ஒன்றை ஏற்படுத்தி உள்ளார என்றறிகிறோம்.

ஆதித்தக்குட்டி தவிர, வேறு யாரும் இக்கோயிலுக்குத் தானம் புரியவில்லை. கல்வெட்டு எழுத்தமைதி. ஆதித்த சோழன் காலமெனலாம். ஆதித்தக்குட்டி என்ற பெயர் ஆதித்த சோழனின் பெயரை நினைவுபடுத்துகிறது.

முதல் பராந்தகன் மற்றும் கன்னரதேவன் கல்வெட்டு களும் இந்தக் கோயிலில் இருப்பதால் ஆதித்தக்குட்டி, முதல் ஆதித்தன் காலத்தில் வாழ்ந்தவன் எனலாம்.

சங்கரநாரணன், ஆதித்தக் குட்டியின் அண்ணன், எனினும் இவர் குறித்து வேறுவிவரம் கல்வெட்டில் இல்லை.

தருமபுரி அருங்காட்சியகத்தில் தற்போது காட்சிப் பொருளாக வைக்கப்பட்டுள்ள நடுகல் ஒன்றில், சங்கரக் குட்டி என்றபடைத்தலைவன் பாண அரசைக் காப்பாற்றிய தைப் பார்க்கிறோம். கி. பி. 9ஆம் நூற்றாண்டைச் சேர்ந்த அக் கல்வெட்டில், நாட்டுக்காக உயிர் விட்ட நாகந்தை என்பவருக்கு நடுகல் எடுப்பித்த சங்கரக்குட்டியே இந்தச் சங்கரநாரணர் எனலாம்.

இவன் ஆதித்த குட்டியின் அண்ணன் போலும். இருவர் பெயரிலும் (சங்கரக்குட்டி, ஆதித்தக்குட்டி) குட்டி என்ற பின்னொட்டு வருகின்றது. நடுகல் அல்லது பள்ளிப்படை என்பது இறந்தவருடன் தொடர்புடையது,

சாதாரண வீரருக்கு நடுகல்லும் அரசன் போன்ற நிலை யில் உள்ள உயர்ந்தோருக்குப் பள்ளிப்படைக் கோயிலும் முற்காலத்தில் எடுக்கப்பட்டன. ஆகவே இங்குள்ள சங்கர நாரணர், தகடூரில் வாணாதிராயருடைய படைத்தலைவ ராக இருந்த சங்கரக்குட்டி எனலாம்.

### வல்லாளதேவர்

இராசநாராயணச் சம்புவராயர் காலத்தில் வீரவல்லாள தேவர் என்பவர். அண்ணாமலை என்ற சிறிய கோயிலைத் திருவோத்தூரில் எடுப்பித்துள்ளார். இது குறித்தகல்வெட்டு இவ்வூர் ஏகாம்பர ஈஸ்வரர் கோயிலில் உள்ளதைக் கல்வெட்டு ஆண்டறிக்கை குறிப்பிடுகிறது.

### விநாயகர் கோயில்

திருவோத்தூர்க் கோயிலுக்கு வடக்கில் சிறிது தூரத் தில், மொட்டைப் பாப்பாத்திக் கோயில் என மக்கள்

தவறாக அழைக்கும் விநாயகர் கோயில் உள்ளது. இது தொன்மை வாய்ந்தது ஆகும்.

திருச்சுற்று மதிலின் தென்புறமும் ஒரு விநாயகர் உண்டு, இவர் பிற்காலத்தவர், ஆயின் மொட்டைப் பாப்பாத்திக் கோயில் புராதனமானது.

இக் கோயில் முன்மண்டபம் தெலுங்குச் செட்டிகளால் கி. பி. 1865-இல் கட்டப்பட்டதைத் தமிழ் மற்றும் தெலுங்குக் கல்வெட்டுகள் குறிப்பிடுகின்றன. கோயில் பெயர் 'மூர்த்தி விக்கினேஸ்வரர்' ஆகும். கல்வெட்டில், திருவோத்தூரின் பெயர் திருவத்தூர் என்றும் சுருதிபுரி என்றும் பொறிக்கப்பட்டுள்ளன,

## பேட்டையும் கோயில்களும்

திருவத்திபுரம் பேட்டையில், பல கோயில்கள் உள்ளன. எனினும் பட்சி ஈஸ்வரசுவாமி கோயில் சிறப்பான கோயில் எனலாம். 3-4-1928-இல் முழுமையாகப் புதுப்பிக்கப் பெற்று இக்கோயில் கட்டப்பட்டுள்ளதால், இதன் தொன்மையை நாம் அறிய இயலவில்லை. சமணர் கோயிலாக ஆரம்பத்தில் இது இருந்திருக்கலாம்.

திருவோத்தூர் வேதபுரீஸ்வரர் கோயில் போல் ஊருக்கு ஒதுக்குப் புறத்தில் இல்லாமல், ஊர் நடுவில் இருப்பதால் இங்கு மக்கள் மிகுதியாக வருகின்றனர்.

ஊரில் உள்ள பிற கோயில்கள் யாவும் சமீப காலத்தில் தோன்றியவை என்பதால் இங்கே ஆய்வு செய்யப்பட வில்லை.

## சேயாறு

இதுவரை திருவோத்தூரையும் அங்குள்ள கோயில்களை யும் கண்ட நாம் சேயாற்றை இனிக் காண்போம்.

சேயாறு, மலைபடுகடாம் என்ற சங்க இலக்கியத்தில் போற்றப்படுகிறது:

'காணுநற் வயாஅம் கட்கின்சேயாறு' என்றும்

'நெடுவரை இழிதரும் நீத்தம்சால் அருவிக்
கடுவரற்கலுழிக் கட்கின் சேயாறு'

என்றும் வரும் இலக்கியத் தொடர்கள், சேயாற்றைச் சுட்டுவதாகக் கருதலாம். சேயாறு உற்பத்தியாகும் மலையும், அதைச் சூழ்ந்த பகுதியும் 'நன்னன் சேய் நன்னன்' என்பவனால் ஆளப்பட்டது: இவனுடைய தலைநகரம் செங்கண்மா.

செவ்வரையில் தோன்றிச் சிவந்த நிலப்பரப்பில் பாய்ந்து, சேயாறாகிப் பாலாற்றுடன் இந்த ஆறு கலக்கிறது. பாலாற்றுக்குச் சேய்போல் விளங்கும் சேயாறு, திருவோத்தூர் வழியாகவும் செல்கிறது.

மதுரை வைகையாற்றிலே புனல்வாதப் போர் நிகழ்ந்தது போல் இவ்வாற்றிலேயும் சம்பந்தருக்கும் சமணருக்கும் புனல் வாதப் போர் நிகழ்ந்ததாகத் தலபுராணம் குறிப்பிடும்.

சேயாறு என்ற ஆற்றின் பெயரே இன்று ஊருக்கும் சேர்த்து வழங்கப்படுகிறது: செய்யாற்றை வென்றான் என்ற ஊரும் திருவோத்தூர் அருகில் உள்ளது.

'செய்யாற்றை வென்றான்' என்ற ஊர் திருவோத்தூருக்கு அருகில் உள்ளது, அவ்வாறே அனுப்புத்தூர் என்ற ஊரும் அருகில் உள்ளது. இவ்விரண்டு ஊர்களும் கல்வெட்டுகளில் இடம் பெற்றுள்ளன.

குலசேகரச் சம்புவராயனுக்குச் 'செய்யாற்றை வென்றான்' என்ற பெயருமுண்டு. இவன் பெயராலேயே ஓர் ஊர் தோன்றியது: வரலாறு இவ்வாறு இருக்கத் தலபுராணமானது சம்பந்தரும் சமணரும் தத்தம் ஏடுகளைச் சேயாற்றில் விடுத்ததாகவும், சம்பந்தர் ஏடு ஆற்றை

எதிர்த்துச் சென்று மேற்கு நோக்கிப் பாய்ந்து சேர்ந்த தாகவும், அவ்விடமே 'செய்யாற்றை வென்றான்' என்ற பெயர் பெற்றதாகவும் கூறுகிறது.

ஏடுகள் விட்ட இடம், சேயாற்றங்கரையில் அனுப் புத்தூர் என்றும் கூறுகிறது,

சேக்கிழார் கூற்றிலோ சம்பந்தர் வாக்கிலோ புனல் வாதப் போர் சேயாற்றில் நடந்ததாகக் குறிப்பில்லை. ஆகவே புராண ஆசிரியர் புதிததாகப் படைத்துக் கொண்ட செய்தி இதுவெனலாம்.

செய்யாற்றை வென்றான் என்ற ஊர் மட்டுமன்றிச் செய்யாற்றை வென்றான் திருவீதி ஒன்று விரிஞ்சி புரக் கல்வெட்டில் வருகிறது.

திருவோத்தூர் உடையாரைச் சம்பந்தர், அப்பர், பட்டினத்தார், அருணகிரிநாதர், சேக்கிழார் போன்றோர் பாடி உள்ளனர்.

அப்பர் பாடிய திருவோத்தூர்ப் பதிகம் கிடைக்க வில்லை. ஆயின் 'ஓத்தூர் ஒரு நாளும் நீங்கார் போலும்' என்று திருச்சாய்க்காட்டுப் பதிகத்தில் குறிப்பிடுகிறார்.

சேக்கிழார் தம் புராணத்தில் அப்பர் திருவோத்தூர் போந்ததைக் குறிப்பிட்டுள்ளார்:

சம்பந்தர் ஆண் பனையைப் பெண் பனையாக்கிய செய்தியையும், ஆற்றையும் கி. பி. 17ஆம் நூற்றாண்டில் ஒரு புலவர் கீழ்க்கண்டவாறு போற்றி உள்ளார்.

'இதுவோ திருவத்தூரு? இவ்வாறோ செய்யாறு?
இதுவோ பனைமுளைத்த எல்லை—இதுதானோ
சம்பந்தர் பாட சமணர் கழுவேற
தம்பிரானார் நிற்குமிடம்!'

'புனலின் ஏடு எதிரப் போவெனப் போகுமே
புத்தனார் தலைத்ததென் தத்துமே
கனலில் ஏடிட பச்சோலை யாகுமே
கதவு மாமறைக் காட்டில் அடைக்குமே.'

'பனையி லாண்பனை பெண்பனை காய்க்குமே
பழைய என்பு பொற்பாவைய தாகுமே
தினகரா, தீவளை தீரெனத் தீருமே
சிறந்த சம்பந்தர் செந்தமிழ்ப் பாடலே.'

மேற்கண்ட இரு பாடல்களுள் முதல் பாடல் பலரும் அறிந்திராதது எனலாம். தருமபுரியில் வாழ்ந்த காவேரிப் பூசாரியிடமிருந்து பெறப்பட்ட சுவடி யொன்றில் இப் பாடல்கள் உள்ளன; தனிப்பாடல்களாகக் கொள்ளலாம். சிறிது வேறுபாட்டுடன் திருப்பனந்தாள் தேவாரப் பதிப்பு முன்னுரையில் இரண்டாம்பாட்டுக் குறிக்கப்படுகிறது.

## கோயில் மரம் - பனை!

திருவோத்தூர்க் கோயில் தலவிருட்சமாகப் பனைமரம் கருதப்படுகிறது. பனை மரம் வேறு சில கோயில்களுக்கும் தலவிருட்சமாக உள்ளது: திருப்பனந்தாள், திருப்பனங்காடு பெண்ணை நாயினார் கோயிலில் உள்ள பெண்ணேஸ்வர மடம். பனைமலை தாலகிரீஸ்வரர் என இவ்வாறுக் கூறிக் கொண்டே செல்லலாம்.

திருப்போரூர் முற்காலத்தில் பனங்காடாகவே இருந் துள்ளது. இங்கு முருகன் பெண் பனை மரத்தினடியில் தோன்றியதையும் குறிப்பிடலாம்.

பனைமரம் தொடர்பாகவே திருவோத்தூரில் அதிசயம் நிகழ்த்தப்பட்டது. பனைக்கொடி பலராமனுக்குரியது: இவ்விறைவன் சங்க இலக்கியத்தில் போற்றப்பட்டுள்ளான்.

தமிழ் இலக்கணம் வகுத்த தொல்காப்பியர் புணர்ச்சி விதியைக் குறிப்பிடும்போது பனையை உதாரணமாகக் குறிப்பிடுவார்.

பனை மரம் பற்றிக் குறிப்படும்போது, சேரருக்குப் பனம் பூ மாலை உரியதாய் வரலாற்றில் காண்கிறோம். அதியருக்கும் பனனப் பூமாலை உரியதாகும்.

இங்கே, கோயிலில் பனைமரம் சிலாருபமாகவும் படைப் புச் சிற்பமாகவும் உள்ளது. மேலும் பனை மரங்களும் உள்ளன. திருவோத்தூரில் சம்பந்தர், ஆண் பனையைப் பெண் பனையாக்கிய அற்புதத்தைத் திருவண்ணாமலைக் கோயிலில் உள்ள விநாயகர் சன்னிதி, பிரகாரத்திலும் சிற்பமாகப் பார்க்கிறோம்.

நியூகினி என்ற தீவில் ஆண்பனைகள் இயற்கையிலேயே பெண்பனையாவதாக இன்றைய அறிவியலார் கூறுகிறார் கள். பிரேசிலிலும் இவ்வாறு நடைபெறுகிறது. *

## மாடக் கோயில்

திருவோத்தூர்க் கோயிலுக்குத் தூங்கானை மாடக் கோயில் என்று பெயர் என, சோமலெ அவர்கள் 'வட ஆர்க்காடு மாவட்டம்' என்ற நூலில் குறிப்பிடுகிறார். 1940இல் கிடைத்த மகாவீரர், புத்தர் சிலைகள் கோயிலில் வைக்கப்பட்டதாகவும் அவர் கூறுவார். தற்போது அவை இல்லை.

நீர்ப்பூச்சி முதலியார் என்ற சமூகத்தவர் சமண மதத்தி லிருந்து கி. பி. 7ஆம் நூற்றாண்டில் சைவத்திற்கு மதம் மாறியவராகக் குறிப்பிடுவார். ஆதாரம் இல்லாததால் இக் கருத்து ஏற்புடையதல்ல.

---

* திரு. எஸ். இராமச்சந்திரன் (காப்பாட்சியர்) மேற் கண்ட தகவலை நேரில் குறிப்பிட்டார்.

காடுவெட்டி விநாயகர் கோயில், பல்லவர் சாலக் கோயில் என்கிறார். இக் கருத்தும் ஏற்புடையதன்று. சான்றில்லை. மூர்த்திவிக்கினேஸ்வரர் என்ற கோயிலையே இவர் குறிப்பிடுகிறார் போலும். மயிலை சீனிவேங்கடசாமி, இப்போதுள்ள கோயிலே முன்பு சமணக்கோயிலாகஇருந்தது என்கிறார். இக் கருத்தும் ஏற்புடையதல்ல.

சங்ககாலம் தொடங்கி இன்றுவரை சேயாற்றைப் பலர் பாடியுள்ளனர். திருப்பெண்ணாகட புராணத்தை இயற்றிய திருஞானபரன் என்பவர் முருகனை வாழ்த்தும்போது செய் யாறு தோன்றிய விதத்தை அழகாகக் குறிப்பிடுகிறார்.

ஓமெனும் பொருளை உவமையில் லாதவற்கு
உரைத்தவர் உமையுரை படிக்கி
ஆமெனும் வேலை விடுத்துசெய் யாற்றை
அழைத்தவர் அசுரனை வதைத்து
மாமயி லாக்கி யேறியே மகவான்
மகளையும் வள்ளியும் புணர்ந்த
நாமநன் றோது நக்கீரனைக் காத்து
நலந்தரு முருகனைத் தொழுவரம்.

பாவேந்தர் பாரதிதாசனாரும் தமது பாண்டியன் பரிசு காப்பியத்தில் இயல் (52)ல் 'நீர் தேங்கும் செய்யாற்றின் ஓடம்', (இயல் 53)இல் 'மேற்கினின்று வந்தது செய்யாற்றி னிலே பெருவெள்ளம்' என்பார்.

புராணச் செய்தியை விட, செவ்வரையில் தோன்றி சிவந்த நிலப்பரப்பில் பாய்வதால். சேயாறு என்று அழைக் கப்பட்டது என்று கூறுவது பொருத்தமாகும்.

முருகனுக்குச் சேயோன் என்ற பெயரும் இருப்பதை நாமறிவோம்,

சேய்யாறு என்பது நச்சினார்க்கினியருடைய தொல்காப் பிய உரை எழுத்ததிகாரத்தில் உதாரணமாக வரும்போது, யகர மெய்முன் யகரம் வருவதற்கு உதாரணமாகச் செய் யாறு என்பதைக் கூறுகிறார். மேலும் யகரமெய்யானது தம்மினத்தோடே மயங்கிவருமென்றும் கூறுகிறார் (நூற்பா 315).

செய்யாறு என்ற சொல்லும் பழமை வாய்ந்தது எனலாம்.

## கல்வெட்டுகள்

திருவோத்தூர்க் கோயிலில் முதலாம் ஆதித்தன் காலந் தொடங்கி, விஜயநகரப் பேரரசர் காலம்வரை பல தமிழ்க் கல்வெட்டுகள் காணப்படுகின்றன; கன்னடம், தெலுங்கு, வடமொழிகளில் தலா ஒரு கல்வெட்டு வீதம் மூன்று கல்வெட்டுகள் இங்கு உள்ளன; சோழர் காலத்தில்தான் மிகுதியான கல்வெட்டுகள் பொறிக்கப்பட்டுள்ளன;

### சோழர்

| | |
|---|---|
| மன்னன் பெயர் தெரியாத, ஆயினும் ஆதித்தசோழன் கால எழுத்தமைதி கொண்ட கல்வெட்டு | 1 |
| பரகேசரி என்ற பெயரில் கூடிய பராந்தகன் கல்வெட்டு ஒன்று | 1 |
| கன்னரதேவனின் கல்வெட்டு | 1 |
| பரகேசரி என்ற பெயரில் கூடிய உத்தம சோழன் காலக் கல்வெட்டுகள் (ஆட்சியாண்டுகள் 14, 15) | 2 |
| முதலாம் இராசராசன் 21ஆவது ஆட்சியாண்டுக் கல்வெட்டு | 1 |
| முதல் இராசேந்திரன் ஆட்சியாண்டு தெரியாத மெய்க் கீர்த்தியுடன் கூடிய கல்வெட்டு | 1 |

முதலாம் இராஜாதிராஜனுடைய நான்காம் ஆட்சி ஆண்டுக் கல்வெட்டு 1

வீரராஜேந்திரன் இரண்டாம் ஆட்சியாண்டுக் கல்வெட்டு 1

முதல் குலோத்துங்கன் 11ஆம் ஆட்சியாண்டுக் கல்வெட்டு 1

விக்கிரமச் சோழன் 5, 6, 7, 8 ஆட்சியாண்டுகளில் பொறிக்கப்பட்ட கல்வெட்டுகள் 5

இரண்டாம் குலோத்துங்கன் 6ஆம் ஆட்சியாண்டுக் கல்வெட்டு 1

இரண்டாம் இராசராசன் 15முதல் 21ஆட்சியாண்டு வரை உள்ள கல்வெட்டுகள் 4

இரண்டாம் இராஜாதிராஜனுடைய 8ஆம் ஆட்சியாண்டு முதல் 13ஆம் ஆட்சியாண்டுவரை உள்ள கல்வெட்டுகள் 4

மூன்றாம் குலோத்துங்கன் 33 முதல் 39 ஆட்சியாண்டுக் கல்வெட்டுகள் 2

மூன்றாம் இராசராசன் 14, 16, 17, 19ஆம் ஆட்சி ஆண்டுக் கல்வெட்டுகள் 4

மூன்றாம் இராசேந்திரன் இரண்டாம் ஆட்சியாண்டுக் கல்வெட்டு 1

## பாண்டியர்கள்

வீரபாண்டியன் 4, 5, 10, 13, 14, 20, 21, 37 ஆட்சியாண்டுகளில் பொறிக்கப்பட்ட கல்வெட்டுகள் 8

சுந்தரபாண்டியன் 10, 11, 12 ஆட்சியாண்டுகளில் பொறிக்கப்பட்ட கல்வெட்டுகள் 4

கோப்பெருஞ்சிங்கன் 20, 22 ஆட்சியாண்டுகளில் பொறிக்கப்பட்ட கல்வெட்டுகள் 2

## சம்புவராயர்



## விஜநகரப் பேரரசு

சோழர் காலத்தில் 30 கல்வெட்டுகளும் கன்னரதேவன் காலத்தில் ஒன்றும் ஆக 31 கல்வெட்டுகள் பொறிக்கப் பட்டுள்ளன.

பாண்டியர் காலத்தில் 12 கல்வெட்டுகளும், கோப் பெருஞ்சிங்கன் கல்வெட்டு இரண்டும், தெலுங்குச் சோடர், பல்லவச் சோடர் கல்வெட்டுகள் ஐந்தும் பொறிக்கப் பட்டுள்ளன.

சம்புவராயர் ஏழு கல்வெட்டுகள் பொறித்துள்ளனர். விஜயநகர மன்னர் பெயர்களிலும் அவர்கள் காலத்தில் மன்னர் பெயரின்றியும் மொத்தம் 16 கல்வெட்டுகள் பொறிக்கப்பட்டுள்ளன. பிற்காலத் தெலுங்குக் கல்வெட்டு ஒன்று, ஆக இங்கு மொத்தம் 74 கல்வெட்டுகள் உள்ளன.

இந்திய அரசு தொல்பொருள் ஆய்வுத்துறை 1900இல் 30 கல்வெட்டுகளை மட்டும் மூலமாக வெளியிட்டுள்ளது. அவை தென்னிந்தியக் கல்வெட்டுகள் தொகுதி ஏழில் உள்ளன. பிற கல்வெட்டுகள் யாவும் 1939—40 இல் ஆண்டறிக்கையாக வெளியிடப்பட்டுள்ளன.

ஆண்டறிக்கையாக உள்ள கல்வெட்டுகளைப் பெரும் பாலும் நான் நேரில் சென்று படித்து நகல் செய்து கொண் டேன். கன்னடக் கல்வெட்டையும் சிதைவுற்ற சில கல் வெட்டுகளையும் மட்டும் படிஎடுக்கவில்லை. நேரில் சென்று படித்ததால், ஆய்வு செய்வது எளிதாக இருந்தது.

## காஞ்சிப் பெரியவரும் திருவோத்தூரும்

நான் தொல்பொருள் ஆய்வுத்துறைக் கல்வெட்டுப் பயிற்சி மாணவனாக 1976-இல் இருந்தபோது, திருவோத் தூர்க்கோயிலை ஆய்வு செய்யச் சென்றிருந்தேன். கும்பா பிஷேகம் செய்ய விரும்பிய ஊர்ப் பெரியவர்கள் என் ஆய்வுக்கு உதவி புரிந்தனர்.

திருப்பணிக் குழுவினர் காஞ்சிப் பெரியவரிடம் ஆசி வாங்கிச் சென்றபோது என்னையும் அழைத்துச் சென்றனர். நாங்கள் சென்ற அன்றைய நாளில் பெரியவர் மௌன விரதம் அனுஷ்டித்திருந்தார். எங்கள் குழுவில் இருந்த குருக்கள் திருஞான சம்பந்தருடைய திருவோத்தூர்ப் பதிகத்தைப் பண்ணுடன் பாடினார். காஞ்சிப் பெரியவர் எழுந்து நின்றதுடன் பக்திப் பரவசத்தில் கண்ணீர்விட்டார். சைகை மூலம் எங்கள் குழுவிற்கு ஆசியும் வழங்கினார். பின்னர் சிறப்பாகக் குடமுழுக்கும் நடைபெற்றது.

## மதிகெட்டான் நாடகம்

ஞானசம்பந்தருடைய பதிகம் மற்றும் திருவோத்தூர்த் தலபுராணம் தவிர, மதிகெட்டான் என்ற அச்சில் வராத நாடகமும் திருவோத்தூரைப் போற்றுகிறது. கி.பி. 17ஆம் நூற்றாண்டில் இயற்றப்பட்ட இந்நாடகத்தின் தாசி (தேவரடியார்) இவ்வூரைச் சேர்ந்தவள் என்றறிகிறோம்.

இவள் பெயர் வல்லி. இவள் அழகில் மயங்கி, மதிகெட்டான் பொன் பொருள் இழந்து விடுகிறான். கோயில் திருவந்திக் காப்பினில் இவளை மதிகெட்டான் பார்ப்பதாக நாடகத்தில் பார்க்கிறோம். நாடகம் கி. பி. 17 ஆம் நூற்றாண்டு என்பதால் திருவத்தியூர் என்ற பெயரில் திருவோத்தூர் குறிக்கப்படுகிறது.

## கல்வெட்டுகளும் இலக்கியங்களும்

கல்வெட்டுகளைவிட இலக்கியங்களை ஆய்வாளர்கள் மிகுதியாக ஆய்வு செய்துள்ளார்கள்; செய்து வருகிறார்கள் என்பதால் யான் கல்வெட்டுகளையே பெரிதும் அடிப்படையாகக் கொண்டு இந்நூலை யாத்துள்ளேன்.

திருவத்தியூருடன் தொடர்புடைய மதிகெட்டான் நாடகம் அச்சில் வராத நூலாக இருப்பினும் இந்நூலில்

விவரிக்கப்படவில்லை. தனி நூலாகப் பின்னர் வெளியிட எண்ணம்.

திருவோத்தூர் கல்வெட்டுகள் என்ற தனி நூல் வெளி வர உள்ளதால் கல்வெட்டுகளின் மூலம் (Text) இந் நூலில் இடம் பெறவில்லை.



# சோழர்காலத் தொண்டு

## திருப்பணிகள்

பிற்காலச் சோழ மன்னர்கள், தில்லை ஆடல் வல்ல பெருமானை எவ்வாறு நேசித்தார்களோ, அவ்வாறே சிவன் கோயில்கள் அனைத்தையும் நேசித்தார்கள்.

தொண்டை நாடு பரவிய ஆதித்தன் காவிரிக் கரையின் இருமருங்கிலும் கோயில்கள் எடுத்ததை அன்பில் செப்பேடு குறிப்பிடுகின்றது.

தம்வாழ்நாள் முழுவதும் சிவத் தொண்டிலேயே கழித்த செம்பியன் மாதேவிப் பெருமாட்டியை யாவரே மறக்க வல்லார்?

நாயன்மார்களால் பாடல் பெற்ற தலங்களைச் சோழ மரபினர் பெரிதும் போற்றியுள்ளபோது, சம்பந்தப் பெருமானால் அதிசயம் நிகழ்த்தப்பட்ட இறைவனைப் போற்றாமலா இருப்பர்!

## ஆதித்தக் குட்டியார்

ஆதித்தன் காலத்தில் பாடல் பெற்ற திருவோத்தூர் உடையார் கோயிலுக்கு வடக்கில் ஆதித்தக் குட்டியார் தம்

அண்ணன் நினைவாக ஒரு சிவாலயம் எடுப்பித்துள்ளார். இச் சிவாலயம் சங்கர நாரண ஈஸ்வரக் கிரகம் என அழைக் கப்பட்டது.

தருமபுரி நடுகல்லில், நொளம்பனின் சூழ்ச்சியிலிருந்து தகடூர்ப் பாணமன்னனை வென்றபின் நாட்டையும், கருவுற் றிருந்த அரசியையும் காப்பாற்றிய சங்கரக் குட்டி கி. பி. 9ஆம் நூற்றாண்டில் வாழ்ந்தவராகப் பார்க்கிறோம். அந்தச் சங்கரக்குட்டிதான் ஆதித்தக் குட்டியின் தம்பியாக இருக்கக் கூடும். தருமபுரி நடுகல் செய்தியை, 'தருமபுரி வரலாறும் பிரகலாத சரித்திரமும்' என்ற நூலில் காண்க.

சங்கரநாரணர் கோயிலில்தான் திருவோத்தூர் உடையா ருக்கு வழங்கப்பட்ட தொடக்கக் காலத் தானங்கள் பற்றிய செய்தி பொறிக்கப்பட்டுள்ளன.

## பாம்புனைப் பாட்டன்

கோப்பரகேசரி பன்மராகிய பராந்தக தேவற்கு 14-வது ஆட்சியாண்டில், பல்லாண்டுகளாக வைக்கப்படாமல் இருந்த விளக்கு (விளக்கு முட்டி (தடை) பல்லாண்டுகளாக இருந்தபடியால்) திருவுண்ணாழிகையில் இளங்கிடாசன் திருமேற்றளி பள்ளிக் கட்டில் பிடாரன் முயற்சியால் வைக்கப்படுகிறது.

பெரிய இளங்கிடாசன் இரண்டு தலைப்பொன், கோயில் தானத்தாரிடம் இதற்காக வழங்குகிறான்.

பாம்புனை பாட்டன், பாம்புனைபாட்டன் மகன் விடங் கன் ஆகிய இருவருடைய காலத்திலும் விளக்கு வைக்கப் படாமல் இருந்து, பின்பு விளக்கு வைக்கப்பட்டது.

மேற்படி கல்வெட்டு சங்கர நாரண ஈஸ்வரக் கிரகத்தில் இருப்பதால், உறுதியாக ஆதித்த சோழன் காலத்தில் கட்டப் பட்டது எனலாம் (112 of 1900).

எனினும் திருவோத்தூர் உடையார் மட்டுமே போற்றப் பட்டுள்ளார். சங்கர நாரணர் பற்றிக் குறிப்பிடவில்லை. கச்சியும் தஞ்சையும் கொண்ட கன்னர தேவனது இருபத் தேழாம் ஆட்சியாண்டிலும் விளக்கு வைக்கும் திருப்பணி நடைபெற்றுள்ளதால். தொடர்ந்து திருவோத்தூர் உடை யார் கோயில் வழிபாடு சிறப்பாக நடைபெற்றது எனலாம்.[1]

## உத்தம சோழன்

உத்தம சோழனின் பதினான்காம் ஆட்சியாண்டில் (கி. பி. 983-984) உத்தம சோழ மாராயன் ஆடுகள் சூறையில் போக உடையார் விண்ணப்பத்திற்குச் செம்பியன் மாதேவி 200 ஆடுகளை வழங்குகிறார். இவ்வாடுகளைப் பெற்ற மன்றாடியார் நாள்தோறும் பதினாறு நாழி உரி ஆழாக்கு நெய் கோயிலுக்கு வழங்கச் சம்மதிக்கின்றார்.

திருவொற்றியூர் கல்வெட்டுகளில் வரும் திருவாரூரைச் சேர்ந்த உத்தம சோழ மாராயன் என்பவனையும், கங்கை கொண்டானில் இருந்த கூத்தன் கணபதியாகிய உத்தம சோழமாராயனையும் முதலாம் இராசேந்திர சோழன் கல்வெட்டுகளில் காண்கிறோம்.

உத்தம சோழனின் மற்றொரு கல்வெட்டின் மூலம் செம்பியன் மாதேவியின் மருமகளும்உத்தமசோழனின் தேவி யுமான ஆரூரன் அம்பலத்தடிகள் என்பாள் விளக்கு வைக்க 25 கழஞ்சு பொன் தருவதைப் பார்க்கிறோம்.[2]

## இராசராசன்

முதலாம் இராசராசன் காலத்தில் தஞ்சாவூர்க் கூற்றத் துக் குருக்காடிக் குருக்காடிக்கிழான் கண்டன் பரகேசரி பூந்

---

1. 101 of 1900
2. 1939; 40-118

தோட்டம் ஏற்படுத்த, நிலம் விலைக்கு வாங்கிவிட, இலன் மகன் அல்லது தம்பி கண்டன் வீரகேசரி அந் நிலத்திற்கு வேலியிட்டு, மரம் நட்டு, மலர்பறிக்க ஏற்பாடு செய்கிறான்.

மாமியார் எடுத்த செம்பியன் மாதேவி ஈஸ்வரக் கோயிலுக்கு மருமகள் தானம் புரிந்தமையை நாகப்பட்டினம் சேம்பியன் மாதேவி கோயிலில் காணலாம்.

## கங்கை கொண்டான் சோழன்

முதலாம் இராசேந்திரன் காலக் கல்வெட்டு மூலம், கார்த்திகை விளக்கு வைக்கும் விழாவை அறிகிறோம்.

முதல் இராசேந்திரன் மெய்க்கீர்த்தியுடன்கூடிய இக் கல்வெட்டு. சிதம்பரேஸ்வரர் கோயிலில் கடைசிக் கல் வெட்டாகும். இக் கல்வெட்டு மிகவும் சிதைந்துள்ளது, ஒருவாறு படிக்கப்பட்டது.

பின் முதலாம் இராஜாதிராஜன் காலத்தில் செங்கேணி விராண்டான் மகன் அத்தி யாண்டான் விளக்கு வைக்கும் திருப்பணியில் ஈடுபடுகிறான்.

## இராஜாதிராஜன்

முதலாம் இராஜாதிராஜன் காலந்தொட்டு சோழர் கல்வெட்டுகளும் பிறருடைய கல்வெட்டுகளும் வேதபுரீஸ்வரர் எனப்படும் திருவோத்தூர் உடையார் கோயிலிலேயே பொறிக்கப்பட்டுள்ளன.

முதல் இராஜாதிராஜன் கல்வெட்டு கோயில் முதல் பிரகாரத்தின் வடபுறச் சுவரில் முதலில் உள்ளது. பின் வீர ராஜேந்திரன் கல்வெட்டு உள்ளது, ஆகவே முதலாம் இராஜேந்திரன் இறுதிக் காலத்தில் தொடங்கி முதலாம் இராஜாதிராஜன் 4ஆம் ஆட்சியாண்டிற்கு முன் திருவோத்தூர் கோயில் கற்றளியாக மாற்றப்பட்டுள்ளது எனலாம்.

செய்யாற்றுக்கு அருகில் இன்று கூழம் பந்தல் என வழங்கப் படும் கங்கை கொண்ட சோழபுரத்தில் இராஜேந்திரன் கோயில் கட்டியதை இங்கே சிந்தித்துப் பார்க்கலாம்.

## வம்புபழுத்தாள்

வீர ராஜேந்திரன், இரண்டாம் ஆட்சியாண்டில் அத்தியான கேரளாந்தக நல்லூர் இடையர் குலப் பெண் வம்புபழுத்தாள் மகள் நரச்சி முப்பது பசுவும், அனுக்காவூர் வெள்ளாளன் களத்தூர் கிழவன், முப்பது பசுவும். செங் கேணி அத்தி மல்லன் அம்மை முப்பது பசுவும் விடுவதன் மூலம் மூன்று விளக்குகள் வைக்கப்படுகின்றன.

முதல் குலோத்துங்கன் காலத்தில் செய்யூர் முரி வந்த பல்லவராயன் விளக்கு வைக்கிறான்.

## விக்கிரம சோழன்

திருவோத்தூர் கோயிலில் விக்கிரம சோழனுடைய ஐந்து கல்வெட்டுகள் ஐந்தாம் ஆட்சியாண்டு முதல் 8 ஆம் ஆட்சி யாண்டுவரை உள்ளன. ஒன்றில் திருவோத்தூர் கோயிலில் 'ஆபூர்வியான பெரியவர்களுக்கு' அமாவாசை நாட்களில் அமுது வழங்க, நிலம் வழங்கப்பட்டமையைப் பார்க்கிறோம். மற்றொரு கல்வெட்டில் அமாவாசை நாட் களில் இறைவன் வீதி உலா வரும் செய்தியும் அக்காலத்தில் விதிக்கப்பட்ட வட்டி வீதத்தையும் பார்க்கிறோம்,

மூன்றாவது கல்வெட்டில், ஆட்சி ஆண்டுக்கு எதிரா மாண்டு குறிக்கப்படுகிறது. பெருவெள்ளம் கொண்டு ஊர் அழிந்தபோது சபையார் மேற்கொண்ட துயர் துடைப்புப் பணியைப் பார்க்கிறோம். விக்கிரம சோழனுடைய பாதத்தை அடிப்படையாகக் கொண்டு நில அளவு கோல் தயாரித்து நிலம் அளக்கப்பட்டமையைப் பார்க்கிறோம்,

முதலாம் இராஜராஜன் மற்றும் முதலாம் குலோத் துங்கன் ஆகியோர்காலங்களிலும்நிலம் அளக்கப்பட்டுள்ளது தவிர திருவோத்தூர் ஏரியும் செம்பியன் மாதேவிப் பேரேரி யும், கேசவன் வாய்க்காலும் கல்வெட்டில் காண்கிறோம்.

நிலம், மூன்று முறை ஏலம் கூவி விற்கப்பட்டமையும் பார்க்கிறோம், 'பூமாது' என்று ஒரு கல்வெட்டு தொடங்கி, பின்னர் பூ மாலைமிடைந்து' என்று தொடர்ந்து செல்வதும் குறிப்பிடத் தக்கதாகும். 'திருவோத்தூருடையாரைக் கும்பிட்டிருக்கும் தவசி சோழமண்டலத்து செயமாணிக்க வளநாட்டு மருகல் நாட்டு வைப்பூர் வைப்பூருடையான்' என்பான் 4250 குழி நிலம் திருவோத்தூர் உடையார்க்கும் திருவீதி பணி செய்யும் திருவீதி ஆண்டார்களுக்கும் அமுது செய்ய விட்டுள்ளான்.

## பன்னாட்டார் சபை

இரண்டாம் குலோத்துங்கன்காலத்தில் 'கற்றிகோஸகன் செல்வமுத்தரையன், வேட்டை போன விடத்தில் குறி தவறிப் புலியன் என்பானைக் கொன்றுவிடப் பன்னாட்டார் திரண்டு, செல்வ முத்தரையனுக்குப் பதினாறு பசுக்கள் தண்டம் விதித்தனர். இதனால் திருவோத்தூரில் பன்னாட் டார் சபை இருந்தமை புலனாகிறது. (தெ. இ. சா. 7, 87 : 1900) பன்னாட்டார் சபையே (தெ. இ. சா. 7: 85) மதுராந்தகப் பொத்தப்பிச் சோழன் காலத்தில் மண்டல சபையாகக் குறிக்கப்படுகிறது, ஆயின் பன்னாட்டார் சபையே வன்னியர் சபையாகப் பிற்காலத்தில் மாறுகிறது.

## இரண்டாம் இராசராசன்

இரண்டாம் இராசராசன் காலத்திய சில கல்வெட்டு களை இக் கோயிலில் காண்கிறோம். இரண்டாம் இராச ராசன் 15 ஆவது ஆட்சியாண்டில் வெண்குன்றக் கோட்டத்

துப் பெருநகர் நாட்டு அத்தியான கேரளாந்தக நல்லூர் பரிக்கிரகத்து நிலை இடைய பெண்டுகளில், வம்புப் பழுத் தாள் மகள் நாச்சி என்பாள் விளக்கு ஒன்று வைக்கிறாள். இந்த விளக்கிற்கு, இடையன் சீரந்தை திருவாய் குலம் 30 பசுக்களை மணவாளக் கோனேனுக்கு வழங்குகிறான்.

இரண்டாம் இராசராசன் 10ஆவது ஆட்சியாண்டைச் சேர்ந்த மற்றொரு கல்வெட்டில், செந்தாமரைக் கண்ணன் தொண்டைமானார், கோயிலுக்கு குத்துவிளக்கு இரண்டு வழங்கியுள்ளார்.

இந்தக் குத்து விளக்குகள் இரண்டு நிலைகளைக் கொண்டவையாகும். இவ்வாறே மூன்று நிலைக் குத்துவிளக்கை உத்தரமேரூரைச் சேர்ந்த அருள்மொழி பெருந்தெருவில் வாழ்ந்த வணிகர் கருவூர் வழக்கன், திருவேகம்பவுடையான் திருப்புலிவனமுடையான் கோயி லுக்கு வழங்கியுள்ளான். இதன் எடை 150 பலம். நாளும் விளக்கெரிக்க ஆயிரம் குழி நிலமும் விடப்படுகிறது. தொடர்ந்து விளக்கு எரிய வேண்டி செங்காட்டில் 2015 குழி நிலம் வரிகளுடன் வழங்கியுள்ளார்.

இரண்டாம் இராஜராஜ தேவற்குயாண்டு இருபதாவது ஆட்சியாண்டில் திருவோத்தூர் உடையாற்கு குளமுக்கில் கண்டன் எற நம்பிசெட்டி வைத்த திருவிளக்கிற்காகக் கோயில் தேவகன்மிகள் பொன் பெற்றுக் கொண்டு கீழ்க் கண்ட இடங்களில் நிலம் விடுகின்றனர்.[1]

## தப்பாமொழி நந்தவனம்

இம்மன்னன் காலத்தில் வாட்குடை வடகழனியில் வதி மேலைச் செறு குழி 250 நஞ்சைநிலமும் இதன் மேற்கு மேற்படி திருவோத்தூர் உடையான் குழி 250ம் வழங்கினர். இதுதவிர பல வரிகளையும் வழங்கினர்.

---

1, தெ, இ. சா. 7 : 283 of 1900

இறைவனுக்கு நாள்தோறும் குறுணிப்பூ வழங்க வேண்டி வாட்குடை வடகழனியில் வீரப்புலியன் தடி இரண்டினால் குழி 520 நிலம் வழங்குகிறான்.

பூமரம் வைக்கும் நந்தவனத்தின் பெயராகத் தப்பா மொழிநந்தவனம் என்று குறித்துள்ளதையும் பார்க்கிறோம்.

மற்றொரு கல்வெட்டில் உத்தரன் மேலூரைச் சேர்ந்த வணிகன் மூன்று நிலைக் குத்துவிளக்கு ஒன்றைக் கோயிலில் வைக்கிறான்.

இரண்டாம் இராசராசனுக்குப் பின் மீண்டும் பெண் வழித் தொடர்பில் இரண்டாம் இராஜாதிராஜன் பட்டத்திற்கு வருகிறான். கி. பி. 1166-1180 வரை ஆண்ட இம் மன்னன் ஆட்சிக் காலத்தில் நான்காம் ஆட்சியாண்டு முதல் 13ஆம் ஆட்சியாண்டுவரை உள்ள பல கல்வெட்டுகள் இங்கே உள்ளன.

## சீயமுத்தரையன்

இராஜாதி ராஜனுடைய நான்காம் ஆட்சியாண்டுக் கல்வெட்டில், பெரிய வயலூரில் இருக்கும் வேட்டைக்காரன் சோழ முத்தரையன் மகன் சீய முத்தரையனும், சேந்த முத்தரையன் மகன் பந்தலுவும் வேட்டையாடப் போன விடத்தில், சீய முத்தரையன் கையில் உள்ள அம்பு, [தவறுதலாக) பந்தலுமீது பட்டுவிடுகின்றது; பந்தலு இறந்து விடுகிறாள்.

இப் பாவம் நீங்கத் திருவோத்தூர்க் கோயிலுக்குச் சீயமுத்தரையன் விளக்கு வைத்துள்ளான்.

இராஜாதிராஜனுடைய எட்டாவது ஆட்சியாண்டில் (கி. பி. 1174) வெட்டப்பட்ட கல்வெட்டு, களத்தூர்க் கோட்டத்துத் 'தனியூர்' ஸ்ரீமதுராந்தகச்சதுர்வேதி மங்கலத்

துப் பிடாகையான மதுவூர் குடிப்பள்ளி சாமந்தன் மும்மல ராயன் மகன் அருள்மொழித் தேவனான பள்ளிக்கட்டு மும்மலராயன், திருநந்தா விளக்கு வைக்க 32 பசுக்களை விட்டதைக் கூறுகிறது. இதைப் பெற்றுக்கொண்டு தினமும் உழக்கு நெய் அளக்க, இடையர் கீரந்தை திருவெண்காட்டுக் கோன் சம்மதிக்கிறான்.

## விக்கிரமச் சோழச் சம்புவராயன்

இராஜாதிராஜனுடைய பதினொன்றாவது ஆட்சியாண்டில் செங்கேணி அத்திமல்ல நாயனான ராசேந்திர சோழ சம்புவராயனும் ஓதுவானான ராஜ ஹம்பி சம்புவராயனும் விக்கிரமசோழ சம்புவராயனுக்கெதிராகச் செங்கேணி மீண்ட நசியன் பல்லவதரையனான சம்புவராயனும் படை ஒப்பந்தம் செய்து கொள்கின்றனர்.

திருவேகம்பமுடையார் ஆடி அருளினவழி தங்களிடம் உள்ளதனைத்தையும் கொடுக்கச் சம்மதிக்கின்றனர். மேலும் ஒவ்வோர் திறத்தாருக்கு முன்னாள் எல்லையும் வரையறுக்கப்படுகிறது. அவர்கள் தங்கள் அரசியல் உடன்பாட்டைத் திருவோத்தூர்க் கோயிலில் கல்வெட்டாக வெட்டுவிக்க ஏற்பாடும் செய்து கொள்கின்றனர்.

மற்றொரு கல்வெட்டில், திருமுனைப்பாடி நாட்டில் 'பயறிகழத்தரையன் அழிக்கா கோவல அரச மகன் திருவீரட்டானமுடையான் என்பான் விளக்கு ஒன்று வைக்க, பன்னிரு கழஞ்சரைப் பொன்னை, திருவுண்ணாழிகைச் சபையாரிடம் வழங்குகிறான்.

## மூன்றாம் குலோத்துங்கன்

இராசாதிராசனுக்குப் பின் மூன்றாம் குலோத்துங்கன் பட்டத்திற்கு வருகிறான். இவன் இரண்டாம் இராசராசனுடைய இரண்டாவது மகனாவான். இவன் கி. பி. 1178 முதல் கி. பி. 1217 வரை ஆண்டவன்.

'மதுரையும் ஈழமும் கருவூரும் பாண்டியன் முடித் தலையும் கொண்டு வீராபிஷேகமும் விஜயாபிஷேகமும் பண்ணியருளிய திரிபுவன வீரதேவர்'

என்று கல்வெட்டுகள் இவனைக் குறிக்கின்றன,

திருவோத்தூரில் இவனது முப்பத்து மூன்றாம் ஆட்சி யாண்டுக் கல்வெட்டு ஒன்றும் முப்பத்தொன்பதாம் ஆட்சி யாண்டுக் கல்வெட்டொன்றும் உள்ளன. முதல் கல்வெட்டின்படி, செங்கேணி அம்மையப்பன் அழகிய சோழனான சம்புவராயன், தேவதானங்களான திருவோத்தூரும், வயலூரும், கன்றியமும், ஸ்ரீகாழிநாடன் விளாகமும், சிராஜபட்டும், அண்டிலியும் உள்ளிட்ட ஊர்களில் வரக் கூடிய எல்லா வரிகளையும் திருவோத்தூர் உடையார்க்கு வந்து சேருமாறு ஆணை பிறப்பிக்கிறான்.

மற்றொரு கல்வெட்டின் மூலம், பொன்னூர் கண்ணுடையான் காரணை விழுப்பரையன் இரண்டுபட்டம் இறைவனுக்கு வழங்க வேண்டி 100 கழஞ்சு பொன் தந்துள்ளதைப் பார்க்கிறோம்.

## மூன்றாம் இராசேந்திரன்

மூன்றாம் குலோத்துங்கன் கல்வெட்டுகள், உண்ணாழிகை யடுத்த முன் மண்டபத்தின் சுவரில் பொறிக்கப் பட்டுள்ளன. முன் மண்டபத்தில் இவையே தொன்மை யானவையாகும். ஆகவே மூன்றாம் குலோத்துங்கன் காலத்தில் திருப்பணி நடைபெற்றது எனலாம். மூன்றாம் குலோத்துங்கன் நீண்டகாலம் ஆட்சி புரிந்தான். அவனுக்குப் பின் மூன்றாம் இராசராசன் பட்டத்திற்கு வந்தான். இவன் திறமையற்றவன்; சோழப் பேரரசின் கட்டுப்பாட்டில் இருந்த தெலுங்குச் சோழர், பாண்டியர், காடவராயர் இவன் காலத்தில் எழுச்சி பெற்றனர். பாண்டியனிடம் மூன்றாம் இராஜராஜன் முதலில் தோற்கிறான்,

கோப்பெருஞ்சிங்கன் சோழனைத் தோற்கடித்ததுடன் சேந்தமங்கலம் சிறையிலும் அவனை வைக்கிறான்[1]. போசளன் வந்து சோழனை மீட்கிறான்.

இவன் காலத்தில் தொண்டைமண்டலம் பெயரளவிலேயே சோழர் ஆட்சியில் இருந்தது. திருவோத்தூர்க் கோயிலில் இவனுடைய சில கல்வெட்டுகள் காணப்படுகின்றன.

14ஆவது ஆட்சியாண்டில் திருவோத்தூர் உடையார் பூஜைக்கும் திருப்பணிக்குமாக நிலம் விடப்படுகிறது.

செங்கேணி வீரப்பெருமாள் அத்திமல்லன் எதிரிலிச் சோழச் சம்புவராயன் பல ஊர்களில் நிலமும் பல்வேறு வகையான வரிகளும் பாட்டன் விட்ட சாசனப்படியே தானும் விடுகிறான்.

16ஆவது ஆட்சியாண்டில் இவனே திரு ஆவணித் திருநாள் பூஜைக்குப் பல்வேறு வரிகளுடன் நிலத்தை தானமாக வழங்குகிறான். முதலும் வைக்கிறான்.

எதிரிலிச் சோழச் சம்புவராயன் கொடுத்த தானத்தை விக்கிரம சோழச் சம்புவராயன் மாற்றியபோது, சோமங்கலமுடையான் தாமோதரன் பெரும்பாணபாடி நாயக்கன் நாயக்கனார் கண்ட கோபலருக்கு விண்ணப்பித்து, தேவதானம் பாதியும் புட்பகிரிச் சியாம் பாதியிலே தேசாந்திரிகள் மாஹேஸ்வரருக்கு அன்னமிட மடப்புறம் பாதியுமாகத் திருமுகம் வாங்கித் தந்தபடியே வீரப் பெருமாளான எதிரிலிச் சோழச் சம்புவராயர் இப்படி கல்வெட்டுவிப்பது என்று திருமுகம் தருகிறான். இக்கல்வெட்டு மூன்றாம்இராசராசன் 17ஆவது ஆட்சியாண்டில் வெட்டப்பட்டதாகும்.

---

1. தென்னிந்திய வரலாறு— கே. ஏ. நீலகண்ட சாஸ்திரியார்.

மூன்றாம் இராசராசன் காலத்தில், கிளியப் பல்லவரையனாகிய அதியமான், கோயிலில் விளக்கு எரிப்பதற்குப் பசுக்களை விட்ட செய்தியை மற்றொரு கல்வெட்டில் காண்கிறோம்.

மூன்றாம் குலோத்துங்கன் காலத்தில் இராஜராஜ அதிகைமான் விடுகாதழகியப் பெருமாள், தகடூரில் இருந்து அரசாண்டுள்ளதை வரலாற்றில் பார்க்கிறோம்.'

அணையப் போகும் விளக்கு பிரகாசிப்பதுபோல், சோழப் பேரரசு வீழ்வதற்கு முன் ஆண்ட மூன்றாம் இராசேந்திரனுடைய இரண்டாம் ஆட்சி யாண்டுக் கல்வெட்டில் பாதாளிஎச்சில் நம்பியான் அமுதவல்லக்கோன் 90 ஆடுகளைத் திருவெண்காட்டுக்கோனிடம் வழங்கி விளக்கெரிக்க ஏற்பாடு செய்கிறான்.

இவன், நடுவில்நாட்டு வேசாலிநாட்டுப் (புதுவை) பாகூரில் வாழ்ந்த மன்றாடியாவான்.

## தொகுப்புரை

திருவோத்தூர்க்கோயிலில் சோழர்களுடையகல்வெட்டுகளே மிகுதி எனலாம். மொத்தம் 28 கல்வெட்டுகள் பொறிக்கப்பட்டுள்ளன. ஆரம்ப காலச் சோழர் கல்வெட்டுகள் யாவும் இறைவனைத் 'திருவோத்தூர் 'மஹாதேவர்' என்றே குறிப்பிடுகின்றன.

சோழர் காலத்தில் திருவோத்தூர்க்கோயில் முகவரியை குறிப்பிட வேண்டுமானால்,

---

1. தருமபுரி வரலாறும் பிரகலாத சரித்திரமும் என்ற நூலில் இவனைப் பற்றி விரிவாகக் காணலாம்.

'ஜெயங்கொண்ட சோழ மண்டலத்துக் காலியூர் கோட்டத்துக் காழியூர் நாட்டுத் திருவோத்தூர் உடையார்'

என்றே குறிப்பிட வேண்டும்.

திருவோத்தூரும். அனுக்காவூரும் காழியூரும் இன்னும் சில ஊர்களும் சேர்ந்து காழியூர் நாடாக இருந்துள்ளது;

காயிரும்பேடு நாடு, பாராசூர் நாடு முதலியன காழியூர் நாட்டிற்கு அருகில் இருந்துள்ளன,

சோழர் காலத்தில், திருவோத்தூரிலும் அதையொட்டிய ஊர்களிலும் பல்வேறு சபைகள் இருந்துள்ளன. கோயிலில் திருவுண்ணாழிகைச் சபை இருந்துள்ளது, சிறப்பான பணிகளை இச்சபைகள் மேற்கொண்டுள்ளன, இச்சபைகள் குறித்துத் தனித் தலைப்பில் பின்னர்க் காண்போம்.

முதலாம் ஆதித்தன் காலத்தில் சங்கரநாரண ஈஸ்வரக் கிருகம் திருவோத்தூர்க் கோயிலுக்கு வடக்கில் தோன்றியது முதல் இராஜேந்திரன் காலத்தில்முதல் திருச்சுற்று மாளிகையும், மகாமண்டபமும், உள்நாழியும் தோற்றுவிக்கப்பட்டன.

விக்கிரம சோழன் காலத்தில் அரியாவூர், குடநகர் ஆகிய ஊர்ச்சபைகள் திறமையாகச் செயல்பட்டன. இரண்டாம் இராசராசன் காலத்திலும், இரண்டாம் இராசாதிராசன் காலத்திலும், மூன்றாம் இராசராசன் காலத்திலும் சம்புவராயர்கள் எண்ணற்ற தானங்களைத் திருவோத்தூர் இறைவனுக்குச் செய்துள்ளனர்,

அவ்வாறே, சம்புவராயர்கள் படை ஒப்பந்தங்களையும் தங்களுக்குள் செய்து கொண்டுள்ளார்கள், சோழர் காலத்தில் சம்புவராயர் பெற்ற பயிற்சியே பின்னர் அவர்களுக்கு அரசு ஏற்படுத்த உறுதுணையாய் இருந்தது,

சமண, சைவப் போராட்டங்கள் பற்றி யாதொரு குறிப்பும் சோழர் கல்வெட்டுகளில் இல்லை என்பதால். சமயக் காழ்ப்பின்றியே திருவோத்தூர். சோழர் காதத்தில் விளங்கியது எனலாம்.

செம்பியன் மாதேவிப் பேரேரி, ஜெயங்கொண்ட சோழப் பேராறு, திருவோத்தூர் ஏரி, இராஜராஜன் பெருவழி, தப்பாமொழி நந்தவனம் ஆகிய வரலாற்றுக் குறிப்புகளைச் சோழர் காலக் கல்வெட்கெளின் வாயிலாக நாம் அறிகிறோம். தஞ்சையருகில் உள்ளஊர்களில் வாழ்ந்த பலர் திருவோத்தூருக்கு வந்து நிலையாக வாழ விரும்பி யுள்ளனர்.

திருவோத்தூர் உடையாரைக் கும்பிட்டிருக்கும் தவசி விடையின் மேல் வருவான் என்பான் அவர்களுள் ஒருவனா வான். கண்டன் வீரகேசரி மற்றொருவன். திருவோத்தூர் மட்டுமன்றித் தொண்டை மண்டலத்தில் தஞ்சையருகில் உள்ள ஊர்களிலிருந்து வந்தவர்களையும் கல்வெட்டுகளில் காணலாம்.



# பாண்டியர் திருப்பணிகள்

பிற்காலச் சோழப் பேரரசு வீழ்ச்சியடையும் காலக் கட்டத்தில், பிற்காலப் பாண்டியப் பேரரசு எழுச்சி பெற்றது. மாறவர்மன் சுந்தரபாண்டியன், ஜடவர்மன் சுந்தரபாண்டியன் ஆகியோர் வெற்றி வீரர்களாக, எம் மண்டலமும் கொண்டருளிய தேவர்களாக விளங்கினர்.

திருவோத்தூர்க் கோயிலில் சோழர்களுக்கு அடுத்தபடியாக மிகுந்த கல்வெட்டுகள்பாண்டியர்களுடைய கல்வெட்டுகளாகும். சடையவர்மன் வீரபாண்டியன், மற்றும் மாறவர்மன் சுந்தரபாண்டியன் என்ற இருபெயர்களிலேயே அக்கல்வெட்டுகள் யாவும் உள்ளன.

ஜடாவர்மன் வீரபாண்டியன் கி. பி: 1297 முதல் 1342 வரை ஆட்சி புரிந்த மன்னன் எனலாம்.[1]

சுமார் 44ஆண்டுகள் ஆட்சி புரிந்த இம்மன்னனின் நான்காம் ஆட்சியாண்டு முதல் 37 ஆம் ஆட்சியாண்டு வரை உள்ள கல்வெட்டுகளைத் திருவோத்தூரில் பார்க்கிறோம்.

---

1. 'இரண்டு ஜடாவர்மன் சுந்தரபாண்டியர்கள்' —குடந்தை N. சேதுராமன் (கோரக்பூர் பல்கலைக் கழகம் வெளியீடு]

## பதஞ்சலி மகாமுனி தேவன்

மாறவர்ம குலசேகரப் பாண்டியனின் மகனான வீர பாண்டியன் நான்காம் ஆட்சியாண்டில் (சரியாக 19.4.1901) ஜெயங்கொண்ட சோழ மண்டலத்து வெண்குன்றக் கோட்டத்துப் பாராகூர் நாட்டு மதுரையாகிய திருவம்பலப் பெருமாள் நல்லூர் கிராமம் மடப்புறமாக விடப்படுகிறது. அத்திப்பற்று அழிவிடைத் தாங்கி நாட்டவர் விடுகின்றனர்.

விஸ்வேஸ்வர நாயனார் அமுது படிக்கும் பூஜைக்கும் தபசிகள் உணவுக்கும் பெரும்பற்றுப் புலியூரில் மேலைச் சேரியில் வாழும்[1] பதஞ்சலி மகாமுனி தேவன் பல்வேறு வரிகளை நீக்கித் தானமாக வழங்கிய நிலங்களை இக்கல்வெட்டில் பார்க்கிறோம்.

## ஆரனை தியாகி

வீரபாண்டியனின் ஐந்தாம் ஆட்சியாண்டில் திருவோத்தூரில் வாழும் ஐஞ்சாதனான் குழையாகுர தக்கோனும், பிரமனான திருஞான சம்பந்தக்கோனும் ஸ்ரீபண்டாரத்திலிருந்து பசுக்களையும் ரிஷபங்களையும் பெற்றுக் கொண்டு 8 நாழி பாலும் உரிநெய்யும் நாள்தோறும் வழங்கச் சம்மதிக்கின்றனர்.

'ஆரனை தியாகி' என்ற முகத்தல் அளவையை ஈண்டுப் பார்க்கிறோம்.

---

1. மேலைச்சேரி என்ற பெயரில் பல ஊர்கள் இருந்துள்ளன. செஞ்சி அருகிலுள்ள மேலைச்சேரி குறித்து ஆதி செஞ்சி என்ற ஆய்வுக் கட்டுரை இந்நூலாசிரியர் எழுதியதைத் தொல்லியல் கருத்தரங்கு-முதல் தொகுதியில் காணலாம்.

வீரபாண்டியனின் பத்தாம் ஆட்சியாண்டில் வீரபாண்டியன் பெயரால் முனையதரையரான கண்டியத் தேவர் திருவோத்தூர் உடையார் திருநாளுக்கும் அமுத படிக்குமாக இறையிலியாகத் தவசி பெரும்பாக்கத்தில் நிலம் விடுகிறான்.

மற்றொரு கல்வெட்டின் மூலம் [வீரபாண்டியன் 13ஆம் ஆட்சியாண்டு) நாற்பத்தெண்ணாயிரக் கோன் ஸ்ரீபண்டா ரத்திலிருந்து முப்பது பசுக்கள் பெற்றுக் கொண்டு நாள் தோறும் நெய்யும்பாலும் வழங்கச் சம்மதிக்கிறான்.

## சோமநாத தேவர்

வீரபாண்டிய தேவனின் 13 ஆம் ஆட்சியாண்டில், கோயிலில் முதல் இல்லாதபடியினாலேசிவனம்மை என்பவர் [ஆவணி மாதம் முதல் மார்கழி மாதம் வரையாக அமுது படிக்குமட்டுமே முதல் இருந்தது] அமுது படிக்கும் திருவிளக் கிற்குமாக (நாள் ஒன்றுக்கு இருநாழி அரிசியும் இரவு ஒரு சந்திக்குமாக) 400 கலம் நெல் முதல் வைக்கிறார். இதிலி ருந்து வரும் வட்டி கொண்டு, இறைவனுக்கு அமுது படைக்கப்படுகிறது. விளக்கும் ஏற்றப்படுகிறது.

சிவனம்மை என்ற இப்பெரியாரே 'சோமநாததேவர்' என்ற நாயனாரையும் எழுந்தருளச் செய்கின்றார்.

## ஆலால் சுந்தரக்கோன்

வீரபாண்டியன் இருபதாம் ஆட்சியாண்டுக் கல்வெட் டின் மூலம் ஆலால சுந்தரக்கோன் என்பான், இறைவனுக்கு நெய்யும் பாலும் வழங்க உடன்படிக்கை செய்து கொள் கிறான் என்பது தெரிகிறது.

## குலசேகரச் சம்புவராயன்

வீரபாண்டியன் இருபத்திரண்டாம் ஆட்சியாண்டிற்கு எதிராமாண்டு, அதாவது 23ஆம் ஆட்சி ஆண்டில் குலசேகரச் சம்புவராயன் என்பவர் 'அகரம்' செய்யாற்றை வென்றான் சதுர்வேதி மங்கலத்து வாரியனுக்கும், கரணத்தானுக்குமாக ஆணையை (ஓலை) அனுப்பி வைக்கிறார்.

திருவோத்தூர்க் கோயில் முன்பாக ஐவர் தினந்தோறும் அத்வயனம் பண்ண (வேதம் ஓத), அவர்களுக்குச் செய்யாற்றை வென்றானில் நிலம் இறையிலியாக விடுமாறு பணிக்கிறான். சம்புவராய அதிகாரியின் செல்வாக்கை இக் கல்வெட்டில் காண்கிறோம்.

## உலக முழுதுடையார்

வீரபாண்டியனுடைய முப்பத்தேழாவது ஆட்சியாண்டில், வீர பாண்டியன் தேவியார் உலக முழுவதுடையார் தன் கணவன் பெயரால், கலியுக ராமன் திருத்தோல் பிரியாத நகை ஒன்றை (பொன்னாபரணத்தை)த் திருவோத்தூர் இறைவனுக்கு வழங்குகிறார். இதற்குரிய கல்வெட்டு திருவோத்தூரில் சிதைந்துள்ளது.

## சுந்தரபாண்டியன் (கி. பி. 1303—1322)

வீரபாண்டியனுக்கு அடுத்தபடியாக மாறவர்மன் சுந்தர பாண்டியனுடைய நான்கு கல்வெட்டுகளைத் திருவோத்தூரில் காண்கிறோம். இச் சுந்தரபாண்டியன் எந்தச் சுந்தரபாண்டியன் என்பதில் சிறிது குழப்ப மேற்பட்டாலும் குடந்தை திரு. என். சேதுராமன் ஆய்வுக் கட்டுரையின் மூலம் தெளிவு ஏற்படுகிறது.

கி. பி. 1303ல் பட்டம் சூடி கி. பி. 1322 வரை ஆட்சி புரிந்த மாறவர்மன் சுந்தரபாண்டியனே இவன் எனலாம்.

இதே காலத்தில் கி. பி. 1303 முதல் கி. பி. 1319 வரை மற்றுமொரு சுந்தரபாண்டியன் (இவன், ஜடவர்மன் சுந்தர பாண்டியன்) இருந்துள்ளான். இந்த ஜடவர்மன் சுந்தர பாண்டியன், வீரபாண்டியனின் தம்பியாவான். இங்கு கூறும் மாறவர்மன் சுந்தரபாண்டியனும் உறவினனாக இருக்க வேண்டும்.

## சுந்தரக்கோன்

மாறவர்மன் சுந்தரபாண்டியனின் பத்தாம் ஆட்சி யாண்டில் (கி.பி. 1311) கோபாலராயன் அல்லாண்டையும், முதலியான திருவுண்ணாழிகைக் கோனும், திருவோத்தூர் இறைவனுக்கு, பாலும் நெய்யும் தினமும் வழங்கவேண்டி 32 பசுக்களையும் இரண்டு ரிஷபங்களையும் பெற்றுக் கொள்கின்றனர்.

சுந்தரபாண்டியனின் பதினொன்றாம் ஆட்சியாண்டில் (3-3-1314) அழகிய சுந்தரக்கோன் என்பவன் முப்பது பசுவையும் இரண்டு ரிஷபங்களையும் பெற்றுக் கொண்டு, பாலும் நெய்யும் அளிக்கச் சம்மதிக்கின்றான். (A R E 1939. 40—98)

## அமுத வல்லபன் திருமண்டபம்

சுந்தரபாண்டியனின் பன்னிரண்டாம் ஆட்சியாண்டில் (கி. பி. 1314) திருவோத்தூர் உடையார் கோயிலில் உள்ள அமுதவல்லபன் திருமண்டபத்தில் திருவாய்பாடி நாட்டார் கூடிப் பலவிதப் பொருட்களை இறைவனுக்குத் தர உறுதி மொழி எடுக்கின்றனர். திருவாய்பாடி என்பது இன்றுள்ள ஆயல்வாடியாக இருக்கலாம். (A. R. E. 1939/40,92)

தொண்டை மண்டலத்தில் திருவாய்ப்பாடி நாட்டவர் சபை மேற்கண்ட இம்முடிவினைப் பலரும் ஏற்றுக் கையெழுத்திடுகின்றனர்.

## நாற்பது விளக்குகள்

மற்றொரு கல்வெட்டின் மூலம் திருவோத்தூர் உடையார் முன்பும்: இளமுலை நாச்சி அம்மை முன்பும், நாற்பதுக்கும் மேற்பட்ட விளக்குகள் வைக்கப்பட்டு, நாள் தோறும் விளக்கெரிப்பதற்காகப் பல்வேறு ஊர்களில் நிலங் கள் வழங்கப்படுகின்றன; இந்நிலங்கள் இறையிலியாக வழங்கப்படுகின்றன என்பதை அறிகிறோம்.

## இளமுலை நாச்சியார்

பொதுவாகப் பாண்டியர்களின் கல்வெட்டுகள் யாவும் விளக்கு வைக்கும் திருப்பணியையும் பூசையையும் உணர்த்து கின்றன. இளமுலை நாச்சி அம்மன் பெயரை மாறவர்மன் சுந்தரபாண்டியன் கல்வெட்டில்தான் முதன் முதலில் பார்க் கிறோம். எனவே கி. பி· 14 ஆம் நூற்றாண்டின் தொடக் கத்தில் அம்மன் கோயில் கட்டப் பெற்றிருக்கலாம்.

பாண்டியர் காலத்தில் ஆரணதியாகை, முரிவளை என்ற அளவுகள் இருந்துள்ளன. திருவோத்தூர்க் கோயிலில் சபை கூடும் இடமாக, அமுதவல்லபன் திருமண்டபம் இருந் துள்ளது. சுந்தரபாண்டியனின் 12 ஆம் ஆட்சியாண்டுக் கல்வெட்டில் வரும் மெய்க்கீர்த்தி குறிப்பிடத்தக்கதாகும்.

திருவோத்தூரைப் பொறுத்தவரை, பாண்டியர் கல்வெட்டுகளில், மெய்க்கீர்த்தி இதில் மட்டுமே பொறிக்கப் பட்டுள்ளது, இடையர்களுக்குரிய அக் கல்வெட்டை இங்கே காணலாம்;

## மெய்க் கீர்த்தி

ஸ்ரீமத் கோபால ஊர் சேகரத்தே
இதன் குருகோவிந்தடிதாய
சீர் நந்தி புகுசெய்சாதனம்
திருவளர்ப் புகழ் பெருகச் செயமோங்கச்

சீர்நிலவ அருள் பெருக்கி கலிமெலிய அறந்
தழைப்ப மறமோங்க நாற்கடல் சூழல்
கனைத்து நாவலர் தங்கிளை வளர்ப்
பாற்கடலில் திருவாவனையிலப்
பள்ளி கொள்ளும் பரமபுருஷன் நந்த
கோபந் திருமகனாகிய நாராயணப் போ
க அந்தரி யகில மேழு மாளுடையான
முன்னாக இமையோர் முன்னின்று வணங்க
வரும் ஸ்ரீ கெருடக் கொடி எட்டுத்திக்கி
லும் மிக்குயர் மன்னர் திருவடி நிலை
யும் மற்றவர் தஞ்செங்கோலும் கொண்ட
வர் தம் திருவானையே படையாகவும்
கள்வரையும் புலிவரையும் கட்டரையும்
துட்டரையும் தள்ளி யிந்தத் தலமேழினு தன்மலை
வளஞ்சிய நடப்பக் கோ தானங்கள் முதலாக
கூறிநின்ற நிரை மூன்றும் பூதலத்தில் மிசை நிறைய
பௌறை பூண்டு அமளா முனிவின்றி இனிதோங்க
முறைமையில் சமைய மினிது நடாத்தி
நிகழா நின்ற பதினெண் விசையத்து எண்டிசை
நிறைந்த வண்டு வராபதித்
திருவாய் பாடி நாடவரும் நாட்டு முதலிகளும்
இராச கண்ட கோபாலரும் இராசகண்ட
கோபால முதலிகளும் மற்றும் நம்மக்கள்
சிறப்ப கள்ளாரும் கையகத்து வண்மை நிற்கவும்
கமலமங்கை புயத்திருக்கவும் வையகத்துப் புகழ்
நடாத்தவும் மாறனார் நிற்கவும்
சென்றமிடத்தில் செருவெற்றியும் தேவேந்தரால் அருள்
பெறுதலும் புகழும், பொய்யா மொழியும் புத்திரலாபமும்

சத்துரு நாசமும் மற்றும் எப்பேர்ப்பட்ட ஸஷ்ட உத்யங்களுக்கும் உரித்தாவதாகவும், ஜெயங்கொண்ட சோழ மண்டலத்து காலியூர் கோட்டத்து காழியூர் நாட்டுத் திருவோத்தூருடைய நாயனார்.

எங்கள் சாதிக்கும் எங்கள் வம்சத்துக்கும் வேண்டும் நன்மைகளைச் செய்தருளினபடியாலே கோமாற பன்மர் திரிபுவனச் சக்கரவர்த்திகள் ஸ்ரீ சுந்தரபாண்டிய தேவற்கு யாண்டு 12 ஆவது கார்த்திகை மாதம் ஆறாம் தியதி ஞாயிற்றுக் கிழமையும் பெற்ற அத்தத்து நாள்.

திருவோத்தூர் அமுதவல்லபன் திருமண்டபத்து நிறைவறை நிறைந்து குறைவறக்கூடி இருந்து இந்நாயனாற்கு உபையம் வைத்துக் குடுத்தபடி, யாதவராகிய இடையர் மெய்க்கீர்த்தியை மேலே கண்டோம்.

வைசியர் சித்ரமேழி நாட்டார் போல் இவர்களுக்கும் மெய்க்கீர்த்தி இருந்துள்ளது.

திருவோத்தூர் இறைவன் இந்தச் சாதியாருக்குப் பல நன்மைகள் செய்ததாகக் காண்கிறோம். இக் கல்வெட்டு, முதலில் ஓலையிலும் பின் கல்வெட்டாகவும் செப்பேடாகவும் பொறிக்கப்பட்டுள்ளது, துவராபதி ஸ்ரீ கண்ணனுடைய ஊர் என்பதைப் புராணத்தில் பார்க்கிறோம். திருவாய்ப்பாடி என்பதும் ஸ்ரீகிருஷ்ணன் உறையும் ஊரேயாகும்.

திருவாய்ப்பாடி நாட்டவரும், நாட்டு முதலிகளும் இராச கண்ட கோபாலரும் இராச கண்ட கோபால முதலிகளும் சபையில் கூடுகின்றனர். கல்வெட்டில் பல்வேறு சாதியாரும் கையெழுத்து இட்டுள்ளனர். வீரராகவ வேளான், வன்னிய நாயக வேளான், உலகளந்த வேளான், புடலக்கோன், அமுதவல்லபன் ஆகியோரைப் பார்க்கிறோம்

கல்வெட்டில் வரும் அமுதவல்லபன் பெயரிலேயே சபை கூடிய மண்டபத்தின் பெயரும் இருந்துள்ளது. ஆகவே இன்றுள்ள நடராஜர் மண்டபமே முன்பிருந்த அமுதவல்ல பன் மண்டபம் போலும். இன்றுள்ள நடராஜர் மண்டபம் பாண்டியர் காலத்தில், குறிப்பாக மாறவர்மன் சுந்தர பாண்டியன் காலத்தில், அதாவது 13 ஆம் நூற்றாண்டின் இறுதியில் கட்டப்பட்டிருக்கலாம். நடராஜ மண்டபத்தின் மேற்கிலும், தெற்கிலும், கிழக்கிலும் பிற்காலப் பாண்டியர் களான மாறவர்மன் சுந்தரபாண்டியன், வீரபாண்டியன் ஆகியோருடைய கல்வெட்டுகளும்: விஜயகண்ட கோபால னுடைய கல்வெட்டுகளும், சம்புவராயர் கல்வெட்டுகளும் உள்ளன என்பதை இங்குக் குறிப்பிடலாம்.



## பொத்தப்பிச் சோழன்

திருவோத்தூர் உடையார் கோயிலில், தெலுங்குச் சோழனான மதுராந்தக பொத்தப்பிச் சோழன் ஆட்சியின் போது, ஜெயங்கொண்ட சோழமண்டலச் சபை நிறை வேற்றிய தீர்மானம் பொறிக்கப்பட்டுள்ளது.

ஒரே ஒரு தெலுங்குச் சோழர் கல்வெட்டே இங்கு இருப்பினும் அது முக்கியமானதாக உள்ளது.

இதே கல்வெட்டு காஞ்சி அருளாலப் பெருமாள் கோயிலிலும் ராமகிரியிலும் பொறிக்கப்பட்டுள்ளது. மன்னனின் இரண்டாவது ஐப்பசி மாதம் முதல் தேவதானம் திருவிடையாட்டம், அசுரப் பற்று மற்றும் திறப்பும், வன்னிப்பற்றும் உட்பட நாட்டுக்குத் தன் வரிசையிலே பொலி அறுகலம் நெல்லு தள்ளி விடும்படி, மன்னர் விடுத்த ஆணையை, சபை தீர்மானமாக நிறைவேற்றிப் பொறித்தும் வைத்தது.

வரியைத் தம் மண்டலத்தில் உள்ள எல்லா நாடு களுக்கும் தள்ளுபடி செய்யும் அல்லது குறைக்கும் அரசின் நல்வாழ்வுத் திட்டத்தை இதில் பார்க்கிறோம்.

பொத்தப்பிச்சோழன் காலம் கி.பி. 12ஆம் நூற்றாண் டின் இறுதினலாம். சோழரின்கீழ் நெல்லூர், திருக்காளத்தி

ஆகிய பகுதிகளை ஆண்ட தெலுங்குச் சோழர் தம்மைக் கரிகால மரபினரி என்று கூறிக் கொள்வர்.

'அள்ளூர் திருக்காளத்தி தேவன்' அல்லது 'திக்கன்' மூன்றாம் குலோத்துங்கன் கடைசிகாலத்தில் குறுநிலத்தலை வனாக இருந்துள்ளான்.

கி. பி. 1209 ஆம் ஆண்டுக் கல்வெட்டு இவனைக் குறிப்பிடுகிறது. மூன்றாம் இராஜ ராஜன் காலத்தில் இவன் சோழர் பிடியிலிருந்து விலகித் தனியரசு செலுத்த முற்பட்டான். மூன்றாம் இராஜேந்திரன் காலத்தில் தொண்டை மண்டலத்தில் பெரும்பகுதி இவன் ஆட்சியின் கீழ் வந்தது.

மூன்றாம் இராஜராஜன் 17 ஆம் ஆட்சியாண்டில், கண்டகோபாலர் என்ற தெலுங்குச் சோழன் பழைய தானத்தை மீண்டும் இக்கோயிலில் ஏற்படுத்துகிறார்.

இக் கல்வெட்டு மூன்றாம் இராசராசனுடையதாக இருந்தாலும் பெயரளவிலேதான் இவன் மன்னனாக இருந்தமை தெரிகிறது. கண்ட கோபாலன் முழு அதிகாரம் செலுத்தியவனாகப் பார்க்கிறோம். இவன் தெலுங்குச் சோழ மன்னன் திருக்காளத்தி தேவன் எனலாம்.

திருக்காளத்தி தேவனின் தந்தை மனமசித்தன் என்றும் பாட்டன் 'ஏற்ற சித்தன்' என்றும் அறிகிறோம். திருக் காளத்தி மகன் பெயரும் மன்மசித்தன் என்பதாகும்.

பொத்தப்பிச் சோழர் சோழருக்கு உதவியதால், 'சோழ ஸ்தாபனசாரியார்' என்று வழங்கப்பட்டார். இவருக்குக் கண்ட கோபாலன் என்ற பெயருமுண்டு. இவன் குறுகிய காலமே! தனியாட்சி செலுத்தினான். தெலுங்குப் பல்லவ விஜயகண்ட கோபாலன் என்பவன் இவனின் வேறானவன் ஆவான்

## தெலுங்குப் பல்லவர்

தெலுங்குச் சோழர்களைப் போலவே தெலுங்குப் பல்லவர்கள் காஞ்சிபுரம் பகுதியில் இருந்து அரசாண்டுள்ளனர்.

தெலுங்குச் சோழர் வேறு, தெலுங்குப் பல்லவர் வேறு. இருவரும் தொண்டை மண்டலத்திலும் ஆந்திராவில் நெல்லூர் ஒட்டிய பகுதிகளிலும் இருந்துள்ளனர். தெலுங்குப் பல்லவரைவிடத் தெலுங்குச் சோழர் நீண்ட காலம் அரசாட்சி செலுத்தி உள்ளனர்.

இவர்களில் விஜயகண்ட கோபாலன் குறிப்பிடத் தக்கவன், இவன் முப்பத்தைந்து ஆண்டுகளுக்கு மேல் ஆட்சி புரிந்துள்ளான்.

இம்மன்னனுடைய கல்வெட்டுகள் காஞ்சியிலும் காஞ்சியைச் சுற்றித் தொண்டை மண்டலத்திலும் பல இடங்களில் காணப்படுகின்றன. இவ்வூர்க்கோயிலிலும் மூன்று கல்வெட்டுகள் உள்ளன.

இம்மன்னன் கல்வெட்டுகள் பிற அரசர்களுடன் போரிட்ட விவரத்தையோ, இவனுடைய வீரதீரச் செயல்களையோ கொண்டிருக்கவில்லை, எனினும் சுந்தரபாண்டியன், கோப்பெருஞ்சிங்கன், மதுராந்தகப் பொத்தப்பிச் சோழன், காகதீயகணபதி ஆகியோரின் சமகாலத்தவன் ஆவான்.

ஜடாவர்ம சுந்தரபாண்டியன் கொன்ற கண்ட கோபாலன், வீரகண்ட கோபாலன் ஆவான். விஜயகண்ட கோபாலன், வீரகண்ட கோபாலன் என்ற இருவரையும் வென்றதாக முன்னதாகக் கோப்பெருஞ்சிங்கன் கூறிக் கொள்கிறான்,

வீரகண்ட கோபாலன் இறந்தபின் விஜயகண்டனே பாலன் முறையிட்டு மீண்டும் நாட்டைப் பெற்று மன்ன னானதாகப் பார்க்கிறோம், ஆகவே வீரகண்ட கோபால னும் விஜயகண்ட கோபாலனும் சகோதரர்களாக இருக்க லாம். வீரகண்ட கோபாலன் இறப்பதத்கு முன் சகோதரர். இருவரும் சேர்ந்து ஆண்டிருக்கலாம். பின்னர் விஜயகண்ட கோபாலன், நாட்டில் அமைதியாக ஆட்சிபுரிகிறான்,

விஜயகண்ட கோபாலன் 'முக்காந்தி காடுவெட்டி' என்று அழைக்கப்படுவதால், பல்லவ குலத்தினர் எனலாம். 'பாரத்துவாஜ கோத்திரத்தவ'ராகவும் இவர் தம்மைக் கூறிக் கொண்டுள்ளார். காஞ்சியின் தலைவனாகத் தன்னை அழைத்துக் கொள்ளுகிறார், 'ஜகத் கோபாலர்' என்றும் பட்டப் பெயர் வைத்திருந்துள்ளார்.

இவன் கி, பி. 1250 முதல் 1285 வரை அரசாண்டுள் ளான், சுந்தரபாண்டியன் தலைமை ஏற்றுச் சிறிது காலம் வரை இருந்துள்ளான்.

பெயர் ஒற்றுமை கருதித் தெலுங்குச் சோழ கண்ட கோபாலனும் விஜயகண்ட கோபாலனும் ஒருவரே என்று சிலர் குறிப்பிடுவர், ஆயினும் விஜயகண்ட கோபாலன் பாண்டியனை ஆதரித்தவனாவான்.

விஜயகண்ட கோபாலனின் ஒன்பதாம் ஆட்சியாண்டுக் கல்வெட்டில், 'கூடலார் பிறந்தார் காடவராயர் நம் பிராட்டியார்' உடையாழ்வார் மகன் மீட்டாண்ட நாச்சி யார், காழியூர் நாட்டு ஊரவரிடம் குழி 6000 நிலம்வாங்கித் திருவோத்தூர் உடையார் கோயிலில் எம்பெருமக்கள் மூவற்கும் அமுது படிக்கும் பூஜைக்கும் சாத்துப்படிக்கும் பூச்சுப்படி விளக்குக்கும் விட்டமையைப் பார்க்கிறோம்,

## புலியர் பெரும்பாக்கம்

இம்மன்னனின் இருபத்து ஏழாம் ஆட்சியாண்டில் திருவோத்தூருடைய நாயனார் கோயில் தேவரடியாள்

உண்ணாமுலையின் மகள் 'சம்பா' என்பவள் இல்லூருக்குச் செய்தளித்த கானகரைச் செல்விக்கு ஆளப் பிறந்தார் ஆன இராசராச சம்புவராயர் ஆணையின்படி, ஊர்ச்சபை வரி நீக்கி நிலத்தை விடுகிறது.

இந்நிலம் புலியர் பெரும்பாக்கத்தில் பெரிய ஏரி வாய்ப்பற்றில் அமைந்ததாகும். புலியூர் பெரும்பாக்கம், செய்யாறு வட்டத்தில் புலியாம் பாக்கம் என இன்று அழைக்கப்படுகிறது. நிலம் பிடாரிப் படமாக விடப்படு கிறது. தேவயாட்டம்போல் அம்மன் பெயருக்கு விடப்படும் நிலம் தானம், திருவிடை பிடாரிப்படம் ஆகும்.

| | |
|---|---|
| அரசன் செறுகுழி | 368 |
| கதம்புலிகுழி | 336 |
| திரைப்பட்டி கருங்குழி | 147 |
| மேற்படி செறுக்குழி | 147 |
| குண்டில் குழி | 44 |
| புளியஞ்செறுகுழி | 352 |
| குண்டின் குழி | 153 |
| வடக்கு குண்டில் குழி | 52 |
| மானப்புலிகுழி | 128 |
| பெப்புச் செறுகுழி | 128 |
| அத்திவட்டம் குழி | 145 |
| | 2000 |

ஆக 2000 குழி நிலம் பிடாரிப்படமாக விடப்பட்டது.

## குலோத்துங்க சம்புவராயன்

மற்றொரு கல்வெட்டில் செங்கேணி வீரப்பெருமாள் கண்ட கோபாலனான குலோத்துங்க சோழச் சம்புவராயன் இரண்டு விளக்கு வைக்க நிலம் 2037 குழி தருகிறான்,

செங்கேணி வீரப்பெருமாள் கண்ட கோபாலனான குலோத்துங்க சோழ சம்புவராயன் வைத்த இரண்டு விளக்கிற்காக, விளக்குப் பட்டியாக வெண்குன்றக் கோட்டத்தில் வெண்குன்றத்தில் 80 கல் வரிசைப் பற்றில் ஏரி, சிணறு உட்பட குழி 631 பெரியனேன் செறுக்கிணறுட்பட குழி 616 செட்டுடறன் பள்ளக்குழி 740.

ஆக 2037 குழி நிலம் குலோத்துங்க சோழச் சம்புவராயன் விடுகிறான். இவன் மூன்றாம் இராஜேந்திரன் காலந்தொடங்கி விஜயகண்ட கோபாலன் 27 ஆம் ஆட்சியாண்டு கார்த்திகை வரை அதிகாரியாக இருந்துள்ளான் எனலாம்.

விஜயகண்ட கோபாலனின் 20 ஆம் ஆட்சியாண்டு கல்வெட்டு, கோயில் வெளிக் கோபுரத் தென்புறச் சுவரில் உள்ளது. விஜயகண்ட கோபாலன் 27ஆம் ஆட்சியாண்டின் மற்றொரு கல்வெட்டு இங்குள்ள நடராசர் மண்டபத்தின் மேற்குச் சுவரில் உள்ளது. மூன்றாம் கல்வெட்டு விஜய தண்ட கோபாலன் 28 ஆம் ஆட்சியாண்டுக் கல்வெட்டுக் கோயில் நடராசர் மண்டபத்தின் மேற்குச் சுவரில் உள்ளது,

மேற்கண்ட இரு கல்வெட்டுகளின் மூலம், விஜய கண்ட கோபாலன் காலத்தில் திருவோத்தூரில் இரு அதிகாரிகளின் பெயர்களையும் அவர்களுடைய அதிகாரங்களையும் காண்கிறோம்.

## அனுக்காவூர்

விஜயகண்ட கோபாலனுடைய இருபத்தொட்டாம் ஆட்சியாண்டில், சுப்பிரமணிய பிள்ளைக்கும் நாச்சிமார்க்கும் சம்புவராய நாச்சியார் செப்புச்சிலைகள் செய்து வைக்கிறாள். ஆளப்பிறந்தார் ஆன இராசராச சம்புவராயன் நிலம் தானம் வழங்க உத்தரவிடுகிறான்,

அனுக்காவூரில் பதின் கலவரிசைப் பற்றில் குடி நீங்கா தேவதானமாக விட்ட 'எதிரிதனாயன் குழி' 1440, 'திரிய

னுடைய கீழ்க்கடையகுழி' 560, ஆக 2000 குழி நிலமும் பல்வேறு வரிகளும்'தானம் விடுகிறான்.

விஜயகண்ட கோபாலன் தம் காலத்தில், **கண்ட கோபாலன் புதுமாடை** என்ற காசினை வெளியிட்டுள்ளான். திருமலையில் உள்ள இவனுடைய பலகல்வெட்டுகள். அளவு களைக் குறிப்பிடுகின்றன,



# கோப்பெருஞ்சிங்கன்

பிற்காலச் சோழப் பேரரசு வீழ்ச்சியடையும் காலக் கட்டத்தில் சேந்தமங்கலத்திலிருந்து அரசாண்ட காடவ ராயன் எழுச்சி பெறுகிறான். இவன் அழகிய சீயன்என்றும் அவனி ஆளப்பிறந்தான் என்றும் காடவராயன் என்றும் அழைக்கப்பட்டுள்ளான்.

இவனுடைய மகன் பெயரும் பெருஞ்சிங்கன் என வரலாற்றாசிரியர் இவர்களை வேறுபடுத்திக் காண்பர்.

விஜயகண்ட கோபாலனுடைய ஒன்பதாம் ஆட்சியாண் டில் திருவோத்தூர்க் கோயிலுக்குத் தானம் புரியும் கடலார் பிறந்தார் காடவராயர் நம்பிராட்டியார் உடையாழ்வார் மகன் மீட்டாண்ட நாச்சியாருக்கும் கோப்பெருஞ்சிங்கனுக்கும் என்ன உறவு என்பது தெரிய வில்லை, எனினும் பல்லவர் குலத்தில் இவர் வந்தவர் எனலாம்.

**காடவராயன்**

பாண்டியரும் போசளரும் சூாகதீயரும் மேற்கொண்ட அரசியல் சூதாட்ட அரங்கில் கோப்பெருஞ்சிங்கன் பெயர் சுடர் விட்டுப் பிரகாசிப்பதாக நீலகண்ட சாஸ்திரி குறிப்பிடு வார். எனினும் ஜடாவர்ம சுந்தரப்பாண்டியரிடம் கோப் பெருஞ்சிங்கன் தோல்வி அடைகிறான்.

ஆதித்தசோழன், பல்லவ வரலாற்றிற்கு முடிவு கட்டியது போல, கோப்பெருஞ்சிங்கன் பிற்காலச் சோழர் வரலாற்றிற்கு முடிவு கட்டினான் என்று குறிப்பிடலாம். இவன் தெள்ளாறு, சேவூர் ஆகிய இடங்களில் மூன்றாம் இராசராச சோழனைத் தோற்கடித்தான்; சேந்தமங்கலத்தில் சிறை வைத்தான், போசள மன்னன் வீர நரசிம்மன்' சோழனுக்கு உதவியதால் சோழன்மீண்டும் மன்னனானான்

எனினும் ஜடாவர்மன் சுந்தர பாண்டியன் கோப்பெருஞ்சிங்கனையும் சோழனையும் தெலுங்குச் சோழ மன்னனையும் போசளனையும் ஒருங்கே வென்றான், பாண்டியர் எழுச்சி பெற்றபின் கோப்பெருஞ்சிங்கன் பாண்டியனின் மேலாதிக்கத்தை ஏற்றுக் கொண்டான், இவன் 'சாடும் பெருமானான கோப்பெருஞ்சிங்கன்' என வழங்கப்பட்டான். இவன் மகன் வாள்வல்ல பெருமாளான கோப்பெருஞ்சிங்கன் என அழைக்கப்பட்டான். இருவரும் தங்களைச் சகலபுவன சக்கரவர்த்தி என்றும் 'அவனியாளப் பிறந்தான்' என்றும் அழைத்துக் கொண்டனர்.

முதலாம் கோப்பெருஞ்சிங்கன் சோழகுல இளவரசியை மணந்ததாக அறிகிறோம்.

இருவரும் தில்லைக்கோயிலுக்கு ஏராளமான தானங்கள் புரிந்துள்ளனர். கோப்பெருஞ்சிங்கன் தில்லைத் தெற்குக் கோபுரம் கட்டுவதற்காகத் தொண்டை மண்டலத்து ஆற்றூரில் 3013/4 வேலி நில வருவாயை வழங்கியுள்ளான். இச் செய்தியைத் தில்லைக் கோயிலிலும் ஆற்றூர் முத்தீஸ்வரர் கோயிலிலும், காஞ்சி ஏகம்பமுடையார் கோயிலிலும் இவன் வெட்டுவித்துள்ளான்.

இரண்டாம் கோப்பெருஞ்சிங்கன் கி. பி. 1243 முதல் 1279 வரை ஆண்டவன், இந்தக் கோப்பெருஞ்சிங்கன் தொண்டை மண்டலத்தை வென்றதாகத் திருவண்ணாமலைக் கல்வெட்டில் குறிப்பிடுகிறான். எனினும் நீண்ட

காலம் தொண்டை மண்டலம் முழுதும் இவன் ஆட்சியில் இருந்ததாகக் கூற முடியாது.

நடுநாட்டு (உளுந்தூர்ப்பேட்டை) சேந்தமங்கலம், தில்லை ஆகியவை இவன் ஆட்சியில் இருந்தன என்பது உறுதி.

தொடக்கத்தில் போசளனும் சோழனும், ஓரணியிலும், பாண்டியனும் காடவனும் ஓரணியிலும் இருந்தாலும், மூன்றாம் இராசேந்திரன் மீண்டும் பேரரசனாகி விடக் கூடாது என்ற எண்ணத்தில். பாண்டியரும் போசளரும் ஒரு பக்கம் சேர்ந்தபோது, கோப்பெருஞ்சிங்கன் சோழனுக்கு உதவியதாகத் தெரிகிறது.

மூன்றாம் இராசேந்திரனின் 7 ஆம் ஆட்சி ஆண்டுக் கல்வெட்டொன்று, போசள மன்னன் சோமேஸ்வரனை வென்றதாகக் கூறுகிறது. கோப்பெருஞ்சிங்கனின் ஆக்கூர் கல்வெட்டும் போசள வேந்தனைச் சிறை பிடித்ததாகக் கூறும் இரண்டையும் வைத்துப் பார்க்கும்போது, சோழனும் இரண்டாம் கோப்பெருஞ்சிங்கனும் நட்புக் கொண்டமை புலனாகின்றது.

இரண்டாம் கோப்பெருஞ்சிங்கனின் ஆத்தூர் கல்வெட்டு, தெலுங்குச் சோழ மன்னனான கண்ட கோபாலனை வென்று அவனுடைய பண்டாரத்தையும், காஞ்சியையும் கைப்பற்றியதாகக் கூறுகிறது. இவ்வெற்றியால் இவன் 'காஞ்சி நாயகன்' என்றும், 'காஞ்சிபுரி காந்தன்' எனவும். 'கச்சிராயன்' எனவும் அழைக்கப் பட்டான். எனினும் இவ்வெற்றி நீடித்திருக்கவில்லை, தெலுங்குச் சோழர் மீண்டும் தம் ஆதிக்கத்தை நிலை நாட்டினர்.

கி. பி. 13ஆம் நூற்றாண்டில் பட்டத்திற்கு வந்த சுந்தர பாண்டியன், பல மன்னர்களை முறியடித்ததால் கோப் பெருஞ்சிங்கன், சுந்தரபாண்டியன் மேலாதிக்கத்தை ஏற்றுக்

கொண்டான். கி. பி. 1279 இல் பாண்டியனுக்காகப் போரிட்டு இந்தக் கோப்பெருஞ்சிங்கன் மாண்டதாக நத்தலூர்க் கல்வெட்டு கூறுகிறது. காகதீய தளபதி அம்பு தேவனுடன் கோப்பெருஞ்சிங்கன் போரிட்டதாகவும் பார்க்கிறோம்.

## ஏகாம்பர பட்டர்

திருவோத்தூரில் உள்ள கோப்பெருஞ்சிங்கனின் இரு கல்வெட்டுகளும் இரண்டாம் கோப்பெருஞ்சிங்கன் கல்வெட்டுகளேயாகும். ஒன்று இருபதாம் ஆட்சியாண்டி லும் மற்றொன்று, இருபத்தியிரண்டாம் ஆட்சியாண்டிலும் பொறிக்கப்பட்டதாகும்.

முதல் கல்வெட்டில் ஸாந்தோனிக சைவாச்சாரியன் காஞ்சிக் குறி திருவேகம்பமுடையாரான ஏகாம்பர பட்டர், திருவோத்தூர் உடைய நாயனார் கோவிலில் நந்தாவிளக்கு ஒன்று வைக்க வேண்டித் திருவுண்ணாழிகைச் சபையாரிடம் 24 கழஞ்சு பொன் தந்ததைக் காண்கிறோம்,

24 கழஞ்சு பொன்னின் மதிப்பு 32 பசுக்களாக இருந் துள்ளன. தானம் வழங்கிய பெரியார் காஞ்சியை ஊராகக் கொண்டவர் என்றும் பட்டர் என்றும் பார்க்கிறோம். காஞ்சி சங்கராச்சாரியாராகவோ அன்றி, சங்கரர் மடத் துடன் தொடர்புடையவராகவோ இவர் இருந்திருக்கலாம்.

தானத்தைப் பெற்றுக் கொண்டபின் திருவுண்ணாழி கைச் சபையைச் சேர்ந்த தில்லை நாயகபட்டன் சதாசிவ பட்டன். திருவிக்கிரமபட்டன், தேவசிகாமணிபட்டன் ஆகி யோர் கையெழுத்திடுகின்றனர். தில்லை நாயகபட்டர் பெயர் குறிப்பிடத்தக்கதாகும்.

கோப்பெருஞ்சிங்கன் தில்லையையும் தில்லைத் திருக் கோயில்களையும் பெரிதும் போற்றியவன். இவன் தில்லைக்

கருகில் உள்ள தில்லை நாயக நல்லூரைத் திருவம்பலப் பெருமாள்புரம் என மாற்றியதைத் தில்லைக் கல்வெட்டு குறிப்பிடுகிறது. இந்தத் தில்லை நாயகநல்லூரில் வாழ்ந்தவனாக அல்லது தில்லையில் வாழ்ந்தவனாகத் திருவோத்தூரில் வரும் தில்லை நாயகனைக் கொள்ளலாம்.

## காளப் பாளநாச்சி

இரண்டாம் கோப்பெருஞ்சிங்கனின் 22 ஆம் ஆட்சியாண்டில் நடந்த அனுக்காவூர் ஊர்ச்சபையாரின் தீர்மானம் குறிப்பிடத் தக்கதாகும். குலோத்துங்கன் பதினேழாம் ஆட்சியாண்டில் வைக்கப்பட்ட இரண்டு திருநந்தா விளக்குகளுக்கு வேண்டிய அனுப்பத்தூர் அகம்படிப் பெண்டுகளில் காளப்பாள நாச்சி இரண்டாயிரம் குழி நிலத்தைத் தருகிறாள். அந்தத்தானம் அனுக்காவூர்ச் சபையால் மீண்டும் விவாதிக்கப்படுகிறது,

அனுக்காவூரான ராஜ ராஜ நல்லூர்க்காணி உடைய கீழ்ப்பாக்கிழான் பெரியான்; திருவோத்தூருடையானுள்ளிட்டார் அனுக்காவூர் கிழவன் மலையன் சடையன்னுள்ளிட்டார். கீரந்தை மலையன் தேவன் உள்ளிட்டார் அதில் பங்கு பெறுகின்றனர்.

முன்னாளில் காளப்பாள நாச்சி தந்த தானத்தைக் கல்வெட்டாகப் பொறித்ததுடன் அவள் மகள் வீரப்பெருமாள் நாச்சி சபை இறை இழிச்சிதர 2000 காசு தந்ததையும் ஏற்றுத் திருநாமத்துக் காணியாகக் கல்வெட்டு வெட்டி வைக்கின்றனர். இந்த வீரப்பெருமாள் தாமாக வேண்ட, ஊர்கணக்கன் பட்டன் எழுதுகிறான், ஊர்ச்சபையார் அனைவரும் கையெழுத்தும் இடுகின்றனர்.

மூன்றாம் குலோத்துங்கன் காலத்தில் தாய் தானம் செய்ய, பல்லாண்டுகளுக்குப் பின் கோப்பெருஞ்சிங்கனின் 22ஆம் ஆட்சியாண்டில். தாய் தந்த தானத்தைநிலைபெறச்

செய்ய மகள் தானும் தானம் வழங்குகிறாள். தானம் வழங்கிய பெண்கள் திருவோத்தூர் அருகில் உள்ள அனுப்பத்தூர் ஊரைச் சேர்ந்தவர்களாவர். இன்றும் இவ்வூரில் அகம்படியார் என்ற சாதியினர் மிகுதியாக வாழ்வதைக் குறிப்பிட வேண்டும், நிலம் வழங்கிய இடமும் அனுப்புத்தூரேயாகும்.

இங்குள்ள ஏரி 450 ஏக்கர் பாசன வசதியுடைய பெரிய ஏரியாகும். தானம் வழங்கிய நிலத்தின் பரப்பு வருமாறு:

| | |
|---|---|
| திருவானைக்கா குழி | 1245 |
| மேற்கு முடோங்குழி | 226 |
| அரசசெறு குழி | 529 |
| ஆகக் குழி | 2000 |

தடி மூன்றினால் நிலம் அளக்கப்பட்டமையைக் கல்வெட்டில் பார்க்கிறோம்; கோப்பெருஞ்சிங்கன் கல்வெட்டு இரண்டே திருவோத்தூரில் இருந்தாலும் இரண்டும் சிறப்பான செய்திகளைக் குறிப்பிடுகின்றன எனலாம்.



# சம்புவராயர் திருப்பணிகள்

திருவோத்தூர்க் கோயிலுடன் சம்புவராயர் நெருங்கிய பிணைப்புக் கொண்டிருந்தனர். இக்கோயிலுக்குச் சம்புவ ராயர் புரிந்த தானத்தைக் காண்பதற்கு முன், சம்புவராயர் வரலாற்றைச் சுருக்கமாகக் காண்போம்.

## படைவீடு இராஜ்ஜியம்

முதலாம் மாறவர்மன் குலசேகரன், கி. பி. 1310 இல் இறந்தபின் ஏற்பட்ட குழப்பத்தாலும், மாலிக்காபூர் படை யெடுப்பால் விளைந்த அமைதியின்மையாலும் சம்புவராயர் சுய அதிகாரம் பெற்றார்கள்; அதாவது விஜய நகரப் பேரரசு ஏற்பட்ட சம காலத்திலேயே, சம்புவராயர்களின் படைவீடு இராஜ்ஜியமும் தோன்றிவிட்டது.

முஸ்லீம்களின் கீழ் அதிகாரிகளாக இருந்த சுங்கம சகோதரர் ஹரிஹரன். புக்கன் இருவரும் கி. பி. 1336ல் விஜயநகரப் பேரரசை உருவாக்கினர். இந்து சமயமும் பண் பாடும் அழியாமல் காத்த மரபு விஜயநகரப் பேரரச மரபு எனலாம், இதே காலத்தில் சம்புவராய மரபு தனியரசாக உருவானதையும் வரலாற்றில் காண்கிறோம்.

வென்று மண்கொண்ட ஏகாம்பர சம்புவராயன் (கி.பி. 1321-1339) முஸ்லீம்களிடமிருந்து நாட்டை வென்று, காஞ்சியிலிருந்து ஆண்டார். 'வென்றுமண்கொண்ட' என்ற

அடைமொழியே போரில் வென்று நாட்டைப் பிடித்த செயலை உணர்த்துகிறது. காஞ்சி ஏகாம்பரர் இறைவன் பெயரைச் சம்புவராய மன்னன் தனக்கு வைத்திருந்தார்.

காஞ்சிபுரத்தில் உள்ள ஏகாம்பர ஈஸ்வரர் நாயன்மார் களால் போற்றப்பட்டவர். எண்ணற்ற புலவர்கள் பாடி உள்ளனர். கி. பி. 18ஆம் நூற்றாண்டில் ஏகாம்பர பூபன் என்ற வள்ளல் காஞ்சிபுரத்தில் வாழ்ந்துள்ளார், முத்துப் புலவர் என்ற கவிஞர் ஏகாம்பர ஈஸ்வரிடம் 100 பொன் பரி சில் கேட்டபோது இறைவன் ஏகாம்பர பூபனிடம் பரிசில் பெற்றுக் கொள்ளுமாறு திருமுகம் தந்து அனுப்புகிறார். அச்சில் வராத சாரப்பிரபந்தம் ஒன்றில் இச்செய்திஉள்ளது. இச்சுவடி தருமபுரி அருங்காட்சியகத்தில் உள்ளது.

பிற்காலத்தில் கி, பி. 17 ஆம் நூற்றாண்டில் வெளி யிடப்பட்ட சித்தாண்டபுரம் செப்புப்பட்டயத்தில், படை யாட்சிகளின் தலைமை இடமாகக் காஞ்சியும், ஏகாம்பர நாதனும், காமாட்சி அம்மனும் குறிக்கப்பட்டுள்ளமையை இங்குக் கருதலாம்.

சித்தாண்டபுரம் என்ற ஊர் தருமபுரி மாவட்டம், தேன்கனிக் கோட்டை வட்டம், அஞ்செட்டி அருகில் உள்ளது, இங்கு ஏகாம்பர நாட்டுக் கவுண்டரிடம் ஒரு செப்புப்பட்டயம் உள்ளது. காஞ்சிபுரத்தினை, வன்னியர் தாயகமாகக் குறிப்பதை இதில் பார்க்கிறோம். மலையனூர் பட்டயம் என்ற வேறொரு பட்டயத்திலும் காஞ்சி வன்னி யரின் புனித இடமாகக் குறிக்கப்படுகின்றது. இப் பட்டயம் வைத்துள்ளவரின் பெயர் ஏகாம்பர நாட்டுக் கவுண்டர் என்பதாகும். பட்டயம் இரண்டிலும் குறிக்கப்படும் தலைவன் ஒருவனேயாவான். இவன் பெயரும் ஏகாம்பரக் கவுண்டனாகும். ஆக ஏகாம்பரர் என்ற பெயருக்கும் வன்னியருக்கும் ஏதோ தொடர்பிருப்பதை உணரலாம்.

வென்று மண்கொண்ட ஏகாம்பரனுக்குப் பின். இராஜ நாராயணன் கி. பி. 1362 வரை சுமார் 25 ஆண்டுகள் படை வீடு இராஜ்ஜியத்தை ஆண்டுள்ளான்.

இவனுடைய கல்வெட்டுகள் திருவோத்தூர் வேதபுரீஸ்வரர் கோயிலில் நான்கு உள்ளன. இவன் காலத்தில் ஆரணி அடுத்த படைவேடு (படைவீடு என்பது பழைய பெயர்) தலைநகரமாக விளங்கியது. காஞ்சி, படைவீடு தவிர, வேலூருக்கு அருகில் உள்ள விரிஞ்சிபுரமும் சம்புவராயர் தலைநகரமாக இருந்துள்ளது.

## சம்புவராயர் யார்?

கி. பி. 14ஆம் நூற்றாண்டில் சம்புவராயர், தனி அரச ஏற்படுத்தினாலும் பிற்காலச் சோழர் மற்றும் பாண்டிய அரசர்களின் அரசு அதிகாரிகளாகவோ குறுநிலத் தலைவர் களாகவோ இருந்துள்ளனர் எனலாம்.

பிற்காலச் சோழர்களுக்கு முன்னர் வட தமிழ்நாட்டில் ஆங்காங்கே குறுநிலத் தலைவர்களாக இவர்கள் விளங்கி யுள்ளனர். சான்றாக, மகேந்திரவர்மனுடைய நடுகல் கல்வெட்டு ஒன்று, 'காடந்தைகள் சேவகர் புதுப்பள்ளி களோடு பொருத' சம்பவத்தைக் குறிப்பிடுகிறது.

மேற்கண்ட நடுகல்வெட்டு தருமபுரி அருங்காட்சியகத் தில் காட்சிப் பொருளாக வைக்கப்பட்டுள்ளது.

ஆகவே, பல்லவர் காலத்தில் 'பள்ளிகள்' என்று அழைக்கப்பட்ட வீர வன்னியரே, பிறகு சம்புவராயர் என அழைக்கப்பட்டுள்ளார்கள். ஜம்பு முனிவனும் தீச்சட்டியும் வன்னியர்களுடன் தொடர்பு கொண்டவராவர். தங்கள் முன்னோராக ஜம்பு முனிவனையே வன்னியர் குறிப்பிடுவர்.

வட தமிழ்நாட்டுக் கிராமங்களின் அம்மன் கோயில்களில் ஆடி மாதத்தில் அக்கினி கரகம் என்ற திருவிழா நடை

பெறும், தீச்சட்டி ஏந்தி ஒருவர் கோயிலை வலம் வருவார். மக்கள் கூடத்தை தத் தீச்சட்டியில் போட்ட வண்ணமிருப்பர். வன்னியர் அல்லாத சாதியினரும் இவ்விழாவைக் கொண்டாடினாலும் இவ்வழிபாடு வன்னியரிடமிருந்து வந்ததாகக் கருதலாம்.

## தீயும் வன்னியரும்

நடுகற்களில் வீரன் இறந்தபின் மனைவி தீயில் விழுந்து இறப்பதைக் காட்டுவதுண்டு.

இவளே பின் தீப்பாய்ந்த அம்மனாக வழிபடப்படுவதுமுண்டு.

சதிக்கற்கள் அல்லது மாசதிக்கற்கள் என அவை வழங்கப்படும். கருநாடகாவில் உள்ள மாஸ்தி என்ற ஊர்ப் பெயரே மாசதியிலிருந்து வந்ததாகும், வீரனுடன் அவன் தேவியர் உருவங்களை இக்சற்களில்காணலாம். எழுத்தின்றியும் எழுத்துடனும் பல நடுகற்களைச் செங்கத்திலும் தருமபுரி மாவட்டத்திலும் காண்கிறோம்.

கி. பி. 9ஆம் நூற்றாண்டுச் சோழர் கால நடுகல், மலையனூரர் என்ற ஊரில் உள்ளது. தந்தையார் போரில் இறந்த பீடு கேட்டு, மகன் நடுகல் எழுப்புகிறான். கல்வெட்டுடன் நெருப்பும் காட்டப்பட்டுள்ளது: இதில் உடன்கட்டை நிகழ்ச்சி ஏதும் இல்லை. ஆயின் வீரனும் நெருப்பும் காட்டப்பட்டுள்ளன. ஆகவே நடுகல்லில் குறிக்கப்படும் நந்திக்குட்டி வன்னியவீரன் போலும்.

நடுகல்லில் வீரனின் மகன் கல் நட்டுள்ளான். இது 9ஆம் நூற்றாண்டாகும், பெரும்பாலான நடுகற்களை வன்னியர்களே வழிபட்டு வருவதால் அந்நடுகற்களின் தலைவர்களும் வன்னியர்களாக இருக்கலாமேஎ என்ற ஆசங்கை எழுகின்றது.

இந்த் நடுகல்லைத் தங்கள் குல தெய்வமாக வழிபட்டு வரும் குடும்பம் இன்றும் செங்கம் அருகேயுள்ள ரெட்டியார் பாளையத்தில் உள்ளது.

க்ஷத்திரியர் என்ற வடமொழிச் சொல்லுடன் படையாட்சி என்ற சொல் நெருங்கிய தொடர்புடையது, இரண்யவர்மன் என்ற மன்னனையும் சேர மன்னனான குலசேகர ஆழ்வாரையும், வன்னியர் தம் முன்னோராகக் குறிப்பிடுவர்.

பொதுவாக அரசராகவோ அல்லது படைவீரர் களாகவோ வன்னியர் ஆதியில் இருந்தாலும், பின்னர் வேளாண்மையில் ஈடுபட்டவர்களாகப் பார்க்கிறோம். இன்றும் வன்னியர் வேளாண்மையை முதன்மையாகக் கருதுவர்.

நாயக்கர், ரெட்டி, மந்திரி. பள்ளி, படையாட்சி, கவுண்டர், குடியானவர் என்றெல்லாம் வன்னியர் இன்று அழைக்கப்படுகின்றனர். வன்னியபுராணம், வன்னியராசா கதை, வன்னியர் பெருமையைப் பறைசாற்றும். 'வேலூர் கனகரத்தின முதலியார் என்பவர் வன்னியராசா கதையை கி. பி. 18 ஆம் நூற்றாண்டில் இயற்றியுள்ளார்...

இதுவரை சம்புவராயர் அல்லது வன்னியர் குறித்து மேலோட்டமாகப் பார்த்த நாம், திருவோத்தூர் கல்வெட்டுகளின் துணை கொண்டு சோழர் காலத்தில் இருந்த சம்புவராயர்களைக் காண்போம்.

## இராஜாதி ராஜன்

இராஜாதி ராஜனுடைய நான்காம் ஆட்சியாண்டில் செங்கேணி விராண்டான் மகன் அத்தியாண்டான். இவ்வூரில் இறைவனுக்கு நந்தாவிளக்கு ஒன்று வைக்க 32 பசுக்களை வழங்கி உள்ளான். (276-76 of 1900)

## வீரராஜேந்திரன்

வீரராஜேந்திரன் இரண்டாம் ஆட்சியாண்டில் செங் கேணி அத்திமல்லன் அம்மை ஒரு விளக்கு வைக்க ஏற்பாடு செய்துள்ளான். வீரமீண்டான் விக்ரமச் சோழ சம்புவ ராயன் என்ற பெயரும் இவனுக்கு உண்டு.

## மூன்றாம் ராஜாராஜன்

மூன்றாம் இராசராச சோழன் காலத்தில் செங்கேணி வீரப்பெருமாள் அத்திமல்லாண்டான் எதிரிலிச் சோழச் சம்புவராயன், திருவோத்தூர் இறைவனுக்குத் திருவோத் தூர் வயலூர். கன்றியம், ஸ்ரீகாழிநாடன் விளாகம், சாயம்பட்டு, அண்டலி, அனுக்காவூர், தவசி ஆகிய ஊர் களில் நிலங்களும் பல்வேறு வரிகளும் வழங்குகிறான்.

மூன்றாம் இராசராசன் பதினாலாவாது ஆட்சியாண் டில் ஜெயங்கொண்ட சோழ மண்டலத்துக் காலியூர்க்கோட் டத்துக் காயிரும் பெருநாட்டு மாவண்டூர் ஏரிவாய்ப் பற்றில் சிற்றியாற்றூர் நன்செய். புன்செய் விளைநிலம் தன் னெல்லை முற்றுமுடையான், செங்கேணி வீரப்பெருமான் அத்தி மல்லாண்டான் எதிரிலிச் சோழ சம்புவராயன் இவ்வூர் உடையாற்குத் தேவதானமாக, இவ்வூரும் வயலும் கன்றியமும் ஸ்ரீகாழிநாடன் விளாகமும் சாயம்பட்டும் அண்டிலியும் திருநந்தாவிளக்கும், பட்டி திருநாமத்துக் காணியானஅனுக்காவூர் நிலம் ஒருவேலி நிலமும் இருங்கலை நிலம் ஒருவேலியும், தவசி பெரும்பாக்கத்து நிலம் அரையே நாலுமாவும் முன்னிட்ட தூணி நிலமுட்பட்ட தேவதானங் களில் வெட்டி முட்டி தனியாட்கள் காணி எடுத்து கொட்டி அரிமுக்கை உள்ளிட்ட நெல்லாயங்களும் காசாயங்களும் வேலிப் பயிறு தூப்படியரிசு காசந்தராயம் நெல்லந்தராய முள்ளிட்டன,

அங்கொல்லைப் பூஞ்செடிப்பாட்டமும் மரவடையும் ஆசுவிகள் பேர்க்கடமையும். ஊர்க்கணக்கு வரியும், வச்சன்

பேர்க்கடமையும் அச்சுத்தறியும் சாலியர் மனைத்தறியும் வாணிகர் பேர்கடமையும், செக்குக் கடமையும் ஆயர் பேர் கடமையும் இனவரியும் கோவியத்தகை கடமை உள்ளிட்டன எப்பேர்ப்பட்டனவும் இவ்வூர் உடையாற்கு பூஜைக்கும் திருப்பணிக்கும் உடலாக, பாட்டன் பாட்டன்விட்ட சாசனப் படியே சிலாலேகை பண்ணிக் கொடுத்தேன் என்கிறான்.

திருவோத்தூர் உடையார் ஆவணித் திருநாள் எழுந் தருளுவதற்கும், பூஜைக்கும் அமுதுபடிக்கும் வேண்டி வெண் குன்றக் கோட்டத்து வாதவூர் நாட்டுமங்கலத்தில் உள்ள நிலமும், பல்வேறு வரிகளும் வழங்க, சம்புவராயன் உத்தர விட்டுள்ளான். இவனே மீண்டும் 1200 காசு மூலதனமாக வைத்து அதிலிருந்து வரும் வட்டியைக் கொண்டு, கோயில் பூஜை முதலிய செலவுகளை மேற்கொள்ள ஏற்பாடும் செய்கிறான்.

**நாயக்கர்**

எதிரிலிச் சோழ சம்புவராயன் கொடுத்த தானத்தை விக்கிரம சோழச் சம்புவராயன் மாற்றுகையில், சோமங்கல முடையான் தாமோதரன் பெரும்பாண பாடி நாயக்கன் நாயகனார், கண்ட கோபலர்க்கு விண்ணப்பம் செய்து மீண்டும் தானம் கிடைக்க ஏற்பாடு செய்கிறான்.

நாயக்கன் நாயகனார் என்பவரும் வன்னியர் என்று குறிப்பிட வேண்டும், விஜய நகரப் பேரரசர் காலத்தில் தமிழ்நாடு வந்த தெலுங்கர்களைக் குறிக்க நாயக்கர் என்ற பட்டம் வழங்குவதுண்டு.

நாயக் என்ற சொல் தலைவரைச் சுட்டும், நாயகி தலைவியைச் சுட்டும். தெலுங்கர்கள், நாய்க்கர் என்ற பட்டப்பெயரைப்புனைவர். வேடுவர்களும் நாயக்கர் என்ற பெயரைச் சூடிக் கொள்வர். சென்னை செங்கை எம்.ஜி.ஆர் மாவட்டங்களில் வன்னியர்கள் நாய்க்கர் என்றே அழைக்கப் படுகின்றனர்,

மதுரை, தஞ்சை, செஞ்சி மன்னர்களின் பெயர்களுடன் நாயக்கர் பட்டம் இருப்பதைப் பார்க்கலாம். சான்றாகத் திருமலை நாயக்கர், இரகுநாத நாயக்கர், கிருஷ்ணப்ப நாயக்கர் ஆகியோரைக் குறிப்பிடலாம்.

சோழர் காலத்திலேயே வன்னியர்களுக்கு நாயக்கர் பட்டம் இருந்துள்ளது, மாறவர்மன் சுந்தரபாண்டிய னுடைய இவ்வூர்க் கல்வெட்டில், திருவாய்ப்பாடி சபை உறுப்பினர்களில் வன்னிய நாயக வேளான் ஒருவனாவான். இதிலும் நாயகப்பட்டம் பார்க்கிறோம்,

படையாட்சிகளாக இருந்த வன்னியர், வேளாளராக நாளடைவில் மாறியதைப் பார்க்கிறோம்.

வேளாண்மை புரிந்த வேளாளர்களும் போர்வீரர்களாக இருந்த வன்னியர்களும் கவுண்டர் எனப் பொதுவாக அழைக்கப்பட்டாலும் இரண்டு சாதியாரும் ஒரே ஊரில் வாழ நேர்ந்தால், வன்னியக் கவுண்டன் என்றும் வெள்ளாளக் கவுண்டன் என்றும் வழங்குவதைத் தருமபுரி சேலம் மாவட்டங்களில் காணலாம்.

வன்னியர் மட்டுமன்றிக் கைக்கோளர்களும், அகம்படி களும், இடங்கையரும் வலங்கையருங்கூடப் போர் புரிந்த வர்களாக ஆரம்பத்தில் இருப்பினும் வேளாண்மை செய்பவர்களாகப் பிற்காலத்தில் மாறியுள்ளனர் எனலாம். நாயக்கன் கொட்டாய் என்ற பெயரிலேயே ஓர் ஊர் தருமபுரி அருகே உள்ளது.

ஆகவே வன்னியர்களில் சிலர் இன்றைக்குத் தங்களை நாயக்கர் என்று குறிப்பிடுவது, தொன்று தொட்டு வரும் மரபே எனலாம்.

### படை ஒப்பந்தம்

இரண்டாம் இராஜாதிராஜனுடைய ஆட்சியில் [கி.பி, 1174 இல்] செங்கேணி அத்திமல்ல நாயனான ராஜேந்திர

சோழ சம்புவராயனும், இவன் தம்பி ஓதுவித்தானான ராஜகம்பீர சம்புவராயனும், அத்தியாண்டான் விக்கிரம சோழச் சம்புவராயற்கு எதிராகச் செங்கேணி மீண்ட நசியன் பல்லவதரையன் என்பவனுடன் போர் ஒப்பந்தம் செய்து கொண்டான்.

குறிப்பிட்ட எல்லைக்குமேல் நிலவுரிமை பாராட்டுவ தில்லை என்றும், போர் நிகழும் காலத்துப் பல்லவதரைய னான சம்புவராயனுக்குப் படையும் குதிரையும் தம் பரம்பரை கொடுப்பதென்றும் உறுதி செய்கின்றனர்; தம்மிடம் உள்ள செல்வத்தை இவ்வூர்க் கோயிலுக்கு வழங்குவது என்றும் முடிவு செய்கின்றனர்.

போரூர் வட்டம், திருமலையில் உள்ள ஒரு கல்வெட்டின் மூலம் விக்கிரம சோழச் சம்புவராயனும், கரிகால் சோழ ஆடையூர் நாடாள்வானும் இராஜராஜ அதிகைமானுடன் போர் ஒப்பந்தம் செய்து கொண்டமையை அறிகிறோம். ஆகவே சம்புவராயர்கள் பிற்காலச் சோழர்களின் கீழ் குறுநிலத்தலைவர்களாக இருப்பினும் மிகுந்த அதிகாரங் களை உடையவர்களாகவே இருந்துள்ளனர்.

பொதுவாகச் சோழர் காலத்தில், ஊராட்சிகளே நல்ல அதிகாரங்களைப் பெற்றிருந்ததால், குறுநிலத்தலைவர்கள் மிகுந்த அதிகாரங்கள் பெற்றிருந்ததில் வியப்பில்லை, விடுகாதழகியப் பெருமாளான இராஜராஜன், பெயரளவில் சோழர் கீழ் இருப்பினும் பெரும் பரப்பை,மிகுந்த அதிகாரங் களுடன் இருந்ததை வரலாற்றில் பார்க்கிறோம். சம்புவரா யர்களும் இவ்வாறே முழு அதிகாரம் செலுத்தினார்கள் எனலாம். தருமபுரி வரலாறும் பிரகலாத சரித்திரமும் என்ற நூலில் அதியமான்களை விரிவாகக் காணலாம்.

## கலவையும் சம்புவராயனும்

காஞ்சிப் பெரியவர் சந்திரசேகர சங்கராச்சாரியார் அவதரித்த கலவை எனும் ஊர், சோழர் காலத்தில் சதுர்வேதி மங்கலமாக இருந்துள்ளது.

மூன்றாம் குலோத்துங்கன், 33 ஆம் ஆட்சியாண்டில் ஜெயங்கொண்ட சோழமண்டலத்துப் பல்குன்றக் கோட்டத்துச் செங்குன்ற நாட்டுக் கலவையான இராச நாராயண சதுர்வேதி மங்கலத்துத் தென் பிடாகை தட்டைச் சேரியான அழகிய சோழநல்லூர் நன்செய் புன்செய் விளை நிலத்தின் எல்லை முற்று முடையான் செங்கேணி அம்மையப்பன் அழகிய சோழனான சம்புவராயன் இறைவனுக்குத் தேவதானமாகப் பல ஊர்களில் நிலங்களை வரிகள் நீக்கி வழங்கியுள்ளான்.

தானம் வழங்கிய அழகிய சோழன் பெயரில், தட்டைச் சேரி, அழகிய சோழநல்லூர் எனப் பெயர் மாற்றப்படுகிறது. எனினும் பழைய பெயருடன் புதுப் பெயரும் சேர்ந்து, தட்டைச் சேரியான அழகிய சோழநல்லூர் என வழங்கப்பட்டது, ஆயின் கலவை, இராச நாராயணச் சதுர்வேதி மங்கலம் என வழங்கப்பட்டது வியப்பாக உள்ளது. கல்வெட்டின் காலம் கி, பி, 1211 ஆகும். ஆயின், வரலாற்றில் இராஜநாராயணச் சம்புவராயனை கி. பி. 1337 முதற் கொண்டுதான் பார்க்கிறோம்.

சடையவர்மன், மாறவர்மன், இராஜேந்திரன், இராஜராஜன், கோப்பெருஞ்சிங்கன் போன்ற பெயர்களில் ஒன்றுக்கு மேற்பட்ட மன்னர்கள் இருந்துள்ளமையை வரலாற்றில் பார்ப்பதால், இராஜநாராயணன் என்ற பெயரிலும் பல சம்புவராயர் இருந்துள்ளனர் எனலாம்.

தனியாட்சி செலுத்திய இராஜநாராயணச் சம்புவராயனுக்கு 126 ஆண்டுகளுக்கு முன்பே மற்றொரு இராஜநாராயணச் சம்புவராயன் இருந்துள்ளான் என்பதும் இவன் பெயரிலேயே கலவை இராசநாராயணச் சதுர்வேதி மங்கல

மாக மாற்றப்பட்டது என்பதையும் பார்க்கிறோம். ஆகவே இராஜ நாராயணன் என்பது சம்புவராய மன்னர்கள் சூடிக் கொள்ளும் பட்டப் பெயராகத் தோன்றுகிறது.

படைவேட்டில் உள்ள ஒரு கல்வெட்டின் மூலம் கி. பி. 1435இல் கலவைப் பற்றைச் சேர்ந்த 'உலகளந்த வேல் சூரிய தேவன்' அம்மையப்ப நாயனார்க்குத்(இறைவனுக்கு) தானம் புரிந்துள்ளான்.

விஜய நகரப் பேரரசர் காலத்தில் கலவையான இராச நாராயணச் சதுர்வேதி மங்கலம், மீண்டும் 'கலவைப் பற்று' என மாற்றப்பட்டது. அம்மையப்ப நாயனார் என்பது படைவேட்டில் உள்ள சிவன் கோயிலாகும். சம்புவராய அதிகாரிகளில் 'அம்மை அப்பன்' என்ற பெயரில் சிலர் இருந்துள்ளனர்.

கலவையில் வாழ்ந்த செங்கேணி அம்மை அப்பன் அழகிய சோழனான சம்புவராயனை ஏற்கனவே பார்த்தோம்,

அம்மை அப்பன் என்பவன் பெயரையொட்டியே வந்தவாசியிலுள்ள அம்மையப்பட்டு அமைந்திருக்கலாம்.

இவன்பெயரில் படை வீட்டில் அம்மைஅப்ப நாயனார் கோயில் ஏற்பட்டுள்ளது போலும். கலவையைச் சேர்ந்த ஒருவனே பின்னர் தானம் செய்வதும் குறிப்பிடத்தக்க தொன்றாகும். சம்புவராயர்களின் தலைநகராகப் படைவீடு இருந்ததையும் நாம் நினைவில் கொள்ளவேண்டும்.

## சம்புவராயரும் பிராமணரும்

கலவையும் தட்டைச் சேரியும் சம்புவராயர்களால் சதுர்வேதி மங்கலங்களாக மாற்றப்பட்டதை மேலே கண்டோம். வீரபாண்டியனின் இருபத்து மூன்றாம் ஆட்சியாண்டில் குலசேகரச் சம்புவராயன் என்பவன் அனுக்காவூர்

---

★ A. R. E. 100/39—40. திரு நடன. காசிநாதன் 'தினமணி' கட்டுரை—29-7-89

பிரிந்த அகரம் செய்யாற்றை வென்றான். சதுர்வேதி மங்கல வாரியனுக்கும் கரணத்தானுக்கும் ஓர் ஆணை அனுப்பி வைக்கிறான். அவ்வாணையின்படி ஐந்துபிராமணர் அத்யயணம் செய்ய இறையிலியாக நிலம் விடவேண்டும்.

குலசேகர சம்புவராயன் கி. பி. 1306முதல் 1330 வரை அரசாட்சி புரிந்தவன். அண்தலில் வென்றான் என்றபெயரு முண்டு. செய்யாற்றில் வென்றான் திருவீதி செய்யாற்றில் வென்றான் திருநாள்-கல்வெட்டுகளில் காண்கிறோம்.

ஆக வீரபாண்டியன் காலத்தில் இவ்வூரில் இருந்த அரசி யல் அதிகாரி குலசேகர சம்புவராயர் என்பதும் இவன் வேதத்தைப் போற்றினான் என்பதும் தெரியவருகிறது.

தெலுங்குச் சோழ மன்னனாகிய விஜய கண்ட கோபாலன் காலத்தில் (கி.பி, 1284ல்) இவ்வூரில் ஆளப் பிறந்தார் ஆன இராசராச சம்புவராயன், குறுநிலத்தலைவ னாக இருந்துள்ளான், இவன் தேவரடியார் ஒருத்தி செய்து வைத்த கானகரைச் செல்விக்காக பீடாரிப்படமாகக் குழி 2000 நிலம் வரி நீக்கி விடுகிறான். (A.R.E. 39/40-95)

இந்த ஆளப்பிறந்தார் பெயரிலேயே இரண்டு ஊர்கள் செய்யாறில் உள்ளன. அவை வட ஆளப்பிறந்தான், தென் ஆளப்பிறந்தான் என்பவை ஆகும். விசை கண்ட கோபால னுடைய காலத்தில் கடல்ஆளப்பிறந்தார் சுாடவராய நம்பி ராட்டியார் உடையாழ்வார் மகன் மீட்டாண்ட நாச்சியான் காழியூர் நாட்டு ஊர்ச் சபையிடமிருந்து மனையும் நிலமும் 6000 குழி விலைக்கு வாங்கி எம்பெருமக்கள் மூவற்கும் அமுது படிக்காகத் தானமாக வழங்குகிறான்.

இவ்வூர்க் கோயிலில் இரண்டு விளக்கு வைக்கச் செங் கேணி வீரப்பெருமாள் கண்ட கோபாலனான குலோத் துங்கசோழ சம்புவராயன் 2037 குழி நிலமும் பலவித வரி களும் விடுகிறான். இங்குக் குறிக்கப்படும் சம்புவராயன்

சோழன் பட்டப் பெயருடன் தெலுங்குச்சோழ மன்னனின் பட்டப் பெயரையும் சேர்த்து அழைத்துக்கொண்டுள்ளான். இவர்கள் சோழர், பிற்காலப் பாண்டியர், தெலுங்குச் சோழர் ஆகியோரிடம் குறுநிலத் தலைவர்களாக இருந்துள் ளனர் எனலாம்.

## சம்புவராய மகளிர்

சம்புவராய அதிகாரிகள் மட்டுமன்றிச் சம்புவராய மகளிரும் இவ்வூர் இறைவனுக்குத் தொண்டு புரிந்துள்ள னர். தேவர் அடியாள் அடைந்த சானக காத்தான் மகள் செய்யாண்டை ஆன சம்புவராய நாச்சி என்பவள் சுப்பிரமணியர் பிள்ளையார் சிலைகளையும் நாச்சிமார் சிலைகளையும் செய்து வைத்துள்ளாள்.

இவள், ஆளப்பிறந்தார் ஆன இராசராச சம்புவராய ருக்கு விண்ணப்பம்செய்து, அனுக்காவூரில் குடிநீங்கா தேவ தானமாக நிலம் 2000 குழி வரிகள் நீக்கித் தானமாகவும் பெற்றுத் தந்துள்ளாள். ஆளப்பிறந்தான் ஆன இராசராச சம்புவராயனே இவ்வுத்திரவில் கையெழுத்தும் இட்டுள்ள மையைக் கல்வெட்டின் மூலம் அறிகிறோம்.

இதுவரை குறுநிலத் தலைவர்களாக இருந்த சம்புவரா யர் இவ்வூர் கோயிலுக்கு வழங்கிய தானத்தைக் கண்டோம். இனி, தனியரசு செலுத்திய இராச நாராயணச் சம்புவராயர் காலத்தில் இவ்வூர் இறைவனுக்கு வழங்கப் பட்ட தானத்தைக் காண்போம்.

## இராஜ நாராயணன்

இராஜநாராயணன் என்றும் இராசநாராயணன் என் றும் கல்வெட்டுகளில் குறிக்கப்படும் இம் மன்னன், ஸகல லோக சக்கரவர்த்தி எனக் கூறிக்கொண்டுள்ளான், கி. பி. 1337 முதற்கொண்டு சுமார் 25 ஆண்டுகள் ஆண்ட இம் மன்னன் காலத்தில் சைவமும் தமிழும் வளம் பெற்றன.

அத்திப்பற்று நாவல்வாக்கமான திருஞான சம்பந்த நல்லூர் ஊரவர்க்கும் (ஊர்ச்சபைக்கும்) இவ்வூரின் பிரிவான குதிரைச் சேவகன் தாங்கல் ஊரவற்கும் (ஊர்ச்சபை) இராசநாராயணன் ஓர் ஆணையை அனுப்பி வைக்கிறான். இவ்வாணை இவன் ஆட்சியாண்டு நான்கில் சித்திரைமாதம் அனுப்பப்படுகிறது. பல்வேறு வரிகளும் உபாதைகளுமுட்பட திருப்பாட்டு ஓதும் மாஹேஸ்வரர்களுக்கும், நிலங்கள் காணி மடப்புறமாக விடவேண்டும் என்பதே அவ்வாணையாகும்.

இறையிலியாக வழங்கப்படும் அவ்விரண்டூர்களில் உள்ள நிலங்கள் தேவபாகம் விஷ்ணுபாகம் நீக்கி, பாகம் 48 காணி மடப்புறமாகவிடப்படுகிறது. மேற்கண்ட மன்னனின் ஓலையில் வந்த உத்தரவு கல்லிலும் செம்பிலும் வெட்டப்படுகிறது. இராச நாராயணன் காலக் கல்வெட்டு வாயிலாகத்தான் இவ்வூரில் வேதபுரீஸ்வரர் கோயிலில் திருப்பாட்டு ஓதிய விவரம் பார்க்கிறோம். இவனுக்கு முன்பும் திருக்கோயிலில் தேவாரம் ஓதப்பட்டிருக்கலாம். ஆயின் கல்வெட்டுச் சான்றில்லை.

இராச நாராயணனுடைய நான்காம் ஆட்சியாண்டில் இக்கோயிலில் திருப்பாட்டு ஓதும் மாஹேஸ்வரர்களுக்கு மடப்புறமாக நிலம் விடப்பட்டதை முன்பே கண்டோம். இறையிலியாக விட்ட நிலம் உள்ள ஊர்களான குதிரைச் சேவகன் தாங்கலும் நாவல் பாக்கமும் சேர்ந்து திருஞான சம்பந்த நல்லூர் என்ற பெயரைப் பெறுகின்றது.

இராசநாராயணன் 8 ஆம் ஆட்சியாண்டில் கோயில் பண்டாரத்திலிருந்து இவ்வூரைச் சேர்ந்த 'துவாரபதி வெள்ள மகன் வெண்ணெய்க் கூத்தனான வேத விநோதக் கோனும் ஸ்ரீ ஒத்தூர் உடையானும் 30 பசுக்களையும் இரண்டு ரிஷபங்களையும் பெற்றுக் கொண்டு தினமும் பாலும் நெய்யும் வழங்கச் சம்மதிக்கின்றனர்.

## புவனேகுபாகு தேவர்

மூன்றாம் இராச நாராயணன் ஆறாம் ஆட்சியாண்டில் அழகிய சிற்றம்பலமுடையார் அய்யப்பனுக்கு வாய்த்த புவனேகுபாகு தேவர் (பூசைக் கண்காணிப்பாளர்) கோயில் தானத்தாரிடம் நிலம் தானமாக வழங்கியுள்ளார். மற்றொரு கல்வெட்டில் மூலமும் அய்யப்பனுக்கு வாய்த்த புவனேகுபாகு தேவர் தானம் வழங்கியதை அறிகிறோம்.

இராச நாராயணன் காலத்தில் இவ்வூர் கைக்கோளரிடமிருந்து மிகுதியாக வரி வசூலித்தது ஒரு கல்வெட்டில் வந்துள்ளது.

மன்னன் திருமுகப்படி அத்திப்பற்று நாட்டவர் மடப்புறமாகத் திருப்பாட்டு ஓதும் அடியார்களுக்கு நிலம் விட்ட செய்தியை மீண்டும் பார்க்கிறோம். மேற்படி உத்தரவில் 'தொண்டை மண்டல பிரம்மராயன்' என்பவன் கையெழுத்திடுகிறான்.

இராச நாராயணனுடைய 18ஆம் ஆட்சியாண்டில், வீரகம்பண நாராயணராகிப வீர வல்லாள தேவர் என்பவர், அண்ணாமலைநாயனார் கோயிலைத்தோற்றுவித்துள்ளார்.

போசளர்களில் நான்காம் வல்லாள் வலிமை யிழந்து திருவண்ணாமலையில் இருந்தான் என வரலாறு கூறும். இங்குக் குறிக்கப்படும் வல்லாளன் இவனாக இருக்கலாம்.

இராச நாராயண சம்புவராயன் கல்வெட்டுகள் பலவும் கோயில் கருவறையை யொட்டிய அர்த்த மண்டபத்தின் வடபுறமும் தென்புறமும் உள்ளன.

இராச நாராயண சம்புவராயன் மகன் இரண்டாம் வென்று மண் கொண்ட சம்புவராயராவார். இவரை விஜய நகர வேந்தன் குமார கம்பண்ணன் தோற்கடித்தான்.

வந்தவாசி வட்டம் மடம் என்ற ஊரில் உள்ள தாடக் புரீஸ்வரர் கோயில் கோபுரத்தில் காணப்படும் கல்வெட்டுக் களில் இச்செய்தி குறிக்கப்படுகிறது.

வீரகம்பண்ணனுடைய படைத்தளபதி கண்டர் கூளி மாராய நாயக்கர், சம்புவராயர்களுடைய பல அரண்மனை களை அழித்துச் சம்பு அரசனையும் கைக்கொண்டு மற்று முள்ள குறும்பர்களையும் வெற்றி கொண்டான் என ஒரு கல்வெட்டு கூறுகிறது.

இரண்டாவது கல்வெட்டு வென்று மண்கொண்ட சம்புவராயரை வென்று கைப்பிடியாகப் பிடித்து ராஜ கம்பீரன் மலையைக் கொண்டதுக்குப் பரிசாக அண்டப் பள்ளி என்ற ஊரைக் கம்பண்ண உடையார் வழங்கி உள்ளார். கல்வெட்டின் காலம் கி. பி. 1363, என்பதால் சம்புவராயர் வீழ்ச்சியும் 1363 எனலாம்.

கங்காதேவியால் எழுதப்பட்ட மதுரா விஜயமும் சம்பு வராயர் வீழ்ச்சியைக் குறிப்பிடும் என்று திரு நடன காசி நாதன் அவர்கள் 28.7.1989 தினமணி கட்டுரையில் எழுதி உள்ளார்கள்.

இராஜ நாராயணச் சம்புவராயற்குப் பின் சம்புவராயர் ஆட்சி விஜயநகரப் பேரரசால் வீழ்த்தப்படுகின்றது. விஜய நகரப் பேரரசு எழுச்சிக்குப் பின், சம்புவராயர் மீண்டும் எழுச்சி பெறவே இல்லை. சம்புவராயர் தனியாட்சி செலுத் தியது குறுகிய காலமென்றாலும், குறுநிலத்தலைவர்களாக பல்லாண்டுகள் இருந்துள்ளனர். தங்கள் மதத்தைப் பாது காத்ததுடன் தமிழ்ப் பண்பாட்டை, தமிழ் மொழியைப் பெரிதும் போற்றி வந்தனர். இவ்வூரில் உள்ள ஒரு கோயில் கல்வெட்டுகளிலேயே இவ்வளவு செய்திகள் உள்ளன.

## செய்யாற்றை வென்றான்

அண்மைக்காலம் வரை சம்புவராயர் குறித்து முழு வரலாற்று நூல் வெளிவரவில்லை. ஒரே பெயரில் பல மன்னர்கள் இருப்பதால் குழப்பமாகவும் உள்ளது.

குலசேகர சம்புவராயன், பல்லவமன்னன் ரங்கநாதனை அண்டலி எனும் ஊரைவென்றான். காலம் கி.பி. 1310, கேரள அரசன் பாண்டினை வென்று தமிழகத்தின் வட பகுதியைக் கி. பி. 1313 முதல் 1317 வரை கட்டுப்பாட்டில் வைத்திருந்தான்.

முப்பிடி நாயக என்ற காகதீய படைத்தலைவன் கேரள மன்னனை விரட்டினான். முதல் போர் இவ்வூரில் நடைபெற்றது. காலம், 1310 ஏப்ரல் எனலாம்.

ஜடாவர்ம வீரபாண்டியன் மற்றும் ஜடாவர்மன் சுந்தர பாண்டியன் சார்பாக குலசேகர சம்புவராயன் போரில் பங்கு கொண்டான். செய்யாற்றை வென்றான் என்ற பட்டப்பெயரையும் பெற்றான். அனுக்காவூர் அருகில் ஓர் இடத்தில் சதுர்வேதி மங்கலத்தையும் ஏற்படுத்தினான்.

அதற்குச் செய்யாற்றை வென்றான் சதுர்வேதி மங்கலம் என்று பெயர்.

சம்புராயர் மரபைக் கீழ்க் கண்டவாறு குறிப்பிடலாம்.

## குலசேகரச் சம்புவராயர்

அண்டிலி வென்றான் (1310)
செய்யாற்றை வென்றான் (1316)
1306—1330

**வென்று மண்கொண்டான் 1322...1339**

**இராசநாராயண திருமல்லிநாதன்** 
**1337—1373**

**இராசநாராயணன்**
**1338—1360**

பொன்னின் தம்பிரான்
(விஜயநகரக் கம்பணனால்
கொல்லப்பட்டவன்)

இராஜநாராயணன்
1356 —1374
திருநீர்ச்சம்பன்,

முஸ்லீம்களுடன் பாண்டியர் போரிட்ட வேளையில். சம்புவராயர் சுயாட்சி பெற்றனர். எனினும் மாறவர்மன் பராக்கிரம பாண்டியன், சம்புவராயரை வென்று, 'மூடி மன்னர் நாயன்' எனும் பட்டம் பெற்றான்.

மாறவர்மன் விக்கிரமபாண்டியனும் சம்புவராயரை வென்று சகலலோக சக்கரவர்த்தி இராஜநாராயணன் விக்கிரம பாண்டியன் என்ற பட்டத்தைச் சூடிக் கொண்டான். தமிழ் நாவலர் சரிதையும், மற்றும் இரட்டைப் புலவரும் சம்புவராயரைக் குறிப்பிடுவர். இவ்வூர் என்ற தலைப்பில் ஆங்கிலத்தில் ஒரு கட்டுரை, தமிழர் மரபுச் செல்வம் கோயில் கலைகள் (உலகத் தமிழ் ஆராய்ச்சி நிறுவன வெளியீடு) நூலில் யான் எழுதியிருந்தேன். கும்பகோணம் N. சேதுராமன் அவர்கள், 16.4.85 அன்று சம்புவராயர் குறித்து அரிய செய்திகளைக் குறிப்பிட்டு எனக்கு கடிதம் எழுதியிருந்தார். அதில் கண்ட சம்புவராயர் ஐவராவர். அவ் அடிப்படையில் முதலாம் இராச நாராயணனுடைய நான்கு கல்வெட்டுகள் இவ்வூரில் உள்ளன.

மூன்றாம் இராசநாராயணனுடைய 2 கல்வெட்டுகள் இவ்வூரில் உள்ளன. இறுதியாகச் சம்புவராயர் காலத்தில் இவ்வூரில் இருந்த சில வரிகளைக் காண்போம்.

## வரிகள்

பொன் வரி கார்த்திகை காணிக்கை
வாசல் விநியோகம் நாட்டுவரி
வழிநடைக்கிடும் பணம்
முன்னிடும் பணம்
எடுத்தளவு விடுத்தபடி அரிசிகாணம்
நல்லெருது தேவைக்கிடும் பணம்
நற்கிடா தேவைக்கிடும் பணம்
அதிகாரிக்குக் கொடுக்கும் பணம்
முதல் மந்தைப் பணம்
வாசல் பணம்
ஊர்க்கண் ஆசு
பொது மக்கள் பேர்க்கடமை
ஊர்க்கணக்கர் தட்டார் பேரால் ஊசிவாசி
இனவரி
மேற் சுட்டினவரி
கார்த்திகை பச்சைப் புது நெல்லு
சூலவரி
மரவடை, மாவடை
தறிக்கடமை ஆயம்
நூல் ஆயம்

செட்டிகள் வணிகர் சேனையங்காடி இவர்கள் மேற் கடமை,

தன்மட்ட வரி

கருவூல வரி
புழுக் கடமை
ஏரி மீன் காசு
இடையர் பேர்க்கடமை
பழவரி
புதுவரி
தெல்லந்தராயம்
காசாயங்கள்
காசந்தராயங்கள்
பூஞ்செடிப் பாட்டம்
அச்சுத் தறி
சாலியர் மனைத்தறி
ஆசுவிகள் பேர்க்கடமை
சாலிகர் பேர்க்கடமை

அகம்படி முதலிகள், வேளாளர்கள், மன்றாடிகள், முத்தரையர்கள், செட்டிகள், தீட்சிதர்கள் என்று பல திறத்தாரும் இவ்வூர் கோயிலுக்குத் தானம் புரிந்திருந்தாலும் சம்புவராயர்களாகிய வன்னியர்களே மிகுதியாய்த் தந்துள்ளனர்.

மற்ற எல்லாக் கோயில்களிலுமுள்ள சம்புவராயர் கல்வெட்டுகளை ஆய்வு செய்தால், சம்புவராயர் வரலாறு மேலும் தெளிவாக விளங்கும்.

# விஜய நகரப் பேரரசர் காலம் முதல்

தென்னிந்தியாவில் இந்து சமயமும் பண்பாடும்அழியாத வண்ணம் பல ஆண்டுகள் காத்த பெருமை விஜயநகர அரசர்களையே சாரும். சைவம், வைணவம்; சமணம் என்ற வேறுபாடின்றி இவர்கள் தானமும், திருப்பணியும் புரிந்துள்ளனர். பல கோயில்களைப் புதுப்பித்ததுடன் நூற்றுக்கால் மண்டபம், கோபுரம், ஆயிரங்கால் மண்டபம் மேலும் பல மண்டபங்களை எழுப்பியுள்ளனர்.

திருவோத்தூர் மட்டுமன்றி, மண்டபம் என்ற இடத்தில் உள்ள மல்லிகார்ச்சுனன் கோயில், அனுப்பத் தூரில் உள்ள கயிலாசநாதர் கோயில், இவ் விஜயநகர அரசர் காலத்தில் தோன்றியவையாகும். கோபுரங்கள் பலவும் இக்காலத்தில் தோன்றியுள்ளன. சின்னபொம்மு நாயக்கன் கட்டிய வேலூர்க் கோட்டையை அறியாத வரும் உளரோ?

## நதி நீர்ப் பிரச்சனை

திருவோத்தூரைப் பொருத்தமட்டில் வீர பொக்கன்ன உடையார் காலந்தொட்டு, கல்வெட்டுகளைக் காண்கிறோம். வீர பொக்கன்ன உடையார் காலத்தில் திருவோத்தூருக்கும், வயலூருக்கும், 'சிறுப்பாச்சூர் காலாக வெட்டுகிற ஆற்றுக்கால் இரண்டு ஊர்களுக்கும் பாதி ஆகப்

பாயக் கடவதாக' என நதி நீர்ப்பிரச்சனையைத் தீர்த்த மையைத் திருவோத்தூர் உடையார் கோயிலில் பார்க்கிறோம்:

நதி நீர்ப்பிரச்சனையில் உடனுக்குடன் தீர்வு காண்பதே நல்லது என்பது இதனால் (104 of 1900) புலனாகிறது.

## இருக்கு வேதம்

வீர பொக்கன்னன் மகன் இரண்டாம் அரியராயன் காலத்தில் கைக்கோளர். வாணியர், சேனைக்கடையார் ஆகியோர் செலுத்தவேண்டிய வரியைக் குறிப்பிட்டதுடன் மேலும் 100 பணம் அவர்களிடமிருந்து வசூலிக்கப்படுகிறது.

கி, பி. 1378இல் மாதரசர் வாசவனடிகள் பொருட்டு நிலம் விலைக்கு வாங்கி ரிக்வேதம் ஓதவும், பூந்தோட்டம் அமைக்கவும் தானம் செய்ததுடன் சத்திரம் அமைக்கவும் பிற பணிகளுக்குமாக ஏற்பாடு செய்ததையும் பார்க்கிறோம்.

ரிக் வேதம் ஓதுபவர் பௌழிய சரணத்தார் அல்லது பவிழிய சரணத்தார் என்பர். மாதரசர் வாசவனடிகளும் ரிக்வேதம் ஓதினர் போலும். இறைவனே வேதங்களை ஓதிய திருவோத்தூரில்,வேதங்களில் சிறந்த ரிக்வேதம் ஓதஏற்பாடு செய்தமையும் ஏற்புடையதாகும்.வீரபாண்டியன் காலத்தில் வேதம் அத்யயனம் செய்ய நிலம் விட்ட செய்தியை இதற்கு முன் கண்டோம்.

## மடைப்பள்ளி

சகஆண்டு 1542 இல் சதாசிவ மகாராசா காலத்தில் யாகசாலை, மடைப்பள்ளி ஆகியவை புதுப்பிக்கப்பட்டதுடன் இறைவனுக்கு அணிகலன்கள் வழங்கப்பட்டுள்ளன.

தளவாய் கோபால நயினகாரு என்பவர் தானம் புரிந்துள்ளார்.

## தேவரடியார்

திருவோத்தூர் தேவரடியார்களுக்கு ஜீவனத்துக்காக வயலூரில் நிலம் வாங்கி விடுவதுடன் அவர்கள் விருப்பப்படி குடி அமர்த்திக் கொள்ள உரிமை தந்ததை மற்றொரு கல்வெட்டில் காண்கிறோம். நரசிங்கைய தேவ மகாராசா காலத்தில் மதிராஜா சென்னையா, சொக்கே நாயனார் இருவரும் வெள்ளத்தினால் கோயிலும் நிலமும் பாழ்பட்ட போது 150 பொன் வழங்கிப் பழுதுபட்ட கோயிலைப் புதுப்பித்ததுடன் திருவிழாவும் நடத்த ஏற்பாடு செய்துள் ளார்கள். கிருஷ்ணதேவராயருக்கு முன் இவர் தொண்டை நாட்டை ஆண்டுள்ளார்.

## சோமநாதர்

அவதாடு அன்னப்பர் மகன் சோமநாத தேவர் என்ற கன்னட பிராமணர்க்கு 150 குழி நிலம் விடப்பட்டமை ஒரு கல்வெட்டில் காணலாம். இக்கல்வெட்டு கன்னட மொழியில் உள்ளது:

கன்னட பிராமணற்குச் செய்யாற்றை வென்றானில் நிலம் ஜீவிதமாக விடப்படுகின்றது.

## ஈஸ்வர நாயகர்

ஈஸ்வர நாயகன் என்பவன் சக ஆண்டு 1519இல் திருவோத்தூர் இறைவனுக்கு விளக்கொன்றை வைக்க இவனுடைய காரியகர்த்தா (ஏஜெண்ட்) தத்தி நாயகன் கிளியாத்தூரில் சில வரிகளை வசூலிக்க ஏற்பாடு செய் கிறான்.

சக ஆண்டு 1520 இல் ஈஸ்வர நாயகன் வைத்த விளக் கினுக்குத் தத்தி நாயகன் தண்டலத்தில் தென்னைவராய

---

A. R. E 1939/40—109

கோன் மகனிடம் நிலம் விட்டமையைப் பார்க்கிறோம். இதன் காலம் கி. பி. 1498 ஆக இருக்கலாம்.[1]

'அய்யர் வேகம்ப அய்யர்' என்பவர் சகஆண்டு 1464இல் இவ்வூரில் உடையார்க்கு வைத்த விளக்கு தந்தா விளக்காக என்றும் எரிய, தூசி எனும் ஊரைச் சேர்ந்த செல்வகோன் மகன் கோனேரி ஏற்பாடு செய்துள்ளமையை ஒரு கல்வெட்டில் காண்கிறோம். இதன் காலம் கி.பி. 1542 ஆகும்.

சதாசிவ நாயகன் என்பவன் பூஜை சிறப்பாக நடைபெறவும் விளக்கு வைக்கவும் வேண்டி நிலம் விடுகிறான். இறைக்கட பெருமாள் என்பவனிடம் நிலம் வாரத்திற்கு விடப்படுகிறது, இக்கல்வெட்டு சகஆண்டு 1542(கி.பி.1620) ஆகும்.

இவ்வூர் இறைவனுக்கு ஆனந்த வருஷம்என்று தொடங்கும் கல்வெட்டின்மூலம் கோனேடிதிம்மையா தேவ மகாராஜாவின் ஏஜண்டான அன்னதானப் போரேற்றுப் பிள்ளை கோயில் தானத்தாருடன் கூடித் திருப்பணி செய்கிறான், கோயில் தேர், குடை, பல்லக்கு, வாகனம் ஆகியவற்றுடன் பரிவட்டம், அணிகலன் ஆகியவையும் வழங்கியமையைப் பார்க்கிறோம். இக் கல்வெட்டின் காலம் கி. பி. 1554 ஆக இருக்கலாம்.

சாண்டில்ய கோத்திரத்து 'திருவானைக்கா உடையான் ஆரியன் முதலி' என்பவன் இவ்வூர்க்கோயில் சபையின் மேற்பார்வையாளனாக நியமிக்கப்படுகிறான் இதனைப் பழம்பந் தங்கள் (பழமுதல் கண்காணி) என்று கல்வெட்டில் காண்கிறோம்.

விஜயவருஷம் என்று தொடங்கும் கல்வெட்டொன்றின் மூலம் சித்திரை விழாவிற்கும் மூன்றாம் நாள் விழாவிற்கும் உபயம் செய்தமையைப் பார்க்கிறோம். இந்த உபயத்தை இராமச்சந்திர தீட்சிதர் என்ற விஜயநகர அதிகாரி செய்துள்ளார்.

---

1 A.R.E. 1939/40—99 சக ஆண்டு தவறாக உள்ளது.

இராமச்சந்திர தீட்சிதர் திருமலை திருப்பதி கல்வெட்டி லும் இடம் பெறுகிறார். சிறந்த அதிகாரியாக இவர் இருந் துள்ளார். (1939/ 40—76)

இதே கல்வெட்டில் தண்டமிழ்ப் பாலகிழார் என்ற தமிழறிஞரின் தானத்தையும் பார்க்கிறோம். இக்கல்வெட்டு கி.பி. 1533 ஆக இருக்கலாம்,

இவ்வூர்க் காலாண்டார் தெருவிலிருக்கும் காங்கேயர் மகன் பல்லவராச சிவன் இவ்வூர்க் கோயில் தானத்தாரிட மிருந்து 500 குழி நிலமும் அரைமனையும் விலைக்கு வாங்கி மடத்திற்கு விடுகிறான்.

## கேதாரிநாதர் மடம்

நிலம் புலியர் பெரும்பாக்கத்தில் வாங்கப்படுகிறது. கேதாரிநாதர் மடம் வளர்ச்சி பெற பல்லவராச சிவன் உதவி புரிகிறான்.

காலாண்டார் என்ற புலவர் முற்காலத்தில் இருந்துள் ளார். காஞ்சி ஏகாம்பரேஸ்வரர் கோயிலிலுள்ள ஐவகை லிங்கங்களில் பிருதிவி லிங்கங்களைப் பூசிக்கும் அபிடிக்தர் இவராவார். இவர் சாதுரபாக மிராசுதார் என வழங்கப் படுவார். இவருடைய மடம் காலாண்டார் வீதியில் இருந் தது. காஞ்சிப்புராணம் இவர் உட்பட வீரம்கேசர் ஐவரைக் குறிப்பிடும்.

இவ்வூரில் காலாண்டார்தெரு இருந்ததாகக் கல்வெட்டுக் கூறுவதால், புலவர் பெயரால் தெரு தோன்றியிருக்கலாம். அங்கிருந்த மடம் கேதாரி நாதர் மடமாகும். அம் மரபில் வந்தவனே பல்லவராச சிவன் ஆவார். காலம் கி. பி. 1604 ஆக இருக்கலாம். ஓம் சம்பந்தப் பெருமாள் நாயனார் என்பவர் சித்திரை விழா ஆனி விழா, பத்தாம் நாள் விழா ஆகியவை நன்றாக நடைபெற உதவி புரிகிறார்.

திருவண்ணாமலை நாயனார், மாணிக்க நாயனார் ஆகியோர் இருநூறு குழி நிலம் விலைக்கு வங்கி 'விற்ற முலைக் கோயில் நங்கைக்கும், 'தழைக்கோயில் நங்கைக்கும், ஜீவனத்திற்காக விடுவதையும் ஒரு கல்வெட்டில் காண் கிறோம். இக்கல்வெட்டின் காலம் கி. பி. 1526 என்க.

## அத்திப் பற்று

வீரபொக்கண்ண உடையார், இரண்டாம் அரியராய உடையார் போலக் கம்பண்ண உடையாரும் தமது காலத் தில் அத்திப் பற்றில் உள்ள திருவேங்கட நல்லூரில் 4 வேலி நிலம் காஞ்சிக்குறி பாரத்து வாஜசைவாதி ராஜாவிற்கு விட்டதைப் பார்க்கிறோம்.

விஜயநகரப் பேரரசு வீழ்ச்சியுற்றபின் தமிழ்நாட்டில், தொண்டை நாட்டில், குறிப்பாக இவ்வூர் போன்ற ஊர் களில் தனிப்பட்டவர்களின் தானங்களை மிகுதியாகக் காண் கிறோம். ஆனால், கல்வெட்டுகளின் மூலம் சரியான காலத் தைக் குறிப்பிட இயலவில்லை.

# கோனேரிராயன்-ஓர் ஆய்வு

விஜயநகரப் பேரரசர் செங்கோலோச்சிய காலத்தில், தமிழ் நாட்டில் குறிப்பாகச் சோழமண்டலத்தில்மண்டலேஸ் வரனாக இருந்த ஒருவன் மன்னனாக மாறினான். மன்ன னாக மட்டுமன்றி, மதியாத மன்னர் மணவாளனாகவும் மாறினான். இவன் பெயர் கோனேரிராயன்.

இக்கோனேரிராயன் மன்னனாக மாறி. எவ்வளவோ கோயில்களுக்குத் தானம் புரிந்துள்ளான், ஆனால் மன்ன னாக மாறுவதற்கு முன் திருவோத்தூர் வேதபுரீஸ்வரர் கோயிலுக்குத் திருச்சுற்று மதில் எடுப்பித்துள்ளான். அம் மதிலில் அவன் தன்னுடைய உருவத்தையும் செதுக்கி வைத்துள்ளான்,

இவனுடைய வரலாற்றை ஆய்வு செய்யும் முன்பாக, மதிலில் உள்ள சிற்பத்தின் அழகைப் பருகுவோம்.

## பல்லக்குச் சிற்பம்

வேதபுரீஸ்வரர் கோயில் இரண்டாம் பிரகாரத்தின் மேற்கில் உட்புறம் கோனேரிராயன் பல்லக்கில் அமர்ந்துள்ள சிற்பம் உள்ளது. கோனேரிராயன் உருவத்திற்குக் கீழே கோதேரிராயன் என்ற பெயரும் பொறிக்கப்பட்டுள்ளது. கோனோரிராயன் வயிறு, தொந்தியுடன் உள்ளது. மார்பில் முப்புரிநூலும் உள்ளது.

பல்லக்கை முன்புறம் இருவரும் பின்புறம் இருவரும் சுமந்து செல்கின்றனர். கோனேரிராயன் அருகில் அவனுடைய இரு மனைவியரும் உள்ளனர்.

பல்லக்குச் சிற்பத்திற்கு முன்னால் ஆறு ஆடவர்கள் கத்தியும் ஈட்டியும் ஏந்திப் போகிறார்கள். ஏழாவதாக வருபவர் கெண்டியுடன் செல்கிறார். எட்டாவதாக வருபவர் கொடி ஏந்த, ஒன்பதாவது வுருபவர் தாரை ஊதிக் கொண்டு போகிறார்.

மன்னன் குடும்பத்துடன் திருவோத்தூர்க் கோயிலுக்கு வந்து வழிபட்டுச் செல்வதையே இச்சிற்பம் குறிக்கிறது எனலாம்.

செங்கம் வட்டம் சின்னைய்யன் குலத்தில் உள்ள பல சிற்பங்களுக்கு இடையே அரசியைப் பல்லக்கில் போர் வீரர் சுமந்து செல்லும் காட்சி உள்ளது. இது தாய் வீட்டிற்குச் செல்லும் காட்சியாகும். திருவோத்தூர் பல்லக்குச் சிற்பம் போலவே இங்கும் உள்ளது,

ஆகவே, கோனேரிராயன் சிற்பம் போருக்குச் செல்லும் காட்சியைக் குறிப்பிடவில்லை எனலாம், சின்னையன் பேட்டைக் குளத்தில் உள்ள சிற்பம் கி. பி. 17 ஆம் நூற்றாண்டினது கோனேரிராயன் சிற்பத்தின் காலம் கி.பி. 15ஆம் நூற்றாண்டாகும்.

## படைகள்

தாரை ஊதிக்கொண்டு கவரும் ஆடவன் சிற்பத்தை அடுத்துப் பின்புறம் யானைப்படையும் குதிரைப் படையும் உள்ளன. குதிரைப் படைகளுக்கிடையே ஒட்டகம் ஒன்றும் உள்ளது. சின்னையன் குளத்திலும் நால்வகைப் படைகளுக்கிடையே ஒட்டகம் ஒன்று இருப்பதை இங்கு குறிப்பிடலாம். ஒட்டகம் பிற்காலச் சிற்பங்களில்தான் இடம் பெற்

றுள்ளன. திருவோத்தூரில் சிற்பத்தில் இடம் பெறும் ஒட்டகம் மிகவும் அழகாக உள்ளது,

கோனேரிராயன் பல்லக்குச் சிற்பத்தின் கீழே தமிழிலும் கன்னடத்திலும் கோனேரிராயன் என எழுதப்பட்டுள்ளது. தமிழ்நாட்டில் பல கோயில்களில் புடைப்புச் சிற்பங்களும் சிற்பங்களுக்குக் கீழே அச்சிற்பங்களில் உள்ளவர் பெயர் களும் பொறிக்கப்பட்டிருப்பினும் இங்குள்ள சிற்பமும் கல்வெட்டும் புதுமையானவையே. சம்பந்தரைப் பல்லக்கில் காட்டிய கோனேரிராயன் தானும் பல்லக்கில் வருவதாகக் காட்டியது பொருத்தமே. தமிழ் மற்றும் கன்னடத்தில் இவன் சிற்பங்களில் காட்டப்பட்ட பல்லக்குகள் இன்று கோயில்களிலும் மடங்களிலும் இருப்பதை போன்றே உள்ளன.

திருமலை நாயக்க மகாராசா மதுரையிலிருந்து திருச்சிக்கும் பின் திருச்சியிலிருந்து மதுரைக்கும் பல்லக்கின் மூலம் போயர்கள் தூக்கிச் சென்றதை ஒரு செப்பேடு குறிப் பிடுகிறது. பல்லக்குத் தூக்கிச் சென்றவர்களைப் பல்லக்குத் தூக்கிகள் என்றே முன்னர்வழங்கியுள்ளனர். திருவோத்தூர் பல்லக்குத் காக்கிச் சிற்பங்களில் உள்ள ஆடவர்கள் போர் வீரர்களாகவே உள்ளனர்.

பல்லக்குச் சிற்பம் தவிர வேறு பல சிற்பங்களும் மதிலில் உள்ளன. முருகன், வள்ளி, தெய்வயானை, மார்க் கண்டேயன் பொருட்டுக் காலனை உதைக்கும் சிவன் ஆகிய சிற்பங்கள் சிறப்பானவையாகும்.

## திருப்பணி

எண்ணற்றக் கோயில்களுக்குத் தானம் வழங்கிய கோனேரிராயன் அங்கெல்லாம் தம் தானங்களைக் கல் வெட்டுகளாகப் பொறித்து வைத்துள்ளான். அக்கல்வெட்டு களில் கோனேரிராயன் விருதுப் பெயர்கள் இடம் பெற் றுள்ளன. ஆனால், திருவோத்தூரில் இவன் பெயரும் உருவ மும் இருக்கிறதே ஒழிய, கல்வெட்டு ஏதும் இல்லை.

கோனேரிராயன் மதியாத மன்னர் மணாளனாக மாறுவதத்கு முன் அதாவது அரசனாகத் தம்மைப் பிரகடனப் படுத்துவதற்கு முன் இங்கு வந்து சென்றான் போலும். மன்னனாக மாறுவதற்கு முன் மதில் சுவரும் எடுப்பித்துள்ளான் போலும்.

## மதிலில் காணப்படும் சிற்பங்கள்

கோனேரிராயன் பல்லக்குச் சிற்பம் தவிர வேறு பல சிற்பங்கள் மதிலில் உள்ளன. வேதத்தை மறந்த முனிவர்களுக்கும் அந்தணர்களுக்கும் மீண்டும் வேதம் ஓதும் சிவன் சிற்பம் குறிப்பிடத்தக்கதொன்றாகும்,

சாமிநாத குருக்கள் சதாசேர்வை என்ற வாசகம் தமிழ் கன்னடம் இரு மொழிகளிலும் வெட்டப்பட்டுள்ளன.

மீன், புலியுடன் பன்றி சிற்பமும் நேர்த்தியாகச் செதுக்கப்பட்டுள்ளன. சேயாற்றை நோக்கிய நிலையில் மதிலின் தென்புறத்தில் வெட்டப்பட்டச் சிற்பங்களே சமணரும் திருவோத்தூரில் வாழ்ந்ததை உறுதிப்படுத்துகின்றன.



## பெரிய புராணமும் சிற்பமும்

தஞ்சைப் பெரிய கோயில் கருவறைச் சுவர் ஓவியங்கள், சேக்கிழார் பாடிய பெரியபுராணத்திற்கு உதவி புரிந்ததாக வரலாற்றறிஞர் குறிப்பிடுவர். அதாவது கல் சொல்லும் கதை காவியத்திற்கு உதவியது. ஆயின் திருவோத்தூரில் காவியமே கல் சிற்பத்திற்கு ஆதாரமாக இருந்துள்ளது.

சேக்கிழார் பெருமான், காழிப்பெருமான் திருவோத் வந்து நிகழ்த்திய அற்புத நிகழ்ச்சியைச் சொல்லோவிய மாகப் படைத்துள்ளார். பெரிய புராணத்தின் காலம் கி.பி. 12ஆம் நூற்றாண்டென்பதை நாமறிவோம்.

திருஞானசம்பந்தர் திருவோத்தூர் வருகிறார். சிவனடியார்கள் பெருமானைப் பல்லக்கில் சுமந்து ஆற்றின் வட புறம் வருகின்றனர். கோயிலில் உள்ள ஆண் பனையைப் பெண் பனையாக மாற்ற முடியுமா? என முன்னர் சமணர் ஏளனம் செய்ததைச் சிவனடியார்கள் சம்பந்தரிடம் குறிப்பிடுகிறார்கள்.

திருவோத்தூர் மதில் சுவரில் உள்ள சம்பந்தர்- சமணர் போராட்டச் சிற்பம் பல அறிஞர்களால் குறிப்பிடப்பட்டுள்ளது. பொதுமககள் இச்சிற்பத்திற்குத் தரும் விளக்கப் தவறானதாக இருந்தாலும் சிலையுடன் இருப்பதால்

அதனை ஈண்டுக் குறிப்பிடலாம். புண்ணியத்தைச் செய்த வர் மேலுலகில் தேவர்களால் பல்லக்கில் தூக்கிச் செல்லப் படுவர்; பாவம் புரிந்தவர் நரகத்தில் கழுவேறுவர் (சமணத் துறவிகள் கழுவேறுவதைப் பாமரர் இவ்வாறு கூறுகின்றனர்

சோரம் போன பெண்ணுக்கு மேலுலகில் தரப்படும் தண்டனை எனச் சமணப் பெண் கழுவேறும் சிற்பத்தைக் கருதுகின்றனர்.

மதில் சுவரில் மட்டுமன்றிக் கோயில் மண்டபத்திலும் ஆண் பனையைப் பெண் பனையாக்கும் உதிரிச் சிற்பம் உள்ளது.

மதுரை மீனாட்சி அம்மன் கோயில் பொற்றாமரைக் குளத்தில் உள்ள சுவர்களில் சமணரைக் கழுவேற்றும் சிற்பங்கள் இருப்பதாகவும் ஆண்டிற்கொருமுறை சமண ரைக் கழுவேற்றும் காட்சி நடத்திக் காட்டப் பெறுவதாக வும் மயிலை, சீனி, வேங்கடசாமியவர்கள், 'சமணமும் தமிழும்' என்ற நூலில் குறிப்பிடுவார்.

சம்பந்தர் இறைவனை நோக்கிப் பத்துப் பாடல் பாட, அதிசயப்படும்படி ஆண்பனை பெண் பனையாக மாறிக் குலை தள்ளிய நிலையில் காட்சி தருகின்றது. தோல்வியுற்ற சமணர் தாமாகவே கழுவேறுகின்றனர். இவைதாம் பெரிய புராணம் காட்டும் சொல்லோவியம்.

மேற்கண்ட ஒவ்வொரு சம்பவமும் சிற்பமாக இங்கே காண்கிறோம். கழுவேறும் சமணருள் பெண்டிரும் உள்ளனர் மதுரையிலும் சம்பந்தரிடம் தோற்ற சமணர் கழுவேறிய தாகப் பெரியபுராணம் கூறும்.

திருவோத்தூரில் சைவத்தின் மேன்மையை இலக்கியத் தின் மூலமும் சிற்பத்தின் மூலமும் காணும் நாம், சிற்பத் துடன் கூடிய மதில் எடுப்பித்ததைக் காணும்போது வியப்பு

அடைகிறோம். வைணவர்களுக்கு எதிரியாகக் குறிக்கப்படும் கோனேரிராயன் சமணர்களுக்கும் எதிரியோ என்று சிலர் ஐயுறலாம். ஆயின் அவன் எச்சமயத்திற்கும் எதிரியில்லை என்பதைப் பின்பு காண்போம்.

## சோதனை மிகுந்த காலம்

ஹரிஹரர், புக்கரால் ஸ்தாபிக்கப்பட்டு எழுச்சிப் பெற்று வந்த விஜய நகரப் பேரரசு கி.பி, 1450 முதல் 1485 வரை பல சோதனைகளுக்கு ஆளாகிறது.

ஒரிசா நாட்டு ஒட்டர் படையெடுப்பு, பாமினி சுல்தான்களின் தாக்குதல்கள், உள்நாட்டுக் கலகம்; இத்தகு சூழ்நிலையில் சாளுவ நரசிம்மன் விஜயநகரப் பேரரசைக் கைப்பற்ற இராஜ்ஜியங்களில் இருந்த மண்டலேஸ்வரர்கள் தன்னாட்சி செலுத்த முற்படுகின்றனர்.

சோழ மண்டலத்தில் இருந்த திருமலை தேவ மகாராசா வின் கீழ் கோனேரிராயன் அதிகாரியாக இருந்துள்ளான். திருமலை மண்டலேஸ்வரனாக இருந்துள்ளார். இவருக்குப் பின் மண்டலேஸ்வரனாக வந்த கோனேரிராயன் பேரர சிற்குக் கட்டுப்படாத மதியாத மன்னர் மணவாளனாக மாறுகிறார்.

திருவரங்கப் பெருமான் மீது கோனேரிராயன் வெறுப் புக் கொண்டதாகவும், வைணவர்களுக்குத் துயர் இழைத்த தாகவும் இவனைப்பற்றிக் 'கோயில் ஒழுகு' என்ற நூல் கூறு வதையொட்டி, வரலாற்றாசிரியர் பலரும் கோனேரிராயன் கொடுங்கோலன் என்றும் கிளர்ச்சிக்காரன் என்றும் கூறிப் போகின்றனர்.

விஜயநகரப் பேரரசை அபகரித்துக் கொண்ட சாளுவ நச்சிம்மன் படைத்தலைவன் ஈஸ்வரநாயகன். இவன் கி.பி. 1481 இல் பாமினி சுல்தானை முறியடித்துள்ளான்.

காஞ்சி வரை பயங்கரமான நாசத்தையும் அழிவையும் ஏற்படுத்திக் கோயில்களை இடித்துச் செல்வங்களைக் கொள்ளையிட்டுச் செல்லும்போது ஈஸ்வச நாயகன் சுல் தானை வெற்றி கொண்டுள்ளான்.

இந்த ஈஸ்வர நாயகன் அதிகாரி தட்டி நாயகன் திருவோத்தூர் இறைவனுக்கு விளக்கு வைத்துள்ளான்,

சாளுவ நரசிம்மனுக்குப் பிறகு மீண்டும் விஜயநகரப் பேரரசு அபகரிக்கப்படுகிறது. அபகரித்தவன் ஈஸ்வர நாய கனின் மகன் நரச நாயகன்.

நரச நாயகன் தமிழகத்தில் திக் விஜயம் செய்தபோது பெரும் யானைப் படையுடன்எதிர்த்த கோனேரிராயனைத் தோற்கடித்த செய்தி, கள்ளக்குறிச்சி வட்டம் வரஞ்சாரம் கல்வெட்டால் உறுதியாகிறது.

கல்வெட்டின் காலம் கி.பி. 1499: கோயிலொழுகும் இப் போரைக் குறிப்பிடுகிறது.

கோனேரிராயன் கல்வெட்டுகள் பலவும் காஞ்சி புரவரா தீஸ்வரன் என்று குறிப்பிடுகின்றன.

காஞ்சிபுரவராதீஸ்வரன், காஞ்சி அருளாளப் பெருமாள் அல்லது வரதராஜர் பெயரைச் சூட்டிக்கொண்ட கோனேரி ராயன் என்க.

காஞ்சியில் பல்லாண்டு இருந்த காரணத்தாலோ அன்றிக் காஞ்சியை வெற்றி பெற்றதாலோ இப் பெயர் பெற்றான் எனலாம்.

காஞ்சிபுரத்தில் உள்ள அருளாளப் பெருமாள் வரதராசப் பெருமான் என வழங்கப்பட்டுள்ளார். வழங்கப் படுகிறார். விஷ்ணுவுக்கு எதிரியாகச் சுட்டப்படும் கோனேரி, விஷ்ணுவின் பெயராகிய வரதருடன் தொடர் புடையவரதீஸ்வரன் என அழைக்கப்பட்டுள்ளார்,

கோனேரிராயன் கல்வெட்டுகள் திருச்சி, தஞ்சை, தென் ஆர்க்காடு மாவட்டங்களில் பரவலாகக் காணப்படுகின்றன' தொண்டை மண்டலத்தில் ஒரு சில கல்வெட்டுகளே உள்ளன.

கோனேரிராயன் கல்வெட்டுகள் ஏறக்குறைய 20 உள்ளன. கீழ்க்கண்ட கல்வெட்டுச் செய்திகள் முக்கிய மானவை எனலாம். திருமலை தேவ மகாராஜா சோழ மண்டலேசுவரனாக இருந்த பொழுது, கோனேரிராயன் அவனுக்குக் கீழ் தளபதியாக இருந்ததை ஸ்ரீமுஷ்ணம் நித்தியேஸ்வரர் கல்வெட்டு குறிப்பிடுகிறது.

திருமழபாடி கல்வெட்டுமூலம் கி.பி. 1492இல் கோனேரி ராயன் மண்டபம் கட்டப்பட்டது புலனாகிறது. சக ஆண்டு 1414 இல் பரிதாபி வருடம் ஆவணி மாதம் 26ஆம் தேதி உத்தர விண்மீன் கூடிய வெள்ளிக்கிழமை கோயில் ஸ்ரீரங்கம் திருக்கோபுரம் சொக்கப்பனை வாசல் என்ற கோபுர வாயிலுக்குக் கோனேரிராயன் கதவுகள் அமைத்துள்ளான்.

வேறொரு கல்வெட்டின் மூலம், ஸ்ரீ ரங்கனுக்கு முசோதரம்(தயிர்சாதம்) நிவேதனம் செய்ய, பிச்சாண்டார் கோயிலுக்கு மூன்று வேலி நிலத்தைத் தானமாக வழங்கி உள்ளான்.

பந்தநல்லூர் ஆதிகேசவப் பெருமாள் கோயிலுக்கு இவன் தானம் வழங்கி உள்ளான்.

துக்காச்சிக் கோயிலில் கோனேரிராயன் மந்திரி பிரதிநிதி ஒருவன் பல்லக்கு மற்றும் சொக்கர் திருமேனி செய்து அளித்துள்ளான்.

வடகரை விருதராஜ பயங்கர வளநாட்டு மேற்கா நாட்டு இருங்கோளப்பாடி வளநாட்டு கரைப்போக்கு நாடு திட்டைக்குடி பெருமாள் கோயிலுக்குப் புதுமுதல் வைத்துள்ளான்;

கோனேரிராயன் வைணவத்திற்கு எதிரியல்ல என்பதைக் குறிப்பிட மேற்கண்ட விவரங்கள் தரப்பட்டன.

இம்மன்னன் பல்வேறு காசுகளை வெளியிட்டுள்ளான் எனத் தமிழ்ப் பல்கலைக் கழகச் செய்தி மலர் குறிப்பிடு கிறது.

இவன் இயற்பெயர் வைத்தியநாத காலிங்கராயன் என்று அது குறிப்பிடுகிறது.

இவன் காசுகளில் ஒட்டகம் இருப்பது குறிப்பிடத்தக்க தாகும், கோனேரி என்ற பெயர் தமிழில் பொறிக்கப் பட்டுள்ளது. இவன் தமிழ்ப் பற்றை உணர்த்துகிறது.

கோனேரிராயன் குறித்து கே. நீலகண்ட சாஸ்திரியார், கே.கே. பிள்ளை போன்ற வரலாற்றாசிரியர்கள் குறிப்பிட்ட செய்தி தவறு என்பதை (அதாவது இவன் வைணவத்திற்கு எதிரி என்ற கருத்து) நண்பர் குடவாசல் பாலசுப்பிரமணிய மும் நானும் ஆய்வு செய்து கட்டுரைகள் வெளியிட் டுள்ளோம்.

கோனேரிராயன் காசுகள் குறித்த விவரத்தை, பால சுப்பிரமணியமும் கல்வெட்டுகள் மற்றும் கோனேரிராயன் சிற்பம் குறித்த விவரங்களை நானும் சேகரித்து செய்தி களைப் பரிமாறிக் கொண்டோம்.

கோனேரிராயனுடன் தொடர்புடைய போலிச் சாசனம் ஒன்றில் கோனேரி என்ற பெயரும், கோல கோனேரி முத்திரைக்கல் ஒன்றையும் சென்னை பொருட்காட்சி வெளி யீடான அட்டவணை குறிப்பிடுகிறது.

சாலிவாகனம் 1011 எனக் குறிப்பிடும் இச்சாசனத்தில் வீராதி வீரன் வீரச் சங்குடையான் சோழ இராஜா அழகய்யர் என்ற மன்னர் சுட்டப்படுகிறார்.

நாட்டை நான்கு பிரிவாக மாற்றும்போது ஒரு பகுதிக் குக் கோனேரி மத்தவராயர் என்ற பெயரிடப்படுகிறது;

கி.பி. 15ஆம் நூற்றாண்டின் எழுத்து நடையாக உள்ளது. ஆகவே கோனேரிராயனை இப்பட்டயம் குறிப்பிடுகிறது எனலாம்.

கோனேரிராயனுக்கு முன்னர் கோனேரியப்ப முதலியார் என்ற புலவர் பெருமானும் காஞ்சியில் வாழ்ந்துள்ளார். ஆயின் இவ்விருவருக்கும் பெயர் ஒற்றுமை தவிர வேறு தொடர்பில்லை. அவ்வாறே காஞ்சிபுரத்திற்கு அருகில் உள்ள கோனேரிகுப்பம் என்ற ஊருக்கும் கோனேரிராய-னுக்கும் எவ்விதத் தொடர்புமில்லை.

காஞ்சிபுரத்தில் உள்ள சொக்கீசர் கோயிலில் உள்ள உத்தமச் சோழன் கல்வெட்டிலேயே கோனேரி என்ற பெயர் வந்துள்ளது.

தஞ்சை மாவட்டம் கோனேரிராஜ புரம் என்ற ஊர், திருநல்லம் என முன்னர் வழங்கப்பட்டது. கோனேரி ராஜன் காலம் முதற்கொண்டு கோனேரி ராஜபுரம் என அழைக்கப்பட்டு வருகிறது. ஆயின் காஞ்சிக் கருகில் கோனேரி என்ற பெயரில் உள்ள ஊர் கோனேரி ராஜனுக்கு முன் ஏற்பட்டதாகும்.

திருவோத்தூர்க் கல்வெட்டுகளில் ஒன்றான சக ஆண்டு 1464 கல்வெட்டில் விளக்கி வைக்கும் திருப்பணியில் செல்வகோன் மகன் கோனேரி ஈடுபட்டுள்ளான். கோனேரி ராயனை நினைவுறுத்தும் வண்ணம் தூசியைச் சேர்ந்த செல்வகோன் தம் மகனுக்குப் பெயரிட்டிருக்கிறான், தூசி, காஞ்சிபுரத்திற்கும் திருவோத்தூருக்கும் இடையிய் சுமார் 6 கி.மீ. தூரத்தில் உள்ளது.

திருவோத்தூரில் உள்ள வேறொரு கல்வெட்டு (சக ஆண்டு 1416 என வரும் கல்வெட்டு) அன்னதானப் போரேற்றுப் பிள்ளையைக் குறிப்பிடும்போது, கோனேரி திம்மையா தேவ என்ற அரசனைக் கூறுகிறது.

கல்வெட்டில் எம்பெருமானுக்குத் திருப்பரிவட்டம், திருவடித்தண்டு, கோயில் வாகனம், தேர், குடை, அணிகலன், பல்லக்கு வாகனம் ஆகியவை தானம் செய்த விவரம் உள்ளது.

இந்தக் கோனேடி திம்மையா வேறு, கோனேரிராயன் வேறு எனலாம்.

விஜய நகரப் பேரரசை ஏற்றுக் கொண்டவனாக இந்தக் கோனேடி திம்மையா இருந்துள்ளான்.

தொடக்கத்தில் கோனேரிராயன் திருமதிலை எடுத்திருந்தாலும் பின்னர் சோழமண்டலத்தில் இருந்தபோது திருவோத்தூர் உள்ளிட்ட தொண்டை நாட்டின் பகுதிகள் விஜய நகரப் பேரரசர் கண்காணிப்பில் இருந்துள்ளன, ஆகவே கோனேரிராயன் சோழ நாட்டில் ஆட்சி புரிந்த காலத்தில் அவன் கல்வெட்டு இங்குப் பொறிக்கப்படவில்லை.

கோனேடி திம்மையாவின் கல்வெட்டுப் பொறிக்கப் பட்ட ஆண்டான கி. பி, 1488 இல் கோனேரிராயன் மதியாத மன்னர் மணவாளனாக புகழுச்சியில் இருந்ததைத் தஞ்சை மற்றும் திருச்சி, தென் ஆர்க்காடு மாவட்டக் கல்வெட்டுகள் குறிப்பிடுகின்றன.

ஆகவே கோனேரி தம் தொடக்கக் காலத்தில் திருவோத்தூர் மதிலையும் கோபுரத்தையும் எழுப்பியிருக்கிறான் எனலாம்.

## பெருமாள் கோயில்

திருவோத்தூர் வேதபுரீஸ்வரர் கோயிலுக்குப் பக்கத்தில் பல சிவாலயங்கள் உள்ளன. தென்புறம் ஒரு பெருமாள் கோயில் உள்ளது.

ஆதிகேசவப் பெருமாள் கோயில் என்று இக்கோயில் அழைக்கப்படுகிறது. இக்கோயிலில் கல்வெட்டு ஏதும்

இல்லை. இக்கோயில் மட்டுமன்றி வேதபுரீஸ்வரர் கோயில் கல்வெட்டுகளிலும் ஆதிகேசவப் பெருமாள் குறித்துச் சான்றில்லை. 'கோனேரிராஜா கட்டிய கோயில்' என்ற செவி வழிச் செய்தியை மட்டும் கேட்கிறோம்.

தவிர, கோனேரிராயன் சிற்பம் மதில் சுவரில் கல்வெட்டுடன் இருப்பதை ஏற்கனவே கண்டோம்.

கிருஷ்ணதேவராயர் கல்வெட்டு இக்கோயிலில் இல்லை. ஆயின் இவருக்கு முந்தைய கல்வெட்டும் பிந்தையகல்வெட்டுகளும் பார்க்கிறோம்.

கோனேரிராயன் காலத்தில் கோயில் திருப்பணி நடைபெற்றுள்ளது, நந்தி, சுவாமியை நோக்கிப் பார்ப்பது போலின்றி, எதிர்த்திசையில் கிழக்குப் பார்த்தபடி அமைக்கப்பட்டு விட்டதை இங்குக் குறிப்பிடலாம்.

நூற்றுக்கால் மண்டபமும் இம்மன்னன் காலத்ததாக இருக்கலாம். ஆதிகேசவப் பெருமாள் கோயிலும் இவன் கட்டியதாகயிருக்கலாம்.

கோனேரிராயன் காலத்தில் கோயில் புதுப்பிக்கப்பட்ட போது மதில், கோபுரம் ஆகியவை எடுக்கப்பட்டன. கோபுரத்திலும் மதில் சுவரிலும் திருமால் உருவங்கள் பல உள்ளன, ஆதிகேசவப் பெருமாள் கோயில் தொடர்பாகக் கல்வெட்டுச் செய்தி இல்லாததால் இம்மன்னன்கட்டியிருக்கலாம் என்று கருதலாம்.

### கோனேரிராயன் காசுகள்

கோனேரிராயன் வரலாற்றிற்குக்கல்வெட்டுகள், சிற்பங்கள், தல புராணத்தில் வரும் கருத்துகள் மட்டுமின்றிக் காசுகளும் துணை புரிகின்றன. கோனேரிராயன் காசுகள் பற்றிக் குடவாசல் பாலசுப்பிரமணியம் ஆய்வுசெய்துள்ளார்.

கோனேரிராயன் காசுகளில் ஒருபுறம் நின்ற நிலையில் காளையும் மறுபுறம் கோனேரிராயன் என்ற தமிழ் எழுத்துகளும் உள்ளன.

திருவோத்தூர் பல்லக்குச் சிற்பத்தில் கோனேரிராயர் என்றுள்ளது. ஆனால் காசுகளில் கோனேரிராயன் என்றுள்ளது.

காசுகள் வெளியிடும் மன்னவர்கள் பொதுவாகச் சிற்றரசராக இல்லாமல் தனியாட்சி செலுத்துபவர்களே எனலாம்.

தமிழ்நாட்டில் காசுகள் வெளியிட்டுத் தன் தனித் தன்மையை இவன் காட்டிக் கொண்டான்.

கி. பி. 15 ஆம் நூற்றாண்டின் முற்பகுதியில் விஜய நகரப் பேரரசின் பிரதிநிதியாகத் திருமலை சோழ மண்டலத்தை ஆண்டான் என்பதை ஏற்கனவே கண்டோம்: இவனுடைய அதிகாரியாகக் கோனேரிராயன் தொடக்கத்தில் இருந்தான். திருமலைக்குப் பின் விஜயநகரப் பிரதிநிதியாக கி. பி. 1471 இல் இவன் நியமிக்கப்பட்டான்.

விஜயநகரப் பேரரசில் சங்கம குலம் வீழ்ச்சியை நோக்கிச் சென்றபோது சாளுவகுலம் உதயமாகிறது. சாளுவ நரசிம்மன் ஆட்சியைக் கைப்பற்றுகிறான், இவனுடைய படைத்தளபதி நரசநாயக்கன் ஆவான், பிரபுடதேவராயனுடன் சங்கம குலம் முடிகிறது.

இவ்வாறு பேரரசில் வாரிசுப் போர் நிகழ்ந்த காலத்தில் பாண்டிய நாட்டில் மாவலிவாணாதிராயனும் சோழ நாட்டில் கோனேரிராயனும் சுதந்திர மன்னர்கள் போல் அறிவித்துக் கொண்டார்கள். மகாராஜா என்றும் அழைத்துக் கொண்டார்கள், தங்கள் பெயரில் காசுகளையும் வெளியிட்டுக் கொண்டார்கள்,

கோனேரிராயன் ஒரு படி மேலே போய் மதியாத மன்னன் மணவாளன் என்றே தன்னை அழைத்துக் கொண்டான்.

## மண்டலேஸ்வரன் மன்னனானான்

ஏறக்குறைய 9 ஆண்டுகள் சுயாட்சி பெற்ற மன்னனாக கோனேரிராயன் ஆண்ட விவரம், இவனுடைய் கல்வெட்டுகளின் மூலம் தெரிய வருகின்றது.

திருச்சி, தஞ்சை, வட, தென் ஆர்க்காடு மாவட்டங்கள் செங்கை, சித்தூர் ஆகிய மாவட்டங்களில் இவனுவடைய கல்லெட்டுகள் உள்ளன. இக்கல்வெட்டுகளில் இவன் கட்டிய கட்டடங்கள், அல்லது மண்டபங்கள், செய்த தானங்கள், செதுக்கிய சிற்பங்கள் குறிப்பிடப்பட்டுள்ளன.

தஞ்சை மாவட்டம் திருச்செங்காட்டங்குடியில் உள்ள கி.பி. 1495 ஆண்டையக்கல்வெட்டே இவனுடைய இறுதிக் கல்வெட்டு எனலாம்.

கி. பி. 1496இல் நரச நாயக்கனிடம் கோனேரிராயன் தோல்வி அடைந்தான். வரதாம்பிகா பரிணயச்சம்பு என்ற சமஸ்கிருத நூல் வாயிலாக, இவன் நரசநாயக்கனால் கைது செய்யப்பட்டான் என்றறிகிறோம்.

## திருமாலுக்கு எதிரியா?

வரலாற்றுப் பேராசிரியர்கள் நீலகண்ட சாஸ்திரியார், கே.கே. பிள்ளை போன்றோர் கோனேரிராயன் கிளர்ச்சிக்காரன் என்றும் வைணவ சமயத்திற்கு எதிரானவன் என்றும் கூறிச் சென்றுள்ளார்கள்.

திருவரங்கத்தில் உள்ள ஒரு கல்வெட்டும் கோயில்ஒழுகு என்ற நூலும் பேராசிரியர்களின் கருத்திற்கு உறுதுணையாக இருந்துள்ளன,

ஆனால் உண்மை வரலாற்றைப் பார்க்கும்போது சைவத்தைப் போலவே வைணவத்தை இம்மன்னன் போற்றி யுள்ளான் என்று தெரிய வருகிறது.

## திருவரங்கமும் கோனேரிராசனும்

திருவரங்கப் பெருமாள் பூசை. விழா ஆகியவை கோனேரிராயன் காலத்திவ் சரியாக நடைபெறவில்லை. திருவரங்க வைணவப் பெரியார்கள் (ஜீயர்கள்) தொல்லைக் காளானார்கள். கோயில் சொத்துகள், சில சைவர்களுக்குத் குத்தகையாக விடப்பட்டன; எனும் செய்திகள் கோயி லொழுகு நூலில் வருகின்றன.

திருவரங்க வெள்ளைக் கோபுர வாயிலில் இரண்டு ஜீயர் உருவச் சிலைகள் உள்ளன. அருகில் பெரியாழ்வார் சிலையுமுள்ளது,

அங்கே, தமிழிலும் தெலுங்கிலும் வெட்டப் பட்ட கல்வெட்டுகளில் அரங்கனுச்குப் படித்தனம் நடத்தாமல் அன்னியாயம் பண்ணுகையில் எதிர்ப்புத் தெரிவித்து, இந்தக் கோபுரத்தில் இருந்து விழுந்து உயிர்த்தியாகம் செய்த ஸ்ரீ காரியம் பெரியாழ்வார் என்ற குறிப்பினைப் பார்க்கிறோம்.

இதே போன்று தெற்குக் கோபுரத்திலும் உயிர் துறந்த ஒரு ஜியர் உருவமும் கல்வெட்டும் உள்ளன, இவர் பெயர் ஸ்ரீ காரியம் அப்பாவைய்யங்கார் ஆகும்,

மேற்கண்ட செய்திகள் உண்மையாக இருக்கலாம். ஆயின், இதை வைத்துக்கொண்டு கோனேரிராயன் வைண வத்திற்கு எதிரி என்று கூறமுடியாது.

வேண்டுமானால் திருவரங்க ஜீயர்களுக்கு எதிரி என லாம். திருவரங்கத்தில் கந்தாடை ராமானுஜரே இவருடைய முதன்மை எதிரி என்று தெரிகிறது.

கந்தாடை ராமானுஜரின் இயற்பெயர் இராமராஜர் என்றும் நரசநாய்க்கரின் உடன் பிறந்தவர் என்றும் சிறு வயதிலேயே துறவு பூண்டவர் என்றும் அறிகிறோம். இராமானுஜதாசருக்கு விஜய நகரப் பேரரசின் முழு ஒத்துழைப்பும் ஆதரவும் இருந்ததால், கோனேரிராஜனை எதிர்க்கும் துணிவு இவருக்கு வந்தது.

மேலும் கோனேரிராஜன் கன்னட மொழியைத் தாய் மொழியாகக் கொண்டவன். சைவ மதத்தைச் சேர்ந்தவன்.

இராமானுஜ தாசரோ தெலுங்கைத் தாய்மொழி யாகக் கொண்டவர். வைணவ மதத்தவர்.

பொதுவாக விஜய நகரப் பேரரசர்கள் வைணவ மதத்தவர் எனலாம், அச்சுத தேவராயர் மற்றும் செஞ்சி நாயக்கர் துப்பாக்கிக் கிருஷ்ணப்ப நாயக்கர் போன்றோர் தீவிர வைணவர்களாக இருந்ததைப் பார்க்கிறோம்.

இவர்கள் சிதம்பரத்தில் தீட்சிதர்களின் நியாயமான கோரிக்கையை ஏற்காமல், தொல்லை கொடுத்ததை ஒப்பிடும்போது, கோனேரி ராயன் செயல் சாதாரணமான செயலேயாகும்.

இராமானுஜருக்கும் கோனேரிக்கும் இடையில் இருந்த பகையே கோனேரிராசனுக்கும் வைணலத்திற்குமுள்ள பகையாகக் குறிக்கப்பட்டுவிட்டது,

கோனேரிராயன் மீது இருந்த வெறுப்பின் காரணமாக அவன் திருவரங்கப் பெருமானுக்குச் செய்த தானத்தைக் கூட மறந்துவிட்டு, வைணவத்திற்கு இவன் விரோதி எனத் திருவரங்கத்து ஜீயர்கள் பெரிதுபடுத்திவிட்டனர்.

திருவரங்கம் அருகில் உள்ள திருவானைக்காவல் புகழ் பெற்ற சைவத் தலம், இங்குள்ள சைவர்களுக்கு இவன் உதவி புரிந்திருக்கக் கூடும். ஆயின் இவன் வைணவ சமயத் திற்கு எதிரியன்று.

கி. பி. 1492 இல் இவன் திருவரங்கப் பெருமானுக்குத் தன் பெயரால் ஒரு தளிகை தந்துள்ளான். தயிர் அன்னம் அமுது செய்விக்கப் பிச்சாண்டார் கோயிலில் மூவேலி நிலம் அளித்துள்ளான். திருவரங்கத்துச் சொர்க்கவாசல் திருக் கோபுரத்துக்குத் தானமாகத் திருக்கதவு பொருத்தி யுள்ளான்.

## திருப்பதியும் கோனேரிராசனும்

திருவரங்கம் மட்டுமன்றித் திருமலை—திருப்பதியிலும் இவன் தானம் செய்து உள்ளான்.

கி. பி. 1493ஐச் சேர்ந்த திருமலைக் கல்வெட்டில் சோழ மண்டலத்து மன்னன் கோனேரிராயன் தன் பெயரால் ஒவ்வொரு நாளும் திருமலை ஆண்டவனுக்கு அமுது செய்யச் சோழமண்டலத்துத் திருவாரூர் உசாவடி உய்யக் கொண்ட சோழ வளநாட்டுத் திருமீகைச்சூர் பற்று மருத்துவக்குடி கிராமத்தையும் சாலியக்கோட்டத்து வாழைக் குலைச்சேரி கிராமத்தையும் இவன்அளித்த விவரம் அதில் உள்ளது.

இக் கல்வெட்டில் மலைகுனிய நின்றான் மரக்கால் ஒன்று குறிப்பிடப்படுகிறது என்று குடவாசல் பாலசுப்பிர மணியம் கூறுகிறார்,

தஞ்சை மாவட்டம் பத்த நல்லூர் ஆதிகேசவப் பெரு மாளுக்கும் பல நிவந்தங்கள் அளித்த செய்தி அங்குள்ள கல்வெட்டின் மூலம் ஏற்கனவே பார்த்தோம்.

உண்மையில் அவனுடைய கல்வெட்டுகளில் பாதிக்கு மேல் பெருமாள் கோயில்களுக்கு தானம் அளித்தவையே யாகும், சிவன் கோயிலும் விஷ்ணு கோயிலும் உள்ள சில ஊர்களில் விஷ்ணு கோயிலுக்கே இம்மன்னன் தானம் வழங்கி உள்ளான்.

சான்றாகத் தென்ஆர்க்காடு மாவட்டம் திட்டக்குடி வட்டம் திட்டக்குடியில் தான்தோன்றீஸ்வரர் கோயில் பிரசித்திப்பெற்றதாகும், இக்கோயில் இறைவனுக்குத்

தானம் வழங்காமல். வீற்றிருந்த பெருமாள் கோயிலுக்குத் தானம் வழங்கியிருக்கிறான்.

பல்வேறு வரிகளுடன் திருவிடையாட்டமாக நிலம் விடுகிறான். குடந்தைக் கீழ்க்கோட்டமென்று முன்னர் அழைக்கப்பட்ட நாகேஸ்வரர் கோயிலில் உள்ள ஒரு கல்வெட்டு, காஞ்சியை ஆண்ட மகா மண்டலேஸ்வரனாகிய கோனேரி தேவமகாராசருடையதாகும்.

மடந்தைபாகக் கொங்கராயன்என்பாருக்கு இம்மன்னன் காலத்தில் வீடு நிலம் ஆகியவை வழங்கியதை அக்கல்வெட்டு கூறுகிறது.

ஆகவே இவன் விஷ்ணுகோயில்களைப் பெரிதும் போற்றி உள்ளான் எனலாம்.

சோழர்களின் வீழ்ச்சிக்குப் பின் விஜயநகரப் பேரரசர் சமணக் கோயில்களுக்கு தானம் வழங்கினாலும் பெருமளவில் காப்பாற்றியதாகக் கருத வழியில்லை. செஞ்சியை யடுத்த மேல் சித்தாமூரிலேயே 14, 15 நூற்றாண்டுகளில் சமணம் செல்வாக்கு இழக்கிறது.

1433 இல் பெருமாள் தேவதாண்டா என்பவர் தம் பெயரில் சதுர்வேதி மங்கலமாக மாற்றுமாறு பரணூர் கல்வெட்டில் குறிக்கிறார்.

மூன்றாம் குலோத்துங்கன் காலத்துச் சைவக் கோயில் பிற்காலத்தில் சிதலமடைந்தபோது அக்கோயில் கல்வெட்டுள்ள கல்லைக் கொண்டு ஜினசஞ்சிமடம் கட்டப்பட்டுள்ளது. மடத்தில் உள்ள இக்கல்வெட்டை இந்நூலாசிரியர் கண்டுபிடித்துள்ளார்.

## கோனேரிராயனும் காளமேகப் புலவரும்

காஞ்சி, காமாட்சி அம்மன்கோயிலில் பொறிக்கப்பட்டுள்ள ஒரு கல்வெட்டு, பாடல் கல்வெட்டாகும்.

வெண்பாவில் கூடிய அப்பாடலில் காளமுகில்; கண்ணன் என்ற இருவர் ஒப்பிடப்படுகின்றனர். இப்பாடலையொட்டி டாக்டர் இரா. நாகசாமி அவர்கள் உணர்ச்சிப் பூர்வமான கட்டுரையொன்றை, கல்வெட்டுக் காலாண்டிதழில் எழுதினார். அப்பாடல் வருமாறு :

**மண்ணி லிருவர் மணவாளர் மண்ணளந்த**
**கண்ண நவனிவன்பேர் காளமுகில்; கண்ண**
**னவனுக்கூ ரெண்ணி லணியரங்க மொன்றே**
**இவனுக்கூ ரெண்ணா யிரம்;**

மாணவாளர் என்ற பெயர் திருமாலுக்கும் திருமால் அடியவர்களில் சிலருக்கும் வழங்கப்பட்டமை கல்வெட்டுகளிலும் இலக்கியங்களிலும் காண்கிறோம்.

திருச்சி உறையூரில் உள்ள நாச்சியார் கோயில் இறைவன் அழகிய மணவாளராவார். பல கோயில்களில் சௌமிய நாராயணர் என்ற பெயரைப் பார்க்கிறோம்.

வைணவர்களில் அழகிய மணவாள மாமுனிகள் 14-15 ஆம் நூற்றாண்டில் வாழ்ந்தவராவர். இவர் சிறந்த புலவராவர்.

காளமுகில் என்ற பெயர் கவிகாளமேகத்திற்கு உண்டு. காளமேகத்தின் இயற்பெயர் வரதன் என்றாலும் காள மேகமே பிரசித்தமடைந்தது.

வரையாது வழங்கும் வள்ளல்களைக் காளமேகம் என்றும் வழங்குவர். வஞ்சப்புகழ்ச்சியாக பாரியை மட்டும் புலவர் போற்றுகின்றனரே, மழையும் உலகில் உண்டல்லவா?' என்று கபிலர் பாராட்டுவார். பிற்காலத்திலும் காளமேகம் போல் வாரி வழங்கிய வள்ளல்கள் வாழ்ந்துள்ளனர்.

மணவாள மாமுனிகளையும் காளமுகில் என்ற புலவரையும் (இருவரும் புலவர்) இப்பாடல் குறிப்பிடுவ தாகக் கொள்ளலாம்.

காளமுகிலாகிய வரதனுக்குச் சொந்த ஊர் குடந்தை என்றாலும், திருவரங்கம் மற்றும் திருவானைக்காவல் போன்ற ஊர்களில் வாழ்ந்துள்ளார்.

மணவாள மாமுனி பாண்டிய நாட்டில் சிக்கில் கிடாரம் என்னும் ஊரில் பிறந்தாலும் தம் இறுதிகாலத்தில் திருவரங் கத்திலேயே கழித்துள்ளார்.

காளமேகமோ தமிழ்நாடு எங்கும் சுற்றியவர். எனவே இவருக்கு எண்ணாயிரம் ஊர் (பல்) ஆகும்.

இவ்வாறு இருவரையும் ஒப்பிடும்போது, பாடல் எழுதியவர் வேறொருவராகத்தான் கருத வேண்டும். ஆயின் பாடல் நடை கவிகாளமேகம் எழுதியதாகவே உள்ளது.

மேலும் மண்ணளந்த என்ற தொடர் புலவரைக் குறிக்க முடியாது. எனவே இரு புலவர்களை ஒப்பிட்டதாக் கருத வழியில்லை.

இரண்டாவதாக டாக்டர் இரா. நாகசாமி கருதியது போல் திருவரங்கப் பெருமானையும் கவிகாளமேகத்தையும் பொருத்திப் பார்க்கலாம். பூமியில் மணவாளர் என்ற நிலை யில் இருவர் உள்ளனர். ஒருவர் மண்ணளந்த (திரிவிக்கிரமர்) கண்ணன். மற்றொருவர் காளமுகில் (கவிகாளமேகம்) முன்னவருக்கு ஊர் திருவரங்கம். பின்னவருக்கு ஊர் எண் ணாயிரம் என்ற ஊராகும்.

இவ்வாறு பொருத்திப் பார்க்கும் டாக்டர் இரா. நாக சாமி அவர்கள் பாடலைப் பாடியது கவிகாளமேகம் என்றே குறிப்பிடுகிறார். காளமுகில் என்ற தொடர் காளமேகத்

திற்கு வழங்கும் வழக்கம் மிகவும் பிற்பட்டக் காலத்திலே தான் ஏற்பட்டது. தனிப்பாடல் ஒன்று,

> 'காசுக்குக் கம்பன் கருணைக்கு அருணகிரி
> ஆசுக் கவிக்குக் காளமுகில்'

என்று (கி. பி. 17 ஆம் நூற்றாண்டு) குறிப்பிடும். காள மேகப் புலவரை அவர் காலத்தில் யாரும் காளமுகில் என வழங்கியதாகச் சான்றில்லை. காளமேகப் புலவர் தம்மைக் காளமேகம் என்றே யாண்டும் கூறிக் கொண்டுள்ளார்.

பாடலில் அவன், இவன் என வருவதால் இச்சொற்கள் படர்க்கை முன்னிலையையே சுட்டும். தன்மையைச் சுட்டாது.

உண்மையில் காளமேகம் தம்மைக் குறிப்பிடும்போது, தன்மையிலேயே எல்லா இடத்திலும் குறிப்பிட்டுள்ளார். படர்க்கையில் குறிப்பிடவில்லை.

மேற்படிப் பாடலை வேறொரு புலவர் பாடியதாகக் கருதினால் ஓரளவு பொருந்தும். ஆயின் பாடல் நடை காளமேகத்தின் நடையாகவே உள்ளது. குமரகுருபரர், புலவர்களை, நான்முகனைக் காட்டிலும் உயர்ந்தவராகக் குறிப்பிடினும் புலவரை இறைவனுடன் ஒப்பிடுவது மிகவும் அரிதேயாகும்.

ஆகவே இப்பாடல் காளமேகப்புலவரையும் திருவரங்கப் பெருமானையும் ஒப்பிடுவதாக நாம் க்ருத வேண்டிய தில்லை.

## இரட்டையரும் காளமேகமும்

காளமேகம் என்ற புலவரைப் போலவே இரட்டையர் கள் ஆசுகவிகள் பாடுவதில் வல்லவர்கள். இவர்கள் தமிழக மெங்கும் தல யாத்திரை புரிந்துள்ளார்கள். காளமேகப்

புலவருக்கு முன்பும் பின்பும் வாழ்ந்தவர்கள். இரட்டையர்கள், காஞ்சி ஏகாம்பரநாதனைப் பாடி உள்ளனர்.

இரட்டையர், கவி காளமேகத்தைப் போற்றியதாக நூற்றாண்டு காலத் தமிழ் இலக்கிய வரலாற்றின் ஆசிரியர் திரு. மு. அருணாசலம் 15ஆம் நூற்றாண்டு தமிழ் இலக்கிய வரலாற்றில் குறிப்பிடுகிறார்.

நையாண்டியாகப் பாடுவதில் இரட்டையரும் சளைத்தவரல்லர். ஆகவே திருமாலுடன் காளமேகத்தை ஒப்பிட்டு, இப்பாடல் இவர்களே செய்தார்கள் என்ற யூகத்திற்கு நாம் வரலாம்.

ஆயின் மணவாளன் என்ற தொடர் காளமேகத்தைக் குறிப்பிட வழங்கியதாக வரலாறில்லை. அவ்வாறே காள முகில் என்ற தொடர், காளமேகத்தைக்குறிப்பிடும் வழக்கு கி. பி. 16 ஆம் நூற்றாண்டிற்கு பின்பே என்பதை முன்பே கண்டோம். ஆகவே பாடலில் வரும் காளமுகில், காளமேகத்தைக் குறிப்பிடவில்லை எனலாம்.

பாடலின் நடை, காளமேகத்தின் நடையாகவே இருப்பதால் வேறொருவரையே காளமுகில் என்ற சொல் குறிக்கிறது எனலாம்.

காளமேகம் திருவரங்கப் பெருமானைப் பாடி உள்ளார். தம்மைக் கவிக்காளமேகம் என்றே கூறிக் கொண்டுள்ளார்.

காளமேகப் புலவர் காஞ்சி வரதராசரையும் போற்றி உள்ளார்.

வைகாசி மாதத்தில் காஞ்சியில் நடைபெற்ற கருடோற்சவம் கண்டு சேவிக்குமளவில் சுவர்ணசகிதமாகிய கருடனுடைய தேஜஸையும் அந்த வாகனத்தின் மேல் எழுந்தருளும் பெருமானது திவ்விய மங்கள விக்கிரக லட்சணத்தையும் நிந்தாஸ்துதியாக,

'பெருமாளும் நல்ல பெருமாள் அவர்தம்
திருநாளு நல்ல திருநாள்—பெருமாள்
இருந்திடத்திற் சும்மா யிராமையினா லையோ
பருந்தெடுத்துப் போகின்றதே பார்'

என்று பாடியுள்ளார்.

மேலும், 'சிட்டர் தொழும் தேவாதி தேவன் திருவத்தி யூருடையான் மாவேறி வீதி வரக்கண்டு' என்று குதிரை மேலேறித் திருவீதி வரும் பெருமானையும் அவர் பாடு கிறார்.

திருவரங்க ஜீயர்களும் திருவானைக்காவல் சைவர் களும் சமய துவேஷமுண்டாகி இரு திறத்தாரும் கலகப் பட்டுக் கொண்டிருக்கையில், அவர்களைச் சமாதானப்படுத் தும் பொருட்டுக் காளமேகப்புலவர் பாடியது:

சீரங்கத் தாருந் திருவானைக் காவாரும்
போரங்க மாகப் பொருவதேன்-ஓரங்கள்
வேண்டாவி தென்ன விவ ந் தெரியாதா
ஆண்டானுந் தாதனுமா னால்.

'ஏகமேவா பரப்பிரமம்' என்னும் அத்வைதம் போலன்றி ஆத்மா, பரமாத்மா இரண்டு உண்டென்றும், அவ்விரண்டும் ஒன்றற்கொன்று சமத்துவமுடையனவல்ல வென்றும் அவ்விரண்டனுள் பரமாத்மா ஆண்டானென்றும் சீவாத்மா அதற்கு அடிமையென்றும் சொல்லப்படும் வசிஸ்டாத்வைதமாய்க் கரதலாகமம் போல் விளங்கி நிற்கையால் 'இதென்ன ஆச்சரியம்' என்று பாடுகிறார்.

அதிமதுரக்கவி என்ற புலவன், சேர்வைக்காரனை அழைத்து, காளமேகப் புலவர் ஊர்பேர் போன்ற பரங் களை அறிந்துவர அனுப்பினான். அவன் காளமேகத்திடம் வந்தபோது, காளமேகம் தன் கைப்படவே ஏட்டில் எழுதிக்

கொடுத்தனுப்பிய சீட்டுக் கவியில் 'கவிகாளமேக நானே' என்று இறுதி வரியில் எழுதினார்.

மீண்டும் திருமலைராயன்அவையில், ஆசனம் கொடுத்து உட்காரும்படி அரசனும் அவையோரும் செய்யாதபோது,

'வெள்ளைக் கலையுடுத்து வெள்ளைப் பணிபூண்டு
வெள்ளைக் கமலத்து வீற்றிருப்பாள்—வெள்ளை
அரியா சனத்தில் அரசரோ டென்னைச்
சரியா சனத்து வைத்ததாய்'

என்று பாடினார்.

இங்கும், என்னை என்று தன்மையில்தான் கூறுகிறார். அதிமதுரக் கவி காளமேகத்தை நோக்கி,

'மூச்சுவிடு முன்னமே முந்நூறு நானூறும்
ஆச்சென்றா லைந்நூ றுமாகாதோ—பேச்சென்ன
வெள்ளைக் கவிகாள மேகமே யுன்னுடைய
கள்ளக் கவிநடையைக் கட்டு'

என்று கூறியவுடன்,

'இம்மென்னு முன்னே யெழுநூறு மெண்ணூறும்
அம்மென்ற வாயிரம்பாட் டாகாதோ—சும்மா
இருந்தா லிருப்பே னெழுந்தேனே யாயிற்
பெருந்தாரை மேகம் பிளாய்'

என்று காளமேகம் தம் வல்லமையைப் புலப்படுத்துவார்.

காளமேகம் இறந்தபின் இரட்டைப் புலவர்கள்,

'ஆசுகவிமாரி யகில வுலகமெலாம்
வீசு கவிகாள மேகமே—பூசுரா
விண்கொண்ட செந்தழலாய் வேகின்ற தேயையோ
மண்தின்ற பாணமென்ற வாய்'

என்று பாடி வருந்தியுள்ளனர்,

மேற்கூறிய பாடல்கள் மூலம் காஞ்சியுடனும் திருவரங்கத்துடனும் காளமேகம் தொடர்பு கொண்டுள்ளதைக் காண்கிறோம்.

தொடக்கத்தில் திருவரங்கப் பெருமாள் கோயில் பரிசாரகராக இருந்த காளமேகம், திருவானைக்காவல் தாசியின் விருப்பப்படி சைவனாக மாறியதும் அகிலாண்டேஸ்வரி கருணையினால் கவியாக மாறியதையும் 'விநோத ரசமஞ்சரி' என்ற நூல் விவரிக்கிறது.

இந்தக் காளமேகம்தான் மேற்படிப் பாடலைப் பாடியிருக்க வேண்டும் என்பதில் ஐயமில்லை.

ஆனால், திருவரங்கப் பெருமாளுடன் ஒப்பிடப்பெறும் காளமுகில் யார் என்பதில் கருத்து வேறுபாடு தோன்றுகின்றது.

திருவரங்கப் பெருமாளுடன் காளமேகப்புலவர் வாழ்ந்த காலத்தில் இருந்த கோனேரிராயனே காளமுகில் என்று இந்நூலாசிரியர் கருதுகிறார்.

இனி, கோனேரிராயனையும் திருவரங்கப் பெருமானையும் ஒப்பிட்டுக் காண்போம்.

## கோனேரிராசன்

காஞ்சியுள்ளிட்ட பகுதியில் கி. பி. 15ஆம் நூற்றாண்டில் கோனேரிராசன் அரசாண்டுள்ளான். காஞ்சிபுர வரதீஸ்வரன் என்ற பட்டப் பெயர் இவனுக்குண்டு. இவனுக்கு மதியாத மன்னர் மணவாளன் என்றே பெயர் உண்டு.

திருவரங்கப் பெருமாள் கோயில் உட்பட பல கோயில்களுக்குத் தானம் வழங்கிய கோனேரிராசன், ஜீயர்களிடம் மட்டும் பகைமை கொண்டிருந்ததை முன்னரே விரிவாகக் கண்டோம்,

கோனேரிராயனையும் திருவரங்கப் பெருமாளையும் ஒப்பிட்டுக் காளமேகம் பாடியதாக மேற்படிப் பாடலைக் கருதுவது பொருத்தமாகும்.

புலவர் செய்மையில் உள்ள அரங்கனைச் சுட்ட, அவன் என்றும், காஞ்சியில் இருந்த கோவேரிராசனைக் குறிக்க, இவன் என்றும் குறிப்பிட்டுள்ளார் எனலாம்.

கோனேரிராசன் கோயில்களுக்குத் தானம் வழங்குவதில் வள்ளல் நிலையில் இருந்ததால், காளமுகில் என்று குறிக்கப் பட்டார் போலும்.

திருமால் பல ஊர்களிலும் எழுந்தருளினாலும் திருவரங்கமே முதன்மையாகக் கருதப்பட்டது. காஞ்சி, திருச்சி, தஞ்சை உள்ளிட்டப் பல இடங்களிலும் அரசாண் டமை நோக்கிக் காஞ்சிபுரவரதீஸ்வரன் ஊர் எண்ணாயிரம் என்று கூறினார் போலும். இரட்டுற மொழிதலால் எண்ணாயிரம் என்ற ஊரில் பிறந்தவராகவும் கோனேரி ராசனைக் கருதிக் கொள்ளலாம்.

காஞ்சிபுரத்திற்கு அருகில் உள்ள திருவோத்தூரில் கோனேரிராசன் சிற்பம் இருப்பதை முன்பே கண்டோம். 'திருவுடை மன்னரைக் காணில் திருமாலைக் கண்டேனே' என்ற ஆழ்வார் வாக்கும் ஈண்டு கருதற்பாலதாகும்.

காளமுகில், திருமாலுக்கும் கோனேரிக்கும் பண்பால் ஒப்பிடலாம்.

பந்தணை நல்லூர் பாடல் கல்வெட்டு ஒன்று வருமாறு:

நாலாங்க வாளிபெற்றார் நாரியரே—பாரியினும்
மேலங்க மான கொடை வேளாண்—காலிங்க
னெல்லனுக் கேபெறுமோ விந்திரநீ லங்கருப்பு
வில்லன்கைக் கேபெறு மோமின்.

இப்பாடலில் வரும் காலிங்கன், கோனேரிராயனாக இருக்கலாம். கோனேரிராயன் இயற்பெயர் வைத்தியநாத காலிங்கராயனாகும்.

தானம் செய்வதில் பாரியினும் மேம்பட்டவனாகப் பார்க்கிறோம்.

காமாட்சி அம்மன் கோயில் கல்வெட்டில் வரும் காள முகில், கோனேரிராயன் என்பவை இவனுடைய வள்ளல் தன்மையை புலப்படுத்துகிறது.

பல்வேறு பெயர்களைச் சூடிக்கொண்ட கோனேரி ராயன், காளமுகில் என்ற பெயரையும் சூடியிருக்கலாம்.

மேலும், மண் அளந்த தன்மையை (திரிவிக்கிரம அவதாரமெடுத்து) திருமாலுக்குக் குறிப்பிட்டு, விஜயநகரப் பேரரசில் அதிகாரியாகஇருந்தவன் மன்னனான தன்மையை இப்பாடலில் பாடலாசிரியர் குறிப்பிடுகிறார்.

கண்ணனுக்குத் திருவரங்கம் மட்டுமே ஊர்; ஆயினும் காளமுகிலாம் கோனேரிராயனுக்கு எண்ணாயிரம் ஊர்கள் சொந்தமாம்.

பாடலின் திரண்ட கருத்தைப் பார்ப்போம்.

பூவுலகில் மணவாளர் என்ற பெயரில் இருவர் உள்ளனர் அவர்களுள் மண்ணளந்த (மாவலியிடம் மூவடி மண் யாசகம் கேட்ட வாமனன்) கண்ணன் ஒருவன். மற்றொருவன் கைம்மாறு வேண்டாது வழங்கும் காளமுகில். இவர்களில் முன்னவனுக்கு அழகிய திருவரங்கமே ஊராகும். மற்ற வனுக்கு ஊர்கள் எண்ணாயிரமாகும் (எண்ணாயிரம் என்ற ஊருமாம்).

திருவோத்தூர் மற்றும் காஞ்சி நகர்களுக்கு அருகில் எண்ணாயிரம் இருப்பதை இங்குக் குறிப்பிடலாம்,

கோனேரிராயர்மரபினர் காஞ்சியில் இன்றும் உள்ளன. காஞ்சிவரதீஸ்வரன் என்ற பட்டப் பெயர் பூணுவதையும் இங்கே குறிப்பிடலாம். ஆகவே காமாட்சி அம்மன் கோயில் பாடல் கல்வெட்டு கோனேரிராஜனையும் திருவரங்கப் பெருமாளையும் ஒப்பிடும் பாடல் என்று நாம் கருதலாம்

## தமிழும் கன்னடமும்

கோனேரிராயன் தாய்மொழி கன்னட மெனலாம். திருவோத்தூரில் கோனேரிராயன் பல்லக்குச் சிற்பத்தின் கீழே, தமிழுடன் கன்னடத்திலும் அவன் பெயர் பொறிக்கப் பட்டுள்ளன. இவனுடைய கல்வெட்டுகள் யாவும் தமிழில் இருக்கும்போது இங்கு மட்டும் கன்னடமும் பொறிக்கப் பட்டுள்ளது.

தமிழ், தமிழ்நாட்டு மொழி என்பதாலும், கன்னடம் அவனது தாய்மொழி என்பதாலும் இரண்டு மொழி களையும் பயன்படுத்தி உள்ளான் எனலாம்.

சோழர் காலந் தொடங்கித் தமிழ்நாட்டிற்கும் கரு நாடகத்திற்கும் தொடர்பு இருந்தமை வரலாற்றில் பார்க் கிறோம், என்றாலும், விஜயநகரப் பேரரசை உருவாக்கிய ஹரிஹரன் நாட்டை ஸ்தலங்கள் என்றும் நாடுகள் என்றும் பிரித்துப் பல பார்ப்பனர்களைக் கர்ணம் என்ற அலுவல் பெயருடைய பதவிகளில் அமர்த்தியதையும், ஆந்திரா கருநாடாகத்திலிருந்து பல பார்ப்பனர்கள் தமிழகம் குடியேறியதையும் நீலகண்ட சாஸ்திரியார் தம் தென்னிந் திய வரலாற்றில் குறிப்பிடுகிறார்.

கோனேரிராயன் கல்வெட்டு தவிர, நரசிங்க தேவ மகாராஜாவின் அதிகாரிகளை மெதிராஜா சின்னையா, சொக்கேநாயனார் போன்ற அதிகாரிகள் செய்த தானம் குறித்த கல்வெட்டும் கன்னட மொழியில் உள்ளது.

சோமதேவர் என்பவரின் மகன் அவதாடு அன்னப்பர் 1500 குழி நிலம் கோயிலுக்கு விடுகிறார். இவர் கன்னட பிராமணர் ஆவார்.

தஞ்சை நாயக்கப் பரம்பரை ஏற்படுத்திய செவ்வப்ப நாயக்கரின் குலகுருவும் முதல் அமைச்சரும் ஆக விளங்கிய கோவிந்த தீட்சிதரும் கன்னப்பிராமணரே ஆவர்.

இவரும் இவ்வூர் அருகில் உள்ள ஆரணியில் முதலில் வாழ்ந்துள்ளார். கி. பி. 16 ஆம் நூற்றாண்டில் சோழ நாட்டிற்குச் சென்றிருக்கிறார். முதலில் தொண்டை மண்டலத்திற்கு வந்த கன்னட நாட்டவர் பின்பு சோழ மண்டலத்திற்குச் சென்றுள்ளனர்.

கோனேரிராயன், பல்லக்கில் அமர்ந்து சென்றதைச் சிற்பம் குறிப்பிடும். கோவிந்த தீட்சிதர் கும்பகோணத்திற்கருகில் உள்ள பட்டீஸ்வரத்தில் இருந்தபோது, தினமும் தஞ்சாவூருக்குப் பல்லக்கில் சென்று வந்துள்ளார். பட்டீஸ்வரத்தில் கோவிந்த தீட்சிதருடன் அவர் மனைவி சிலையும் உள்ளது.

கோவிந்த தீட்சிதர் கன்னடப் பிராமணன் என்பதில் கருத்து வேறுபாடு இல்லை. கோனேரிராயன் கன்னடப் பிராமணனே. குடவாசல் பாலசுப்பிரமணியன் தமிழர் என்று கருதுகிறார்.

டாக்டர் கலைக்கோவன் அவர்கள் கோனேரிராயன் தமிழர் என்பதை ஏற்க மறுக்கிறார்.

தஞ்சை, விஜயராகவ நாயக்கன் எடுத்த மன்னார்குடி கோயில் மதில் சிற்பங்களில் கோவிந்த தீட்சிதர் இடம் பெற்றுள்ளார். மன்னர் நெற்றியில் நாமம் உள்ளது. கோவிந்த தீட்சிதர் தவிர எல்லோரது நெற்றியிலும் நாமம் காட்சி தர தீட்சிதர் நெற்றியில் மட்டும் திருநீறு காட்சி தருகிறது.

மதில் சிற்பம் தவிர, கோபுரத்தின் சுதை உருவத்திலும் திருநீற்றுடனே தீட்சிதர் காட்சி தருகிறார்.

பொதுவாகப் பிற்கால விஜயநகர வேந்தர்களும் தஞ்சை உள்ளிட்ட நாயக்கர்களும் வைணவர் என்பதும் தெலுங்கைத் தாய்மொழியாகக் கொண்டவர் என்பதும் வெளிப்படை.

கோனேரிராயனோ சைவர் என்பதுடன் கன்னடத்தைத் தாய்மொழியாகக் கொண்டவர். கோனேரியின் தந்தை பெயர் பசவசங்கரன். பசவ என்ற சொல்லே கன்னடியர் என்பதை உணர்த்துகிறது.

## பட்டுக் கட்டாரி

கோனேரிராயனுக்குமுன் சோழமண்டலத்தின் பிரதிநிதியாக ஆண்ட திருமலை தேவமகாராசா, கண்ட கட்டாரி என்று அழைக்கப்பட்டுள்ளார். கோனேரிராயன் பட்டுக் கட்டாரி என்று தன்னை அழைத்துக் கொண்டுள்ளான்.

கோனேரிராயன் பட்டுக்கட்டாரி என்று ஏன் அழைத்துக் கொண்டான் என்பதற்குக் 'கோயில் ஒழுகு' சில குறிப்புகள் தருகின்றன.

முத்துக்கல்மாலைா முதலான ஆபரணங்களும், அனுமானம் திருவெண்சாமரம் பட்டுவகை, பரிகபட்டம் என்று அனேகம் கோயிலில் இருந்து கோனேரி எடுத்துக் கொண்டதாக அந்நூல் குறிப்பிடுகின்றது. நரசநாயக்கன், கோனேரியைத் தோற்கடித்த பின் பெருமாளுக்கு மீண்டும் பல்வகையான பட்டுக்களை வழங்கியுள்ளான்.

திருமலை தேவ மகாராசாவின் கண்ட கட்டாரி என்பது பல நிறத் திரைச் சீலையைக் குறிப்பிடும். கட்டாரி போர்க் கருவிகளில் ஒன்று, கட்டாரியைப் பட்டில் புனிதமாக வைத்திருந்ததைக் கோனேரி கைப்பற்றினான் போலும்.

பட்டீஸ்வரம் முதலான ஊர்களில் பட்டுச் சாதியரில் ஒரு பிரிவினர், தம்மைக் கோனேரிச் செட்டி என்று அழைத்துக் கொள்கின்றனர். இந்தக் கோனேரிச் செட்டிகள் கோனேரி வழி வந்தவரோ என்று ஐயுறலாம்.

மொழியால் நாட்டால் வேறுபட்ட தெலுங்குச்சோழர் தம்மைக் கரிகாலன் மரபினர் என்று கூறிக்கொள்வதை இங்குக் குறிப்பிடலாம்.

இவ்வூர் பத்து நாள் திருவிழாவில் ஒன்பதாம் நாள் விழா செட்டிகளால் நடத்தப்பெறுகிறது. இச்செட்டிகள் கோனேரி செட்டிகள் என்று சிலர் கூறுவர். ஆயின் உறுதியாகக் கூற முடியவில்லை.

சோழபுரீஸ்வரர் கோயிலுக்கு வடக்கில் சிறிது தூரத்தில் விநாயகர் கோயில் ஒன்று உள்ளது. இக்கோயில் மண்டபத்தில் கி. பி. 1865ஆம் ஆண்டைச் சார்ந்த கல்வெட்டு உள்ளது; வெங்கடராம செட்டியின் புத்திரன் தருவி செட்டி தம் முன்னோர் எடுத்துள்ள விநாயகர் கோவிலுக்கு முன் மண்டபம் எழுப்பியுள்ள விவரம் கல்வெட்டில் பொறித்துள்ளான்.

கோனேரி செட்டி மரபில் வந்தவரே காலச் சூழலுக்கேற்ப, கி.பி. 1865இல் தெலுங்கு மற்றும் தமிழைப் பயன்படுத்தி உள்ளனர் என்று சிலர் கூறுவர். இச் செட்டிகள் சேணியச் செட்டிகளாக இருந்திருக்கலாம்.

இராசநாராயணச் சம்புவராயர் மற்றும் வீரபுக்கன்ன உடையார் காலக் கல்வெட்டுகள் சேணியச் செட்டிகளைக் குறிப்பிடுகின்றன.

சக ஆண்டு தெரியாத பிரபவ வருஷக் கல்வெட்டில் பத்தாம் நாள் விழா, சித்திரை விழா, ஆனித் திருவிழா மூன்றிற்கும் மாணிக்கநாயனார் உபயம் வழங்குகிறார். கன்னடம் அல்லது தெலுங்கைத் தாய்மொழியாகக் கொண்டவராக இருக்கலாம். ஆயின் கோனேரி மரபில் வந்தவரா என்று தெரியவில்லை.

## கோனேரிராயன் பார்ப்பனரா?

கோனேரிராயன் செட்டியாக இருக்க முடியாது என்றால் வேறு எச்சாதியாக இருப்பான் என்ற கேள்வி எழுகிறது.

கோனேரிராயன் பரம்பரை என்று கூறிக் கொள்ளும் கன்னட பிராமணர் குடும்பம் இவ்வூரில் அண்மைக் காலம் வரை இருந்துள்ளது.

இவ்வூர் வடக்கில் கோனேரிராயன் குளம் என்றே ஒரு குளமுள்ளது. கோனேரிராயன் தெருவுமுள்ளது.

விஜயநகரப் பேரரசு வீழ்ச்சியுற்ற பின், ஆர்க்காடு நவாப்புகள் ஆட்சி புரிந்தபோது இவ்வூர் கோனேரிராயர் வகையறாவுக்குப் பட்டயம் வழங்கி உள்ளனர்.

மாமண்டூர், தூசி, குரங்கணில் முட்டம், அனுக்காவூர், செய்யாற்றை வென்றான் ஆகிய ஊர்களில் இந்த ராயர் வகையறாவுக்கு நிலம் விடப்பட்டன. சக ஆண்டு 1464 கல்வெட்டொன்று தூசியைச் சேர்ந்த கோனேரியைக் குறிப்பிட்டதை ஏற்கனவே கண்டோம்.

ஆர்க்காடு நவாப்பு பட்டயம் தந்த கோனேரிராயர் மரபில் வந்த திரு. சீனிவாசன் தாய்வழியில் ராயர் மரபினர் என்கிறார். இவர் பிராமணர் ஆவார். வீட்டில் கன்னடமே பேசப்படுவதாகவும் கூறும் இவர், மத்திய அரசு தொல் பொருள் ஆய்வுத்துறை கல்வெட்டுத்துறையில் பணியாற்று வதை இங்குக் குறிப்பிட வேண்டும்.

இவர் கூறிய ஒரு செய்தி வியப்பானதாகும்.

முஸ்லீம்கள் அல்லாப் பண்டிகையின் பொழுது இரவில் கோனேரிராயர் தெரு வழியாக முத்துப் பல்லக்கில் வரும் போது, இவர் வீட்டினருகே வந்து நிற்குமாம். சிறுவர்கள் பல்லக்கைச் சுற்றிச் சுற்றி வருவார்களாம். முஸ்லீம் அன்பர்கள் குழந்தைகளுக்குத் தின்பண்டம் தருவார்களாம்.

பல்லக்கிற்கும் கோனேரிராயர் குடும்பத்திற்கும் ஏதோ விட்டகுறை தொட்டகுறை உண்டு எனலாம்.

கோனேரிராயன் மரபினர் திருவோத்தூரில் மட்டு மன்றிக் காஞ்சிபுரத்திலும் உள்ளனர். அவர்களைக் குறிப் பிட, வடக்கத்திராயர் என்று திருவோத்தூர்ராயர் குறிப் பிடுகிறார்கள்.

திருவோத்தூர் ராயர் மரபினர் கோயிலுக்கு விளக் கெரிக்கும் பணியில் சமீப காலம்வரை ஈடுபட்டிருந்தனர். இதற்காக இலுப்பை எண்ணெய்யை வழங்கி வந்தனர் என்று திரு, சீனிவாசன் குறிப்பிடுகிறார்.

திருவோத்தூர் கல்வெட்டொன்றில் தண்டமிழ்ப்பாலக் கிழாருடன் வேறொரு அறிஞர் காணப்படுகிறார். இராமச் சந்திர தீக்ஷிதர் என்பது அவர் பெயராகும். இவரும் கன்னடப் பிராமணர்.

கன்னடியர்கள் பலர் திருவோத்தூர்க் கல்வெட்டுகளில் இடம் பெற்றாலும் கோனேரிராயன் மரபினர் மட்டுமே இன்றுவரை தொடர்ந்து வருகின்றனர் எனலாம்.

கோனேரிராயன் தமிழன் என்பதைவிட கன்னடத்தைத் தாய்மொழியாகக் கொண்டவன் என்பதே பொருத்த மாகும். அவ்வாறே இவனை க்ஷத்திரியர் (அரசர்) மரபில் வந்தவராகக் கருதமுடியாது.

செட்டிகள் இவர் பெயரைப் பயன்படுத்திக் கொண்டா லும் இவர் பிராமணரே என்று இவருடைய மரபில் வந்தவர் மூலம் உறுதிப்படுகின்றது.

இவருடைய மார்பில் முப்புரி நூல் காட்டப்படுவதும் இவர் பிராமணர் என்பதை உணர்த்துகிறது; கன்னட பிராமணரான கோவிந்த தீக்ஷிதரும் இவரைப் போலவே பல்லக்கில் சென்றுள்ளார். ஆகவே வேறு வலிமையான சான்றுகள் கிடைக்கும்வரை கோனேரிராயனைக் கன்னட பிராமணர் என்றே நாம் கருதலாம்.

## மதிலின் சிறப்பு

திருவோத்தூர் மதில் குறித்தும் அதை எடுப்பித்த கோனேரிராயன் குறித்தும் இதுவரை ஆராய்ந்தோம்.

இனி, இந்த நூற்றாண்டில் நிகழ்ந்த சம்பவத்துடன் இக் கட்டுரையை முடிப்போம்.

கி. பி. 1942இல் சேயாற்றில் வெள்ளம் வந்து ஊரில் நீர்தேங்கிய நிலையில் மக்கள் திருவோத்தூர் கோயில் கோபுரத்திலும் மதிலின்மீதும் ஏறிக் கொண்டார்கள்.

சுமங்கலிப் பெண்கள் மஞ்சள், குங்குமம் போன்ற புனிதப் பொருட்களை நீரில் விட்டு வெள்ளம் வடியவேண்டினர். நீரும் வற்றியது. கோபுரமும் மதிலும் மக்கள் உயிரைக் காப்பாற்றியுள்ளன.

இன்றும் கூடச் சேயாற்றிற்குத் தெற்கில் இருந்து நகருக்குச் செல்பவர் கோயிலுக்குள் நுழையாவிடினும் கோபுர தரிசனம் செய்துவிட்டுச் செல்கின்றனர், 1942 நிகழ்ச்சியும் திரு.சீனிவாசன் அவர்கள் நேரில் பார்த்ததாகக் குறிப்பிட்ட செய்தியாகும்,





வேதபுரீஸ்வரர் முன்கோபுரம்



சிதம்பரேஸ்வரர் கோயில் (திருச்சிற்றம்பலம்)

கொடிபரம் நந்தியுடன் உள் கோபுரம்



திரு அண்ணாமலையார் கோயில்



திருஞான சம்பந்தரும் கல் பனைமரமும்



கும்ப பஞ்சரத் தூண் — அம்மன் கோயில்



விநாயகர்— அர்த்தமண்டபக் கோஷ்டம்

மயிலாசனத்தில் ஆறுமுகன் (திருச்சுற்று)



திருமுருகன் (கற்சிற்பம்)



சந்திரசேகரர், பார்வதி, பாலசுப்பிரமணியர்
செப்புத்திருமேனிகள்

சோமாஸ்கந்தர் திருமேனிகள் பிரபையுடன்



கோயிலிலுள்ள பல செப்புத்திருமேனிகள்

சப்பரத்திலுள்ள எழில்மிகு மரச் சிற்பங்கள்



வாகனத்திலுள்ள மரச்சிற்பங்களின் வரிசை

# காலந்தோறும் இறைவன் பெயரும் திருவிழாக்களும்

ஆளுடைய பிள்ளையால் பாடப்பட்ட 'திருவோத்தூர் உடையார்' சோழர் காலத்திலும், அதன் பின்னரும் பல பெயர்களில் வழங்கப்பட்டாலும் திருவோத்தூர் என்ற ஊர்ப் பெயருடன் சேர்த்தே வழங்கப்பட்டுள்ளார்.

திருவோத்தூர் உடையாரை 'ஒத்தூர் மேயபிரான்' என்று சம்பந்தர் போற்றுவார். தொடக்கத்தில் மகாதேவர் என்றும் பின் திருவோத்தூர் ஆளுடையார் என்றும் கல்வெட்டுகளில் காண்கிறோம்.

சம்பந்தப் பெருமான், அம்மையின்பெயராக இளமுலை நாச்சி என்று குறிப்பிடுகிறார். கல்வெட்டிலும் இதே பெயர் பயின்று வந்துள்ளது.

## ஆளுடையார்

முதலாம் பராந்தகன், கச்சியும் தஞ்சையும் கொண்ட கன்னரதேவன், உத்தமசோழன் ஆகியோர் காலத்தில்,

இறைவன் திருவோத்தூர் மகாதேவர் என அழைக்கப் பட்டுள்ளார். இராஜாதிராஜன், வீரராஜேந்திரன், இரண் டாம் இராஜேந்திரன் ஆகியோர் காலத்தில், 'ஆளுடையார் திருவோத்தூர் உடையார் என்றோ. 'திருவோத்தூர் உடை யார்' என்றோ வழங்கப்பட்டுள்ளார்.

**நாயனார்**

முதல் குலோத்துங்கன் காலத்தில் நாயனார் என இறைவன் குறிக்கப்படுகிறார். விக்கிரம சோழன் காலத்தில் திருவோத்தூர் ஆளுடையார் என அழைக்கப்படுகிறார்.

விக்கிரமசோழன் ஏழாம்ஆட்சியாண்டில் திருவோத்தூர் உடையார், ஆளுடையார்; திருவோத்தூர் மகாதேவர் என்ற இரண்டு பெயர்களிலும் குறிக்கப்பட்டுள்ளார். இன்றுள்ள நடராஜரும், சோமாஸ்கந்தரும், தனி அம்மனும் முற்காலச் சோழர் கலை அழகைக் கொண்டவை. விக்கிரம சோழன் காலத்தில் இச்சிலைகள் வீதி உலா வந்துள்ளன.

இரண்டாம் இராஜராஜனுடைய பதினாறாம் ஆட்சி யாண்டில் (கி. பி. 1162 இல்) திருஆவணித் திருநாள் சிறப்பாகக் கொண்டாட இறைவனுக்குத் தானம் வழங்கிய தைப் பார்க்கிறோம்.

**படை ஒப்பந்தம்**

மூன்றாம் இராஜராஜனுடைய பதினொன்றாம் ஆட்சி யாண்டில் (கி. பி, 1174 இல்) செங்கேணி மீண்ட நசியன் பல்லவதரையனுடன் அத்திமல்லனான ராஜேந்திர சோழச் சம்புவராயனும் இவன் தம்பி ஒதுவித்தானான ராஜஹம்பி சம்புவராயனும் படை ஒப்பந்தம் செய்து கொள்கின்றனர்.

இத்துடன், 'உடையார் திருவேகம்பமுடையார் ஆடி அருளின வழி நெய் நக்கிஸத்தாம் பண்ணி இட்ட திட்டின

படி நாங்கள் உள்ளதனையும் இறைவதற்குத் தப்பக் கடவமல்லேமாகவும் என இறைவன் சாட்சியாக ஒப்பந்தம் செய்துள்ளதைப் பார்க்கிறோம்.

## அமுத வல்லபன் மண்டபம்

இறைவன் திருவேகம்பமுடையார் எனக் குறிப்பிடப் படுகிறார். பாண்டியர் காலத்தில் இறைவன் திருவோத்தூர் உடையார் என்றே அழைக்கப்படுகிறார். இளமுலை நாச்சி அம்மன் முன்பும் விளக்குகள் ஏற்றும் நிகழ்ச்சியைப் பார்க்கிறோம். ஊர்ச்சபை கூடுவதற்காகக் கோயிலில் அமுத வல்லபன் திருமண்டபம் இருந்திருக்கிறது. இங்குச் சபைகூடி இறைவன் திருவிழா, பூஜை முதலியவற்றை மேற்கொள்வது குறித்துச் சபையார் விவாதித்துள்ளனர்.

## விஸ்வேஸ்வர நாயனார்

வீரபாண்டியன் காலத்தில் 'சிவன் மனம் எழுந்தருளி வித்த நாயனார்' சோமநாத தேவர் சிலையை எழுப்பித் தானம் வழங்கியுள்ளார். விஸ்வேஸ்வர நாயனார் என்ற பெயரையும் பாண்டியர் காலத்தில் பார்க்கிறோம். விஜய கண்ட கோபாலனாகிய தெலுங்குச் சோழமன்னனின் 9ஆம் ஆட்சியாண்டில் (கி.பி. 1263) உடையார் திருவோத்தூர் உடைய நாயனார் கோயில் எம்பெருமக்கள் மூவர்க்கும் அமுது படிக்கும், பூஜைக்கும், சாத்துப்படி, பூச்சு, திருவிளக்கு உட்பட திருநாமத்துக் காணியாக நிலம் விடப் படுகிறது.

வீரபாண்டிய தேவனின் மற்ற கல்வெட்டுகள் வாயிலாக இறைவன் பூஜைக்கும் மடத்தில் உள்ள தவசிகள் போஜனத் திற்கும் தானம் புரிவதை முன்பே பார்த்தோம்.

அப்பர், சம்பந்தர், தேவியர் புடைசூழ நிற்கும் சுந்தரர் ஆகிய மூவரும் இங்கு எம்பெருமக்கள் எனக் குறிக்கப்படு கின்றனர்.

## காங்கியம்மன்

இதே மன்னனின் இருபத்தேழாம் ஆட்சியாண்டில் 'தேவரடியார் உண்ணாமுலை மகள் சம்பா, கானகரைச் செல்வி சிலை எழுப்பிப் பிடாரிப் படமாக நிலம் தருவதையும் பார்க்கிறோம். இன்றுள்ள 'காங்கியம்மன்' தெய்வமே கானகரைச் செல்வியாகும்.

## இராசராச சம்புவராயர்

மற்றொரு கல்வெட்டில் சுப்பிரமண்யபிள்ளையாரையும் நாச்சிமாரையும் 'அடைந்த சானகக் காத்தாள் மகள் சம்புவராய நாச்சி' திருவோத்தூருடையார் கோயிலிலேயே செய்து வைக்கிறார் என்பது புலனாகிறது. சிறப்பாகப் பூஜையும் அமுது படியும் நடைபெற அனுக்காவூரில் ஆளப் பிறந்தார் ஆன இராசராச சம்புவராயர் நிலம் இறையிலியாகத் தந்துள்ளார்.

## பத்தாம் நாள் விழா

தெலுங்குச் சோழர் காலத்தில் பல செபபுத் திருமேனிகள் செய்து வைக்கப்பட்டுள்ளன, இறைவன் ஆளுடைய நாயனார் என்றே வழங்கப்பட்டுள்ளார். பிற்காலத்தில் 'ஓம் சம்பந்தப் பெருமான் நாயனார்' கொடுத்த உபயத்திற்கு, கோயில் கரணத்தார் கல்வெட்டு வெட்டி வைத்தனர். அதன்படி சித்திரைத் திருநாள், ஆனித் திருநாள், பத்தாம் திருநாள் போன்ற விழாக்களில் திருஞானத்துக்கும், சுகந்தத்துக்கும், அடைக்காய முதுக்கும் திருவிளக்குக்குமாக உபயம் செய்தமையைப் பார்க்கிறோம்.

திருவோத்தூரில் கொண்டாடப்பட்டது போலவே சித்திரை விழா, ஆனி மூலம் ஆகிய விழாக்கள் சேகல் என்ற ஊரில் கொண்டாடப்பட்டதை த. நா. தொ. 1976/104 மூலமும், திருமெய்ச்சூரில் ஏழுநாள் விழா கொண்டாடப்பட்டதை 636 of 1902 கல்வெட்டு மூலமும் பார்க்கிறோம்.

## சித்தரைத் திருநாள்

திருவண்ணாமலை உடையான் கொடுத்த பணம் மாணிக்க நாயனார் கையில் வரவிட்ட பணம் 60 கொண்டு கோயிலில் தேவரடியாராக விளங்கிய 'விற்ற முலை கோயில் நங்கை,' 'தழைக்கோயில் நங்கை' என்ற இருவருக்கும் இருநூறு குழி நிலத்தின் மேல் வாரம் கிடைக்கும் வகையில் நிலம் வாங்கி விடுவதையும் அறிகிறோம். இதன் காலம் கி.பி, 1526 ஆக இருக்கலாம். விஜய வருஷத்துக் கல்வெட்டொன்றில் இராமச்சந்திர தீட்சிதர் சித்திரைத் திருநாளுக்கும், தண்டமிழ்ப் பாலகிழார் மூன்றாம் நாள் திருவிழாவுக்கும் (பத்தாம் திருவிழாவில் மூன்றாம் நாள் என்க) உபயம் செய்துள்ளனர்.

## பாலகுஜாம்பிகை

கி. பி. 18 ஆம் நூற்றாண்டின் தொடக்கத்தில் திருவோத்தூர் வடமொழியாக்கப்பட்டு, சுருதிபுரி என மாறியபோது, திருவோத்தூர் உடையார் வேதபுரீஸ்வரர் ஆனார். (இளமுலை நாச்சி பாலகுஜாம்பிகை என மாற்றப் பட்டார்.)

அம்மையின் பெயர் இளமுலை நாச்சி என கல்வெட்டு களில் வழங்கப்பட்டுள்ளது. சென்ற நூற்றாண்டு முதல் பாலகுஜாம்பிகா என வழங்கப்பட்டு வருகிறது.

இன்று கோயில் பெயர், 'பாலகுஜாம்பிகா சமேதரர் வேதபுரீஸ்வரர்' என்று மாறி வழங்கினாலும், திருவோத்தூர் வடமொழிப் பெயரை ஏற்கவில்லை. திருவோத்தூரில் பல விழாக்கள் இன்று கொண்டாடப்பெறினும் பிரம்மோற்சவம் அல்லது பத்து நாள் விழாவே குறிப்பிடத்தக்கதாகும். தை அமாவாசை நாளில் கொடி ஏற்றி அன்று முதல் சரியாகப் பத்து நாட்கள் விழா நடைபெறும். ஏழாம் நாளில் தேர்த் திருவிழா நடைபெறும்.

பத்தாம் நாள்தான் இங்கு மிகப்பெரிய அளவில் ஜன சமுத்திரத்திற்கிடையே விழா நடைபெறும்.

ஒவ்வொரு நாள் விழாவும் ஒவ்வொரு இனத்தார்க்கு ஒதுக்கப்பட்டு, அதன்படி இன்றுவரை விழா நடைபெற்று வருகின்றது.

## முதல் நாள் விழா

இது செங்குந்தர் சமுதாயத்திற்குரியது. திருவோத்தூரில் இச் சமுதாயத்தினரே மிகுதியாக உள்ளனர், இவர்கள் தங்களுக்குள் ஓர் அமைப்பை ஏற்படுத்திக் கொண்டு தலைவர், செயலர், பொருளாளர் ஆகியோர்களைத் தேர்ந்தெடுத்துக் கொள்வர். தங்கள் சாதியாரிடம் நிதிவசூல் செய்வர். முதல் நாள் கோயிலில் நடைபெறும் எல்லாச் செலவுகளையும் ஈடு செய்வர்.

## இரண்டாம் நாள் விழா

இது கணக்குப்பிள்ளை (கருணீகர்) இனத்தவருடைய விழாவாகும். திருவோத்தூர் மட்டுமன்றிச் சுற்றிலுமுள்ள கிராமங்களில் இருக்கும் கணக்குப்பிள்ளைமார்களும் ஒன்றாகக் கூடி ஓரமைப்பை ஏற்படுத்திக்கொண்டு இரண்டாம் நாள் விழாவைச் சிறப்பாகச் செய்வர்.

## மூன்றாம் நாள் விழா

வன்னிய சமூகத்திற்குரியது. விஜய வருஷக் கல்வெட்டொன்றில் மூன்றாம் நாள் விழாவுக்குத் தண்டவிழ்ப் பாலகிழார் தானம் செய்ததை ஏற்கனவே பார்த்துள்ளோம். அவரும் வன்னிய சமூகத்தவராக இருந்திருக்கலாம், மூன்றாம் நாள் விழாச் செலவு முழுவதும் வன்னியராகிய நாயக்கரையே சேரும்.

## நான்காம் நாள் விழா

நான்காம் நாள் விழா, நல்லதொரு விழா எனலாம். நந்தனார் பரம்பரையில் வந்த ஆதிதிராவிடப் பெருமக்கள் விழாவாகும். திருவோத்தூரை ஒட்டியுள்ள (குறிப்பாகச் செய்யாமூர் சேரிமக்கள்) ஆதிதிராவிடர்கள் இந்நாள் விழாவை நடத்துகின்றனர்.

## ஐந்தாம் நாள் விழா

வாணியச் செட்டிகளால் ஐந்தாம் நாள் விழா நடத்தப் படுகிறது. இவ்வினத்தவர் திருவோத்தூரில் குறைவு. எனினும் வாணிபத்தில் ஈடுபடுவதால், பெருஞ் செலவு செய்து விழாவை நன்கு நடத்துகின்றனர்,

## ஆறாம் நாள் விழா

சைவ வேளாள முதலியார் என்ற இனத்தவர் ஆறாம் நாள் விழாவை நடத்துகின்றனர். செய்யாறு, செங்காடு, பாராசூர் ஆகிய இடங்களில் இவ்வினத்தவர் வாழ்கின்றனர்.

## ஏழாம் நாள் விழா

ஏழாம் நாள் விழா எழில் மிகு விழாவாகும். இந்நாளில் தான் தேர் வீதி உலா வருகிறது. பெரிய தேர் இறைவனுக்கும், சிறிய தேர் அம்பாளுக்கும், தெருவையடைத்தான் தேர் விநாயகருக்கும் உரியன வாகும்.

கி. பி. 15-ஆம் நூற்றாண்டில் தேரும் பல்லக்கும், வாகனங்களும், கோனேடி திம்மைய்யா என்பவரால் வழங்கப்பட்டுள்ளன. ஆனந்த என்று தொடங்கும் கல் வெட்டில் இதைப் பார்க்கிறோம்.

திருவோத்தூரில் மூன்று மாடவீதி மட்டும் தேர் சுற்றி வரும். பேட்டை, பருதிபுரம், கொடைநகர் ஆகிய இடங் களுக்குச் செல்வதில்லை. அரசு ஏழாம் நாள் விழாவிற்கு

ரூ. 1098, 25 மட்டும் வழங்குகிறது. இந்தப் பணத்துடன் அன்பர்களிடம் வசூலிக்கும் பணத்தைக் கொண்டும் கோயிலில் பூசைக்கு வசூலிக்கப்படும் பணத்தைக் கொண்டும், அறங்காவலர் குழு இவ் விழாவை நடத்தி வைக்கிறது.

## எட்டாம் நாள் விழா

எட்டாம் நாள் விழா அச்சுத நாயுடு என்ற தெலுங்கு மொழி பேசும் மக்களால் நடத்தப்படுகிறது. கொருக்கை, பாராசூர், வல்லம் ஆகிய ஊர்களில் இவ்வினத்தவர் மிகுதியாக உள்ளனர்.

## ஒன்பதாம் நாள் விழா

செட்டிகளால் ஒன்பதாம் நாள் விழா இனிது நடத்தப்படுகிறது. செட்டிகள் செய்யாறுப் பேட்டையில் மிகுதியாக உள்ளனர். பெரும்பாலும் வாணிபத்தில் ஈடுபட்டுள்ள இவர்களின் விழா எளிமையாக நடைபெறும்.

## பத்தாம் நாள் விழா

பத்து நாள் விழாக்களில் இந்நாள் விழாவே சிறப்பான விழா எனலாம். பத்தாம் நாள் விழாவில்தான் மிகுந்த கூட்டம் கூடும். பத்தாம்நாள் விழா ஏழைகளுடைய விழா, ஏர்பிடிக்கும் உழவர்களுடைய விழா எனலாம். செய்யாறு மட்டுமன்றிச் சுற்றிலுமுள்ள உழவர்கள் அனைவரும் விழாவில் பங்குகொள்வர், பயிர் அகமுடைய முதலியார் என்ற இனத்தவரால் நடத்தப்பெறுகிறது. செய்யாறு, பேட்டை, கோவிலூர், நல்லாளம், எருமை வெட்டி, பெரும்பாலை, குளமந்தை, அனுப்புத்தூர், குளத்தூர், செங்காடு, விலாரிப்பட்டு ஆகிய ஊர்களில் இவ்வினத்தவர் மிகுதியாக வாழ்கின்றனர். இவர்கள் விவசாயத்தையே நம்பி வாழ்கின்றனர். எல்லா இனத்தவரும் அகமுடைய முதலியார் நடத்தும் பத்தாம் நாள் விழாவில் பங்கு கொள்கின்றனர்.

பிரம்மோற்சவம் தவிர, ஆடி மாதத்தில் இலட்ச தீப விழா நடைபெறுகிறது. கிருத்திகையில் கொடி ஏற்றுவர்: 30 ஆண்டுகளுக்கு முன் பத்து நாட்களாக இவ்விழா நடைபெற்றதாக அறிகிறோம். இப்பொழுது இரண்டு நாளாக மாறிவிட்டது. பெருவிழாவான பத்துநாள் திருவிழாவில் கீழ்க்கண்ட வாகனங்கள் முன்பு பயன்படுத்தப்பட்டன.

| | |
|---|---|
| கற்பகவிருட்சம் காமதேனு | —முதல்நாள் |
| சூரியப்பிரபை | —இரண்டாம் நாள் |
| பூதவாகனம் | —மூன்றாம் நாள் |
| நாகபுஷ்பம் | —நான்காம் நாள் |
| ரிஷபம் | —ஐந்தாம் நாள் |
| யானை | —ஆறாம் நாள் |
| தேர் | —ஏழாம் நாள் |
| குதிரை | —எட்டாம் நாள் |
| நந்தி | —ஒன்பதாம் நாள் |
| பத்துத்தலை இராவணன் | —பத்தாம் நாள் |

இக்கோயிலில் முருகனுக்குரிய மயில்வாகனம் உள்ளது.

பத்தாம் திருவிழா என்றே விழாவை மக்கள் அழைப்பர். கிருபானந்த வாரியார், கீரன் போன்றோர் சொற்பொழிவுகளை இவ்விழாவில் கேட்கலாம். சேயாறு வட்டத்தில் திருவோத்தூர் பத்தாம் திருவிழா பெரிய விழா என்று குறிப்பிடலாம்.

பத்தாம் திருவிழா அல்லது பத்துநாள் விழா குறித்துச் சில செய்திகளை இங்குக் குறிப்பிடவேண்டும். சென்னை மயிலையில் பத்துநாள் நடைபெறும் விழா அறுபத்துமூவர் விழா என அழைக்கப்படுகிறது. சங்ககாலத்தில் பூம்புகாரில், இந்திரவிழா ஒரு மாதம் நடைபெற்றுள்ளது. இந்துக்களின் பண்டிகைகள் யாவும் கோயிலுடன் தொடர்புடையவையாகவே இருந்துள்ளன,

பல்வேறு சாதியார் கூடி நடத்தும் பத்தாம் நாள் விழா விஜயநகர அரசர் காலத்தில் தோன்றியது எனலாம்.

விழுப்புரம் கைலாசநாதர் கோயில் கல்வெட்டுகளில் கி, பி. 1524 ஆம் ஆண்டைச்சேர்ந்த விஜயநகரக் கல்வெட்டு மூலம் 10 நாள் விழாவைப் பார்க்கிறோம்,

முதல் நாள் விழாச் செலவைக் கோயிலும் இரண்டாம் நாள் செலவை கோமுட்டிச் செட்டி சேடர்களும் மூன்றாம் நாள் செலவைப் பெரிய நாட்டாரும் அதாவது சித்ர மேழிப் பெரிய நாட்டவரும் நான்காம் நாள் செலவை, வன்னியர் என்ற பள்ளி மக்களும், ஐந்தாம் நாள் செலவை இடையர் கள் எனப்படும் மன்றாடிகளும், ஆறாம் நாள் விழா கல்வெட்டு...எழுத்துச் சிதைவு ஏழாம் நாள் செலவு சிவன் படையர் பட்டினவர் (சிவன் பட்டர்) தற்போது நாட்டார், பூசாரி மீனவர் என அழைக்கப்படுபவர் நடத்தியுள்ளனர்.

எட்டாம் நாள் செலவு கணக்குப்பிள்ளைகளும் ஒன்ப தாம் நாள் விழாச் செலவை வியாபாரிகளும் பத்தாம் நாள் விழாவைச் செக்கு வாணியரும் கைக்கோளரும் செய்ததாக அறிகிறோம். பத்து நாள் விழாவுக்கும் ஊர்க் குயவர், இலுப்பை எண்ணெய்யைத் தீவட்டிக்காக வழங்கியுள்ளனர்

நவராத்திரி விழாவும் விஜய நகர அரசர் காலத்தில் ஏற்பட்டதேயாகும். திரு. தாமரைக்கண்ணன் விழுப்புரம் கல்வெட்டுகள் என்ற தலைப்பில் தினமணியில் 14-1-86இல் கட்டுரையொன்று எழுதியுள்ளார். அதில் பத்தாம் நாள் விழா பல சாதியாரும் சேர்ந்து நடத்தும் பாங்கைக் குறிப் பிட்டுள்ளார்.

## ஆற்றுத் திருவிழா

செய்யாறு வட்டத்தில் பல ஊர்களில் தனித்தனியாகத் திருவிழாக்கள் நடப்பதுடன் பல ஊர்கள் சேர்ந்தும் விழாக்

களை நடத்துகின்றன. அவ்விழாக்களுள் ஒன்று ஆற்றுத் திருவிழா என அழைக்கப்படுகின்றது. சேயாற்றங்கரையில் பெருநகர் மண்டபத்தில் பதினெட்டு ஊர்ச்சாமிகள் வந்து சேரும். மண்டபத்தின் நேர் எதிரில் ஆற்றின் நடுவில் எல்லாச் சாமிகளும் வைக்கப்படும். தை மாதம் பூச நட்சத் திரத்தில் விழா நடைபெறும். அன்று பௌர்ணமி தினமாகும்.

விழாவில் உக்கல், கூழம்பந்தல், வெள்ளிமலை, மாஜனம்பாக்கம், ஆக்கூர், அத்தி, தென்கரை, இரண்ய குளம், நேத்துப்பாக்கம், கீழ்நீர்குளம், சேத்துப்பட்டு, பெருநகர், மானாம்பதி, தண்டரை, இளநகர், மேல் பாக்கம், தேத்தரை ஆகிய ஊர்கள் பங்கு கொள்ளும்.

மாலையில் தத்தம் ஊர்களிலிருந்து சாமி புறப்பட்டு நள்ளிரவில் பெருநகருக்கு வந்து சேரும். பெரும்பாலும் சிவனுடைய மூர்த்தங்களும் சிறுபான்மை வினாயகர் மூர்த்தமும் கொண்டு வரப்படும். விடியற்காலை 5மணிக்குப் பின் (பூசை முடிந்தபின்) தத்தம் ஊர்களுக்குச் சாமிகள் புறப்படும். மாசிமகத்தில் மானாம்பதி கூட்டுரோட்டில் ஏழெட்டு ஊர்ச்சாமிகள் கூடுவது இவ்விழாவை ஒட்டியே எனலாம்.

## கிராமத் தெய்வங்கள்

ஆற்றுத் திருவிழாவின்போது விழாவுக்கு வருகிற ஒவ்வொரு குடும்பத்தாரும் தத்தம் வீட்டில் பொங்கல் வைத்துச் சாமியை வழிபட்ட பின்னரே மாலையில் புறப்படுவர். சாமி ஊர்வலத்துடன் ஒவ்வொரு குடும்பமும் கூட்டம் கூட்டமாகச் சேர்ந்து கொள்ளும். மேளதாளம் முழங்கிச் சில ஊர்களில் சாமி புறப்படும்.

பல ஆண்டுகளுக்கு முன் ஊர்வலத்தில் செல்பவர் தேவாரப் பாடல்களைப் பாடிக் கொண்டு செல்வார்களாம். இப்போது பாடப்படுவதில்லை. பதிலாக, அம்மன்மீது சமீப

காலத்தில் பாடப்பட்ட, பாடல்களைப் பாடிக்கொண்டு செல்கின்றனர், சமையல் எல்லாம் வீட்டிலேயே செய்து கொண்டு வருவதால் இப்போதெல்லாம் ஆற்றங்கரையில் சமைப்பதில்லை. ஊர்த் தொழிலாளர்களுக்கு ஆற்றங்கரை யில் உணவு பரிமாறுவர்.

சிவப்பிராமணரே பூசை செய்வார். ஆற்றங்கரையில் நடைபெறும் இவ்விழாவைக் கூட்டு வழிபாடு என அழைக்க லாம். மேற்படி விழாக்கள் தவிர, ஒவ்வொரு ஊரிலும் கிராம தெய்வங்களுக்குத் திருவிழா எடுக்கின்றனர். பொது வாகச் சித்திரை மாதம் மற்றும் ஆடி மாதம் கூழ் ஊற்றி விழா எடுக்கின்றனர். காணும் பொங்கலன்று செய்யாறு அருகில் உள்ள சேராம்பட்டு என்னும் ஊரில் எல்லையம்ம னுக்கு மாபெரும் விழா நடத்துகின்றனர்.

கிராமத் தெய்வங்கள் பல பெயர்களில் இருப்பினும் விழாக்கள் ஒரே மாதிரியாகவே நடைபெறுகின்றன. தெய்வத்தின் முன் சூடம் ஏற்ற, உடுக்கைப் பம்பையுடன் மற்றவர் பாடி ஆட, குறிப்பிட்ட சிலர் மூலம் சாமி வந்து ஆடும். சங்ககாலம் முதற்கொண்டு சாமியேறி ஆடுதலைப் பார்க்கிறோம். விழாவில் குறை இருப்பின் சாமி விரைவில் வராது. சாமி வந்து ஆடும்போது பேய் பிடித்த சிலரும் உடுக்கை, பம்பை ஒலியைக் கேட்டு ஆடுவதுண்டு. பேயை உடனே தெய்வம் விரட்டும் என்பர்.

சென்னை போன்ற நகரங்களில் கிராமதெய்வங்களுக்கு விழா எடுக்கும்போது இரவில் சினிமாப் பாடல், கச்சேரி, ஆடையவிழ்ப்பு நடனம், நடைபெறினும் கிராமங்களில் பாரதக் கூத்துக்கள், இராமாயணக் கூத்துக்கள். வள்ளித் திருமணம் போன்றவை நடைபெறுகின்றன. சில ஊர்களில் பாரதச் சொற்பொழிவு மாலையில் நடைபெற்றால் இரவில் கூத்துகள் நடைபெறும்.

ஒரு முறை பாரதச் சொற்பொழிவு தொடங்கினால் தொடர்ந்து மூன்று ஆண்டுகள் நடைபெறுவதைத் திருவோத்தூரை யொட்டிய ஊர்களில் காணலாம்.

துரியோதனர் படுகளமும், அர்ச்சுனன் தபசும், கர்ணன் மோட்சமும் மக்கள் பெரிதும் விரும்புவர். திருவோத்தூருக்குத் தென்மேற்கில் தவசி என்ற பெயருள்ள ஊர் பாரத நிகழ்ச்சியின் அடிப்படையில் தோன்றிய ஊர் போல் உள்ளது.

தொன்று தொட்டு இன்று வரை நடைபெறுகின்ற திருவிழாக்கள் மூலம் தமிழரின் பண்பாடு காப்பாற்றப்பட்டு வருகிறது என்று குறிப்பிடலாம்.



# கவின்மிகு காட்சிகள்

தமிழக வரலாற்றையும் பண்பாட்டையும் அறிந்து கொள்ள இலக்கியங்களைவிட, கல்வெட்டுகளே பெரிதும் துணை புரிகின்றன. சான்றாகத் திருவோத்தூரின் வரலாற்றை அறிய இங்குள்ள கல்வெட்டுகள் ஆவணங்களாகத் துணை செய்கின்றன. இதுவரை திருவோத்தூர்க் கோயிலுடன் தொடர்புடைய பட்டயம் ஏதும் கிடைக்கவில்லை.

## முதல் கல்வெட்டு

திருவோத்தூர்க் கல்வெட்டுகளில் ஆதித்தக் குட்டியார் தம் அண்ணன் நினைவாக எடுத்த பள்ளிப்படைக் கோயிலுக்குரிய கல்வெட்டே தொன்மையானது ஆனால் ஆதித்தக் குட்டி தவிர, வேறு யாரும் இக்கோயிலுக்குத் தானம் புரியவில்லை.

ஆதித்த சோழன், அரிஞ்சயன் ஆகியோருக்குப் பள்ளிப் படைக்கோயில்கள் எழுப்பியதைப் போல், அதிகாரிகளுக்கும் முற்காலத்தில் தோற்றுவித்ததாகக் குறிப்பிடலாம். நடுகல் வழிபாட்டின் வளர்ச்சியே பள்ளிப்படைக் கோயிலாகும்.

## விளக்கேற்றி வைத்தவன்

முதலாம் பராந்தகன் காலக் கல்வெட்டொன்றின் மூலம் திருவோத்தூர் மகாதேவர்க்கு விளக்கு வைக்க வேண்டிய கடப்பாடு உள்ள ஒருவன் விளக்கு வைக்காமல் இருந்துவிட, அவன் மகனும் விளக்கு வைர்காமல் நின்று விட, விளக்கு வைக்க வேண்டியதன் இன்றியமையாமையை உணர்ந்த திருவுண்ணாழிகையுடைய இளங்கிடாசன் திரு மேற்றளிப் பள்ளிக்கட்டில் பிடாரன், விளக்கு வைக்கிறான். தொடர்ந்து விளக்கெரிய இரண்டு தலை பொன் பெரிய இளங்கிடாசன் ஒப்படைக்கிறான், இரண்டு தலைமுறை யாக விளக்கு வைக்காமல் இருந்துள்ளது. கல்வெட்டில் குறிக்கப்படுகிறது. தானம் செய்தவர் பெயருடன் பணி மேற்கொள்ளாமல் தவறியவர் பெயரும் கல்வெட்டில் பார்க்கிறோம்.

பாம்புணைப்பாட்டனான கடவன். இவன் மகன் விடங் கன். இருவரும் ஏன் விளக்கு வைக்க நெய் வழங்காமல் இருந்தனர் என்று கல்வெட்டில் குறிக்கப்படவில்லை. இயற்கை உபாதையால் ஆடுகள் இறந்திருக்கலாம். அன்றி ஏதோ காரணத்தால் முட்டுப்பட்டிருக்கலாம். இந்நிலையில் மன்றாடிகள், இளங்கிடாசனிடம் முறையிட்டுக் காரியம் சாதித்திருக்கிறார்கள்.

## மாமியாரும் மமருகளும்

உத்தமசோழன் 14 ஆம் ஆட்சியாண்டில் (கி: பி. 984 இல்) உத்தம ஓசாழமாராயன்' என்ற பெயருடைய சோழ அதிகாரி இவ்வூர் ஒட்டிய பகுதியில் இருந்துள்ளான்.

உத்தம சோழ மாராயனாகிய கங்கை கொண்டான் என்ற அதிகாரி, முதலாம் இராசேந்திரன் காலத்தில் திருவொற்றியூர்க் கோயிலுக்கு 90 ஆடுகள் விளக்கு வைக்க வழங்கியுள்ளான். கூத்தன் கணபதியாகிய உத்தம சோழ மாராயன், கோயிலுக்கு இராஜராஜன் காசு ஒன்றை வழங்கி

உள்ளான். ஆகவே உத்தம சோழன் என்ற அரசன் பெயருடன் மாராயன் என்ற விருதுப் பெயரையும் இவன் ஒருங்கே வைத்திருந்தான் எனலாம்.

செம்பியன் மாதேவியிடம் விண்ணப்பம் செய்து இருநூறு ஆடுகளைக் கோயிலுக்காக இவன் பெற்றுள்ளான்.

உத்தம சோழன் காலத்தில் ஓர் அதிகாரி செம்பியன் மாதேவியிடம் விண்ணப்பம் செய்ய, அவரும் தானம்வழங்கி உள்ளதால், சிவத்தொண்டே தம் வாழ்வாகக் கருதிய அம்மையின் உளப்பாங்கு தெரிய வருகிறது.

உத்தமசோழனின் தேவிமார்களில் ஆரூரன் அம்பலத் தடிகள் ஒருத்தியாவாள். இவ்வம்மை, மாமியார் செம்பியன் மாதேவி தானம் செய்த கோயிலுக்குத் தானும் தானம் செய்துள்ளாள். பட்டத்தரசியான இவள், கோயில் விளக் கெரிக்க 25 கழஞ்சு பொன் வழங்குகிறாள். தினம் உழக்கு நெய் கோயிலுக்கு வழங்கப்படுகிறது.

தஞ்சை மாவட்டம் செம்பியன் மாதேவியில் மாமியார் எடுத்த கோயிலுக்கு மருமகள்கள் விருப்பத்துடன் தானம் புரிந்துள்ளனர்.

## பூஞ்சோலை

இராசராசனது இருபத்தொன்றாம் ஆட்சியாண்டில் வெட்டப்பட்ட கல்வெட்டின் மூலம் திருவோத்தூர் குறிப் பிடப்படும்போது, 'காலியூர் கோட்டத்துத் தன் கூற்று தேவன்... ....* என்று வருவதால், காழியூர் நாட்டில் ஒருராக இவ்வூர் அப்போது இல்லை என்றறிகிறோம்.

மேலும் தென்கரை தஞ்சாவூர் கூற்றத்துக் குருக்காடிக் குருக்காடிக்கிழான். கண்டன் பரகேசரி 16 சாண் கோலால் ஊர்க்குண்டில் நாலுமாவும், கமுகந்தோட்டத்தில் ஒருமாவும் விலைக்கு வாங்கி இறையுமிழ்ச்சிக் கொடுக்கிறான்.

நிலத்தை விற்றவன் திருவோத்தூர் ஆளுங்கணத்தாருள் 'நெடுமாங்கிழான் பாமடி கிரமி தத்தன்' என்பவன் ஆவான்.

சபை இறையிலியாக வழங்கிய பின், கண்டன் பரகேசரியின் மகன் அல்லது தம்பி கண்டன் வீரகேசரி, வேலியிட்டு, பூமரம் வைத்து, இதற்கு வேண்டிய உழைப்பைச் செலுத்த ஆட்களையும் நியமித்து, நிலத்தை வழங்குகிறான். பூந்தோட்டம் ஏற்படுத்திய செய்தியை இதில் பார்க்கிறோம்.

சோழ மன்னர்கள் சூடும் பரகேசரிப்பட்டப் பெயரை அதிகாரியும் சூடியதை இக் கல்வெட்டுக் குறிப்பிடுகிறது. சங்கர நாரணர் கோயிலுக்கும், ஒரு நந்தவனம் ஆதித்தக் குட்டியால் ஏற்படுத்தப்பட்டது.

## அபிமானமேரு பல்லவரையன்

விக்கிரம சோழன் காலத்தில், பாண்டிய குலாசனி வளநாட்டுக் கிளியூர் நாட்டுக் குறிச்சி உடையார் சிற்றம்பலமுடையனான அபிமானமேரு பல்லவரையன், அமாவாசை நாட்களில் இறைவன் அமுது செய்வதற்காக 16 சாண் கோலால் குழி எட்டாயிரம் நிலம் தருகிறார். மேலும் மடத்தில் உணவளிக்கப்படுகிறது.

## வட்டிவீதம்

விக்கிரம சோழனின் மற்றொரு கல்வெட்டு மூலம், ஆறு கழஞ்சரைப் பொன் மூலதனம் வைக்கப்படுகிறது. மாதத்திற்கு அரைக்காக பொலிசை (வட்டி) வீதம் சபை வசூலித்ததைப் பார்க்கிறோம். வட்டியைக் கொண்டு அமுது படைத்தல் முதலியவற்றை இறைவனுக்குச் செய்தனர். அக்கால வட்டிவீதத்தைக் கணக்கிட்டால் ஓராண்டில் 100% என்றாகிறது.

'செங்கேணி அம்மையப்பன் சீயன், பக்கல் யாண்டு ஆறாவது புரட்டாசி மாதத்தில் முதல்' கைக் கொண்டமை கல்வெட்டில் பார்க்கிறோம்.

கோயில் திருவுண்ணாழிகைச் சபை, நீலகண்ட சாஸ்திரி யார் குறிப்பிடுவது போல் வங்கியாகச் செயல்பட்டதை ஈண்டும் காண்கிறோம். விக்கிரம சோழனின் மற்றொரு கல்வெட்டின் மூலம் திருவோத்தூர் ஏரி, செம்பியன் மாதேவிப் பேரேரி கேசவன் வாய்க்கால் ஆகியவை சுட்டப் கின்றன. வேறொரு கல்வெட்டில் ஜெயங்கொண்ட சோழப் பேரேரி சுட்டப்படுகிறது.

## ஊர்ச்சபையின் அதிகாரம்

குடநகர் ஊர்ச்சபை, இயற்கை உபாதையால் தம் ஊர் அழிந்தபோது ஊர்ச்சபைக்குரிய பொது நிலத்தை விற்க முன் வருகிறது.

'இங்க நாட்டு நட்டுவாய்க்குடி நட்டுவாய்க்குடியான் ஆதித்தன் உய்யவந்தான், 'தவசி விடையன் மேல் வருவானுக்கும்' இவன் வம்சத்தார்க்குமாக மடப்புறமாக நிலம் இருபற்றைந்து காசுக்கு' வாங்கி விடுகிறான்.

ஊர்ச்சபை மடப்புறமாக விட்ட நிலத்திற்காக, இருபத்தைந்து அன்றாடு நற்காசு பெற்றுக் கொண்டு வரி நீக்கித் தருகின்றது. காலம் விக்கிரம சோழன் ஆட்சிக் காலமாகும்.

## தண்டனை

தானத்திற்கு இடையூறு செய்பவர் பாவம் செய்தவ ராகக் கல்வெட்டுகள் குறிப்பிடும். சில கல்வெட்டுகள் தானத்திற்கு எதிரானவர்களுக்குத் தண்டனை விதித்ததை யும் கூறுவதுண்டு. சான்றாக மேற்படி மன்னன் காலத்தில்

தான முடிவுக்கு, எதிராக இடையூறு செய்பவருக்கு நித்தம் 'மஞ்சாடி' தண்டம் வசூலிப்பது என முடிவு மேற்கொள்ளப் படுகிறது.

'இறைவன் செந்நெல் அமுது செய்ய வேண்டி, சிவ யோகி ஆரணதியாகி ஆண்டார்', அன்றாடு நற்காசு 130க்கு நிலம் வாங்கி இறையிலியாக வழங்குகிறார்.

## உழவாரப்பணி

திருவீதிப்பணி செய்யும் திருவீதி ஆண்டார்கள், அமுது செய்வதற்காக மருகல் நாட்டு வைப்பூர் உடையான் நிலம் விலைக்கு வாங்கித் தானம் செய்கிறான். திருவீதி ஆண் டார்கள் உழவாரப்பணி மேற்கொண்ட எளிய சிவத் தொண்டர்கள் எனலாம், நிலத்தை விலைக்கு விற்குமுன் ஒரு முறைக்கு மூன்று முறை சபையார் கூவுவதை நோக்க இன்றுள்ள ஏலமுறை தொன்று தொட்டு வரும் வழக்கம் எனலாம்.

## நீதிமுறை

தெரியாமல் நிகழ்ந்து விடும் கொலைகளுக்கு அக்காலத் தில் மரண தண்டனை வழங்காமல், அதே நேரத்தில் செய்த பாவம் நீங்க இறைத்தொண்டில் ஈடுபடுத்தியமையைப் பல கல்வெட்டுகளில் காண்கிறோம். இரண்டாம் குலோத்துங்க னின் திருவோத்தூர்க் கல்வெட்டிலும் பார்க்கிறோம்.

இரண்டாம் இராஜாதிராஜன் ஆட்சிக் காலத்தில் முத்தரைய நண்பர் இருவர் வேட்டைக்குப் போனார்கள். ஒருவர் தவறுதலாக மற்றவரைக் கொன்று விட்டார். தஞ்சை, வல்லம், செந்தலை ஆகிய ஊர்களில் கோட்டை கட்டி அரசு செலுத்திய முத்தரைய பரம்பரையினர் செய்யாறிலும் வாழ்ந்தமையை இக்கல்வெட்டில் பார்க் கிறோம். வேட்டையில் பெரிதும் ஈடுபட்டுள்ள இவர்களின்

சந்ததியினர், இன்று வேட்டைக்காரர் என அழைக்கப் படுகின்றனர்.

## மலரும் மணமும்

இரண்டாம இராஜாதிராஜன் மற்றும் மூன்றாம் குலோத்துங்கன் காலத்தில் சம்புவராயர்களின் தானங் களையும், அரசியல் ஒப்பந்தங்களையும் பார்க்கிறோம். வாட்குடை வடகழனியில் 520 குழி நிலம் விடப்பட்டுப் பூமரம் வைத்துத் தினம் குறுணிப்பூ இவ்வூர் இறைவனுக்கு வழங்க 'அழகிய சீயன்' முற்படுகிறான்.

## நெற்றிப் பட்டம்

மூன்றாம் குலோத்துங்கன் காலத்தில் பொன்னூரைச் சேர்ந்த கண்ணுடையான் விழுப்பரையன், இறைவனுக்கு 'இரண்டு பட்டம்' வழங்க 100 பொன் வழங்கியுள்ளான். சோழர் காலத்தில் வேறு யாரும் இக்கோயிலுக்கு அணி கலன் தந்ததாகக் கல்வெட்டுச் சான்றில்லை.

## அளவு முறை

பாண்டியர் காலத்தில் பெரும்பாலும் பால், நெய் அளக்கும் செய்தியையே காண்கிறோம். எனினும் 'ஆரண தியாகை', முரிவரை என்ற அளவுகளைப் பார்க்கிறோம்.

இவ்வூர்க் கல்வெட்டொன்றில் ஒருவன் பெயர் 'வெறுங்கை வென்றான்' என்று உள்ளது. இவ்வாறே மன்னன் மகன் கங்கனான அழகிய சுந்தரன்கோன்' என்றும் உள்ளது. 'சித்திரமேழிக்கோன் மகன்' என்றே ஒருவன் குறிக்கப்பட்டுள்ளான்.

## வீரபாண்டியனும் வேதமும்

வீரபாண்டியன் காலத்தில் குலசேகரச் சம்புவராயர் செய்யாறில் அரசியல் அதிகாரியாய் இருந்துள்ளார். இவர்

ஆணையின்படி நாள்தோறும் அத்தியயனம் பண்ண ஐந்து பிராமணர்களுக்கு உணவிற்காக வேண்டி 'செய்யாற்றை வென்றான்' சதுர்வேதி மங்கலத்தில் நிலம் விடப்பட்டதை முன்னரே கண்டோம்.

வீரபாண்டியனின் தேவி, தம் கணவன் பெயரில் பொன்னாபரணம் வழங்கி பூஜைக்கு ஏற்பாடு செய்கிறார்.

## நாட்டிய மகளிர்

தஞ்சையில் நாட்டியப் பெண்களுக்கு இராஜராஜன் இருக்க வீடும். உணவுக்கு நெல்லும் வழங்கிக் கோயிலில் நாட்டியப் பணிப்பெண்களாக 400 பேரை நியமித்தமை நாமறிவோம். வயலூர், ஸ்ரீ கன்றியம் ஆகிய ஊர்களில் திருவோத்தூர்த் தேவரடியாருக்காக நிலத்தைச் சபை கொடுக்கிறது. பயிர் செய்து கொள்ளலாம்.

மற்றொரு கல்வெட்டில் தேவரடியாரைச் சுட்ட, விற்றமுலை கோயில் நங்கை, என்ற தொடரைப் பார்க்கிறோம், நிலத்தில் மேல்வாரம் மட்டும் பயிர் செய்து பயன் பெறலாம் என்பதைக் கல்வெட்டுக் குறிப்பிடுகிறது. நிலத்தை விற்கும்போது கிரயமாக விற்பது, இறையிலியாக அனுபவிக்க விற்பது, சீவிதமாகக் கொடுப்பது அல்லது மேல்வாரம் மட்டும் பெற அனுமதிப்பது, குடிநீங்கா மற்றும் குடிநீங்கிய தேவதானமாக வழங்குவது, மடப்புறமாக விடுவது, குறிப்பிட்ட வாரத்திற்காக நிலத்தை மற்றவருக்குத் தருவது. இப்படிப் பலமுறைகளையும் திருவோத்தூர்க் கல்வெட்டுகளில் காண்கின்றோம்.

## பெருமக்கள்

மயீந்திரவாடி உடையார். விம்பறை வேளரி முதலி நயினார், ஓம் சம்பந்தப்பெருமாள் நாயனார் ஆகியோருடன் திருவண்ணாமலை உடையான், அட்டவல்ல முடையான்

மாணிக்க நாயனார் போன்ற பெருமக்கள் தானம் செய்துள்ளனர்.

## ஆரியமும் தமிழும்

ஒரு கல்வெட்டில் இராமச்சந்திர தீக்ஷிதராகிய வடமொழிப் புலவருடன் தண்டமிழ்க் கிழாராகிய பாலகிழாரையும் பார்க்கிறோம். இராமச்சந்திர தீக்ஷிதரைப் பற்றித் திருமலைக் கல்வெட்டுகளில் குறிப்புகளுள்ளன.

இவர் இராயசம் அல்லது அரசின் செயலாளர் எனலாம் நாகம்மா என்பவருக்கும் நாகரபட்டருக்கும் மகனாகப் பிறந்தார். காஸ்யபகோத்திரம், திருமலையில் தம் பெயரில் மண்டபம் கட்டியுள்ளார். தாமரைப்பாக்கம் என்ற ஊரைத் திருப்பதி இறைவனுக்குத் தானமாக வழங்கி உள்ளார். இவருடைய ஊர் அகரம் கடலாடியாகிய குமாரவேங்கடாரி சமுத்திரம் என்றறிகிறோம்.

## மடம்

சோழர். பாண்டியர் விஜயநகர அரசர் ஆகியோருடைய கல்வெட்டுகளில் மடத்தைப் பற்றியும் தவசிகளைப் பற்றியும் அவர்களுக்கு அளிக்கப்பட்ட மடப்புற நிலங்களையும் நாம் காண்கிறோம்.

விக்கிரம சோழன் காலத்தில் 'வாரலையன்' மடத்தைப் பார்க்கிறோம். பிற்காலப் பாண்டியர் காலத்தில் வீர பாண்டியன் காலத்தில் மடம் இருந்தமையைப் (1939/40-155) பார்க்கிறோம்.

குரோதன வருடமெனத் தொடங்கும் விஜயநகர அரசர் காலக் கல்வெட்டில் மடத்தின் பெயர் ஒன்றைக் காண்கிறோம், 'கேதாரி நாதர்' மடம் என்பதே அப்பெயராகும்.

இவ்வூர்க்கோயில் தானத்தவராகிய சந்திர மௌலி ஆழ்வார். சைவசேகர பண்டிதர், கம்பநாராயணர்..... நாயனார் கோயில் கணக்கு திருவுண்ணாழிப் பிரம்மராயன் ...புவனாபதி தேவன் ஆக ஏழு பேரும் பல்லவராய பிள்ளைக்குச் சண்டேசுவர, விலைப்பிரமாணம் பண்ணிக் குடுத்தபடி விற்கின்றனர்.

காலாண்டார் தெருவில் பல்லவராச சிவன், கேதாரி, நாதர் மடத்துக்காகப் புலியூர் பெரும்பாக்கத்தில் பல இடம் களில் நிலம் ஐந்நூறு குழி 100 பணத்திற்கு வாங்கி விடு கிறார். இதனைச் சபையார் கல்வெட்டாகப் பொறிக் கின்றனர்.

இந்நிலத்தை நோக்கி வரும் அரைமனையில் பிறக்கும் புதுவரி, பழவரி, காணிக்கை, தட்டாயம், இவ்வூருக்கு பல வரிகளும் வெச்ச விநியோகமும், பாடிகாவல், தலையாரி எப்பேர்ப்பட்டவைகளையும் நீக்கி இறையிலி என்று கூறிக் கோயில் சபையார் கல்வெட்டு வெட்டுவிக்கின்றனர்.

பல்லவராச சிவன் தந்தையார், காங்கேயராவார். இவர் திருப்பாட்டு (தேவாரம்) ஓதுபவராகவும் குறிக்கப் படுகின்றார்.

## அண்ணாமலைக் கோயில்

மேலும் வீரவல்லாள தேவர் அண்ணாமலை நாயனார் கோயில் எடுப்பித்த செய்தி முன்பு கண்டோம்.

அவ்வாறே திருவோத்தூர் உடையார் கோயில் புதுப் பித்தவர் பெயவர 'அறமுரைத்த நாயனார் மத்திபல்லவன்' என்று அறிகிறோம்.

## நதிநீர்ப் பிரச்சனை

இவ்வூருக்கு நீர்பாயும் வாய்க்காலாகக் கேசவ வாய்க் கால் இருந்துள்ளது. இரண்டாம் பொக்கன்ன உடையார்

காலந்தில் வயலூரும் திருவோத்தூரும் பாதிக்காத வகை யில் நதிநீர்ப்பிரச்சனைக்குத் தீர்வு காணப்பட்டுள்ளது; ஏரிப்பாசனம், கிணற்றுப்பாசனம், ஆற்றுநீர்ப்பாசனம் கால் வாய்ப்பாசனம் ஆகிய பலபாசனமும் பார்க்கிறோம். காடும் களரும் மேடும் விளைநிலமாக மாற்றப்படுவதையும் கல் வெட்டுகள் குறிப்பிடுகின்றன.

திருவோத்தூர் ஏரி செம்பியன் மாதேவிப் பேரேரியுடன் கேசவ வாய்க்காலையும் கல்வெட்டில் பார்க்கிறோம்.

காவிரி நீர்த் தகராறு கருநாடக மாநிலத்திற்கும் தமிழ் நாட்டிற்கும் பல ஆண்டுகளாக இருந்து வருவதை நோக்க வீரபெகக்கன்னன் காலத்தில் நதிநீர்ப் பிரச்சனை தீர்த்து லவத்தமை போற்றுதலுக்குரியதாகும்;

## நிலங்களின் வகை

இவ்வூர் இறைவனுக்கு நன்செய், புன்செய் இரண்டு வகையான நிலங்களும் தானம்செய்யப்பட்டுள்ளன. மேலும் தேவதானம், திருவிடையாட்டம், திருநாமத்துக்காணி, மடப்புறம், அகரம், சதுர்வேதிமங்கலம், தேவரடியார் களுக்கு விடும் நிலம், திருப்பாட்டு ஓதுபவருக்கு வீடும், நிலம் பிடாரி நிலம் இப்படிப் பல்வேறு வகைப்பட்ட நிலங்களைப் பார்ப்பதுடன் நிலங்களின் பெயர்களையும் சில கல்வெட்டு களில் காண்கிறோம். சில நிலங்களின் பெயர்கள் வருமாறு.

## நிலங்களின் பெயர்கள்

கமுகந் தோட்டம்
அத்தாணி நங்கைசெறு
திருவேகம்பமுடையான் தோட்டச்செறு
கருப்புசசேறு

பிரப்ப மோட்டை
ஈகைச்செறு
புளியஞ்செறு
கோவணச்செறு
கருணாகரன் செறு
மழவர்ராயபேரரையன் கொல்லை
மூடோங்கு வாணிகுண்டில்
கூம்புபட்டிதடி
பல்லிக்குண்டில்
கேசவவிளாகம்
பொன்னன் குண்டில்
மேற்குணமூ குழி
மடுவன்குழி
மேலைச் செறுகுழி
திருவோத்தூருடையான் குழி
வீரப்புலியன் தடியிரண்டினால் குழி
திருவானைக்கா குழி
மூடோங்குழி
அரசெறு குழி
கீழை வாழைத் தோட்டங்குழி
புங்கன் குழி
ஏரிபட்டிக் குழி
மங்கபச் செறு குழி
வரிச் சாமை குழி
குசவன் செறு குழி
பிராங்குண்டில் குழி
மகல்லன் குழி

உழுதம் செறுக்குழி
தழிகல்லின் குழி
குண்டில் குழி
கண்டல் குழி
தூம்படி குண்டில்
திரைப்பட்டிக் கருங்குழி
கதம்புலிகுழி
செறுக்குழி
புளியஞ்செறுக்குழி
வடக்குக்குண்டில்
மானப்புலிக்குழி
செப்புச் செறுகுழி
தோட்டப்பற்று
அத்திவட்டக்குழி
கோலங்குழி
மோடிகுழி
முருக்கன் குண்டில்
தோட்டப்பற்று
நத்தம்
ஆளுடையான் குண்டில்

குழி, கொல்லை, செறு, தோட்டம், குண்டில், பற்று ஆகியவை நிலத்தைக் குறிக்கும் சொற்களாகும்.

## திருவோத்தூர்க் கல்வெட்டுகளில் பயின்று வரும் நாட்டுப் பிரிவுகள் :

பல்குன்றக்கோட்டம்
காலியூர்க்கோட்டம்
வெண்குன்றக் கோட்டம்

களத்தூர்க்கோட்டம்
 ஆகிய கோட்டங்களும்,

தரையூர் நாடு
காழியூர் நாடு
காயிரும்பேடு நாடு
காசிரம்பெரு நாடு
கோவிலூர் நாடு
வாதவூர் நாடு
திருமுனைப்பாடி நாடு
செங்குன்ற நாடு
பாராசூர் நாடு

ஆகிய நாடுகளும் பயின்றுவந்துள்ளன; மேலும்

திருவோத்தூர் ஏரி
செம்பியன் மாதேவிப் பேரேரி
கேசவ வாய்க்கால்
ஜயங்கொண்ட சோழப்பேராறு
கார்மான்கால்
மழவராய மாவண்டூர் ஏரி

போன்ற நீர் நிலைகளும் குறிக்கப்பட்டுள்ளன. சேயாற்றை யொட்டி இராஜராஜன் பெருவழி இருந்துள்ளது:

## வரிகள்

கல்வெட்டுகளின் வாயிலாக, பழங்காலத்தில் அரசுகளும் ஊர்ச்சபைகளும் வசூலித்த வரிகளைக் காணலாம். சங்க காலத்தில் ஆறில் ஒரு பங்கு நில வரியாக இருந்தது: பிற்காலச் சோழர் காலத்திலும் ஆறில் ஒரு பங்காகவே இருந்தது என சதாசிவப்பண்டாரத்தார் அவர்கள் கருதுவார்கள்.

நிலவரி, புரவுவரி எனஅழைக்கப்பட்டது. புரவு வரிக்காகவே ஒவ்வொரு மண்டலத்திலும் ஒரு திணைக்களம் இருந்தது. தொண்டை நாட்டுப்புரவு வரித் திணைக்களம் குறித்துத் தென்னிந்தியக் கல்வெட்டுகள் மூன்றாம் தொகுதி எண் 142 குறிப்பிடுகிறது.

நிலவரி தவிர தொழில்முறையில் பலவரிகள் வசூலிக்கப்பட்டன. சோழர் காலத்தில் வரிகுறைவாக இருந்ததாகவே சதாசிவப் பண்டாரத்தார் குறிப்பிடினும் உண்மையில் சங்க காலத்தை விட — ஏன் — தற்காலத்தை விட மிகுதியே எனலாம்:

## சோழர் கால வரிகள்

நெல்லாயம்
காசாயம்
வேலிப்பயறு தாப்படியரசி
காசந்தராயம்
நெல்லந்த ராயம்
பூஞ்செடிப்பாட்டம்
மாவடை
ஆசுவிகள் பேர்க்கடமை

ஊர்க்கணக்கர் வரி
உவச்சன் பேர்க்கடமை
அச்சுத்தறி
சாலியர் மனைத் தறி
வாணிகர் பேர்க்கடமை
செக்குமின் வரி
கோலியத்தகை கடமை
ஏரி மீன்பாட்டம்

குற்றத் தெண்டம்
பட்டித் தெண்டம்
அரிமுக்கை
சிறுபாடிக்காவல், எடுத்துக்கொட்டி

## பாண்டியர் கால வரிகள்

நன்செய் கடமை
புன்செய் கடமை
ஆயம்
நெல்லாயம்
பொன்வரி
காசுகடமை
காசாயம்
தறிஇறை
தட்டார் பாட்டம்
ஊர்க்கணக்கர் கடமை
பொதுமக்கள் பேர்க்கடமை
செட்டிகள் பேர்க்கடமை
வாணிகர் பேர்க்கடமை
செக்கிறை
மாவடை
குளவடை
நாட்டுவரி நாட்டு விநியோகம்

## பொத்தப்பிச் சோழர்கால வரிகள்

திருவிடையாட்டம்
அகரப்பற்று
திறப்பு
வன்னிப்பற்று

## விஜயகண்ட கோபாலன் கால வரிகள்

கடமை
வெட்டி
தனி ஆள்
பாடிகாவல்
கண்காணி
எடுத்துக் கொட்டி
அரிமுக்கை
பொன் வரி
காசுகடமை
இரட்டைக்காசு
காசாயம்
நெல்லாயம்

செங்கேணி விராகன் ஆளப்பிறந்தான் வரிவிலக்குத் தரும்போது பொன் வரியும் ஆயமும் நீங்கவழங்கியுள்ளதைப் பார்க்கிறோம்:

## விஜய நகரப் பேரரசர்கால வரிகள்

கைக்கோளர் கண்வரி
வடவாணியர்வரி
சேனைக்கடையர் வரி

மேற்படி மூவரில் கைக்கோளர்களிடம் 70 பணமும் வடவாணியர், சேனைக் கடையர் ஆகியோரிடம் தலா 30 பணமும் வரியாகப் பெறப்பட்டது.

பழவரி
புதுவரி
காணிக்கை
தட்டாயம்

வெச்சவிநியோகம்
பாடிகாவல்
தலையரி மேற்கடமை

சம்புவராயர் காலத்தில் விதிக்கப்பட்ட வரிகளை ஏற்கனவே சம்புவராயர் திருப்பணிகள் என்ற தலைப்பில் பார்த்தோம். ஆக இக்காலத்தைவிட முற்காலத்தில் வரி கடுமையாகவே இருந்தது என்றால் மிகையில்லை.

## சக்திக்குத் தகுந்த தானம்

மாறவர்மன் சுந்தரபாண்டியன் பன்னிரண்டாம் ஆட்சி ஆண்டில் திருவாய்பாடி நாட்டவர் கூடி, மாட்டுத் திறத்துக்கொரு கழிக்கிடாரியும், ஆட்டுத் திறத்துக்கொரு வெல்பறி குட்டியும், எருமை படைத்தவன் ஒரு முலை மறுத்த கன்றும் வழங்க உறுதி பூணுகின்றனர்.

தாங்கள் மேற்கொண்ட முடிவை மீறும்போது மண் கலம் தகர்த்து, வெண்கலம் பறித்துக் கொள்ளக் கடவதாக என்றும் முடிவு செய்கின்றனர். பறிமுதல் செய்யும்போது கூட ஓர் ஒழுங்குமுறையினைக் காணுகின்றோம். மண் பாத்திரங்களை விட்டுவிட்டு, வெண்கலப் பாத்திரங்களைப் பறிமுதல் செய்துள்ளனர்.

## யாதும் ஊரே யாவரும் கேளிர்

'யாதும் ஊரே யாவரும் கேளிர்' என்ற வாய்மொழிக் கிணங்க திருவோத்தூர்க்கோயில் திருப்பணியில் பல நாட்டுத் தொண்டர்களை அரசன் முதல் ஆண்டிவரை பார்க்கிறோம். பல சாதியினரும் தானம் புரிந்துள்ளனர். குறிப்பாகச் சம்புவராயர் என்ற வன்னியரும், அகம்படி முதலிகளும், கைக்கோளர்களும், செட்டிகளும், இடையர்களும், வெள்ளாளர்களும் தானம் புரிந்துள்ளனர்.

தமிழ் மொழி பேசுபவர் மட்டுமன்றி கன்னடம், வடமொழி, தெலுங்கு ஆகிய மொழி பேசுபவர்களும் தானம் புரிந்துள்ளனர், திருவோத்தூர் உடைய நாயனார் எங்கள் சாதிக்கும் எங்கள் வம்சத்துக்கும் வேண்டும் நன்மை களைச் செய்தருளின்படி, என்று சுந்தரபாண்டியன் கல் வெட்டில் மன்றாடிகள் குறிப்பிடுகின்றனர். பலரும் போற்றும் இறைவனாகத் திருவோத்தூர் உடையார் இருந்திருக்கிறார்.

தானம் கொடுத்தவர் மட்டுமன்றித் தானம் பெற்ற வரும் கல்வெட்டு வெட்டுவிப்பதையும் திருவோத்தூரில் உள்ள கல்வெட்டு வாயிலாக அறிகிறோம்.



# அளவு முறைகள்

'ஆற்றில் போட்டாலும் அளந்து போடு' என்பது தமிழர் பழமொழி. இம்மொழிக்கேற்ப நம் முன்னோர் முகத் தலளவை, நிறுத்தலளவை, நீட்டலளவை, தெறிப்பலளவை எனப் பல்வேறு அளவுகளை வைத்திருந்தனர். தமிழ் எழுத் துக்களுக்குக்கூட தமிழர் மாத்திரை வகுத்தவரன்றோ?

நிலங்களை அளக்கும் போதும், பால், தயிர் வழங்கும் போதும், நெல் வழங்கும்போதும் சரியான அளவைகளைக் காலத்திற்கேற்பப் பயன்படுத்தியமையைத் திருவோத்தூர்க் கல்வெட்டுகளிலும் காணலாம்.

## பொன்னும் விளக்கும்

முதல் பராந்தகன் காலத்தில் இரண்டு தலைமுறைக ளாக வைக்கப்படாமல் இருந்த விளக்கிற்காகஇளங்கிடாசன் என்பவன் இரண்டு தலைப்பொன், கோயில்வசம் விடு கிறான். ஒரு விளக்கிற்கு இரண்டு தலைப்பொன் அளவாக இருந்தமையைப் பார்க்கிறோம்.

## ஆடுகளும் விளக்கும்

செம்பியன் மாதேவியார் இரண்டு விளக்குகள் எரிப்பதற்காக இருநூறு ஆடுகள் வழங்குகிறார். ஆக ஒரு விளக்கெரிக்க 100 ஆடுகள் செம்பியன் மாதேவி காலத்தில் இவ்வூரில் வழங்கப்பட்டமையைப் பார்க்கிறோம். இருநூறு ஆடுகளைப் பெற்ற மன்றாடி, பஞ்சவாரக் காலோடொக்கும் நாழியால் நெய் அளந்து கோயிலுக்கு நாள்தோறும் வழங்கியுள்ளான்.

பதினாறு நாழி உரி ஆழாக்கு நெய் வழங்கப்பட்டுள்ளது. இங்கு நாழி என்பதைப் படியாகவும் உரியென்பதை அரைப்படியாகவும் கொள்ளலாம். இரண்டு உரி சேர்ந்தது ஒரு படி அல்லது ஒரு நாழி. நான்கு ஆழாக்கு சேர்ந்தது ஒரு உரி, ஆக எட்டு ஆழாக்குக் கூடியது ஒரு நாழியாகும். எனவே,

$16 \times 8 = 128 + 4 + 1 = 133$ (நூற்று முப்பத்து மூன்று) ஆழாக்கு நெய் அளிக்கப்படுகிறது. திங்கள் ஒன்றுக்கு 133 ஆழாக்கு நெய் என்பதால் தினமும் நான்கு ஆழாக்குக்கு மேல் நெய் அளந்துள்ளனர்.

## காணம் என்ற காசு

உத்தமசோழனின் மனைவியார் ஆரூரன் அம்பலத்தடிகள் ஒரு விளக்குக்குச் சமமாக 25 கழஞ்சு பொன் அளிக்கிறார்கள். எனவே அப்போது ஒரு விளக்கின் மதிப்பு 25 கழஞ்சாகிறது. முதல் இராசேந்திரன் காலக் கல்வெட்டொன்றில். 'கர்ணம்' என்ற காசு குறிக்கப்படுகிறது.

## பாதக்கோல்

முதலாம் இராசராசன் காலத்தில் நிலங்கள் அளக்கப்பட்டமையை நாமறிவோம். விக்கிரமசோழன் காலத்திலும் நிலங்கள் அளக்கப்பட்டமையை இவ்வூர்க் கல்வெட்டில் காண்கிறோம்.

விக்ரமசோழன் பாதத்தை அடிப்படையாகக் கொண்டு பதினாறு சாண் கோலால் நிலம் அளக்கப்பட்டுள்ளது. தஞ்சை பிரகதீஸ்வரர் கோயில் கல்வெட்டுகளின் மூலம் சோழர் கால அளவு முறைகள் தெள்ளிதின் விளங்கும். இவ்வூர்க் கல்வெட்டுகளும் துல்லியமான அளவுகளைக் குறிக்கின்றன.

ஒருவிளக்கு நிரந்தரமாக எரிக்க 500 குழி நிலத்திற்கான பொன்,கோயில் தானத்தாரிடம் வழங்கப்பட்டுள்ளது. வீரப் புலியன் தடி இரண்டினால் நந்தவனம் அமைக்க 520 குழி நிலம் விடப்பட்டு, நாள்தோறும் குறுணிப்பூ கோயிலுக்கு வழங்கியதை ஒரு கல்வெட்டு குறிப்பிடுகிறது.

அங்குள்ள குழி இரண்டாயிரம், குழி நாலாயிரம், குழி எட்டாயிரம் எனக் குறிக்கப்படுவது போல் மா என்ற அளவும் வேலியும்கூடச் சுட்டப்படுகின்றன.

## செல்வி ராசகேசரி

முதல்இராஜாதிராஜன் காலத்தில் விளக்கிற்குச் சமமாக முப்பத்திரண்டு பசுக்கள் தரப்பட்டன. செல்விராசகேசரி, என்ற முகத்தல் அளவை இவ்வூரில் பயன்படுத்தப்பட்டுள்ளது.

இராஜராஜன் காலம் முதற்கொண்டு இவ்அளவுமுறை நீண்ட காலம் பயன்படுத்தப்பட்டு வந்துள்ளது. முப்பத்தி ரண்டு பசுக்களைப்பெற்ற இடையன் தினமும் உழக்குநெய் செல்விராசகேசரி உழக்கில் அளந்ததை அறிகிறோம்.

இரண்டாம் இராஜராஜன் காலத்திலும் இந்தச் செல்வி இராசகேசரி முகத்தல் அளவே இருந்துள்ளது. இரண்டாம் இராசராசன் காலத்தில் முப்பது பசுக்களைப் பெற்றுக்கொண்டு மணவாளக்கோன் படி உழக்கு நெய் வழங்கச் சம்மதிக்கிறான்.

## நிலமும் அளவும்

இம்மன்னனுடைய மற்றொரு கல்வெட்டின் மூலம், விளத்தூர்க்கிழவன் செந்தாமரைக் கண்ணன் தொண்டைமானார் வார்ப்பித்துக் கொடுத்த இரண்டி விளக்கு தினமும் எரிவதற்காகக் கோவிலூர் நாட்டுச் செங்காட்டுச் சிற்றேரி அருகே நிலம் விடப்பட்டது. அந்நிலத்தின் அளவு வருமாறு,

| | |
|---|---|
| விழுந்த காலுக்குக் கிழக்கு மோடுக்குழி | 250 |
| இதன் வடக்கு வாணி குண்டில் குழி | 165 |
| இதன்வடக்கு கும்புபட்டிதடிஇரண்டினால்குழி | 647 |
| இதன் வடக்கு கேசவன் விளாகங்குழி | 440 |
| இதன் வடக்கு பொன்னன் குண்டில் குழி | 143 |
| இதன் வடக்கு ஆளுடையான் குழி | 140 |
| ,, ,, ,, | ......... |
| ஆகக் குழி | 2015 |

இவ்வளவு துல்லியமாகவும் நுட்பமாகவும் நம்முன்னோர் நிலங்களைப் பதிவு செய்தமையைப் பார்க்கிறோம். எனவே தான், நிலங்களைப் பதிவு செய்யும் முறை ஆங்கிலேயரால் கொண்டுவரப்பட்ட முறையன்று; நம் மூதாதையர் மேற்கொண்ட முறை என வரலாற்றறிஞர் குறிப்பிடு கின்றனர்.

## நெற்றிப் பட்டம்

மூன்றாம் குலோத்துங்கன் காலத்தில் (கி.பி. 1217இல்) காரணை விழுப்பரையன் இரண்டு பட்டம் இறைவனுக்கு வழங்குகிறான். ஒன்றின் விலை 50 பொன் ஆகிறது. குறுணி என்ற ஒரு மரக்கால் அளவும் இம்மன்னன் காலத்தில் இருந்துள்ளது. பூவைக் குறுணியில் அளந்துள்ளனர்.

## பொன்னும் மதிப்பும்

உத்தமசோழன் காலத்தில் ஒரு விளக்கின் மதிப்பு 25 கழஞ்சாக இருந்தது. பின் இராஜாதிராஜன் காலத்தில் 12½

கழஞ்சாக மாறுவதால் பொன்னின் மதிப்பு உயருவதைப் பார்க்கிறோம். அதாவது இன்றைய பொருளாதாரக் கண்ணோட்டத்தின்படி, விலைவாசி குறைந்தது என்றோ தங்கத்தின் மதிப்பு உயர்ந்தது என்றோ கூறலாம்.

## ஆரணதியாகி

பிற்காலப் பாண்டியர் காலத்தில் 'ஆரணதியாகி' என்ற முகத்தலளவைப் பயன்படுத்தப்பட்டுள்ளது. 32 பசுக்களையும் இரண்டு ரிஷபங்களையும் பெற்றுக் கொண்ட இடையன், ஆரணதியாகி முகத்தலளவையில் நானாழி பாலும் உழக்கு நெய்யும் வழங்குகிறான்.

## முரிவரை

வீரபாண்டியன் காலத்தில் 'முரிவரை' என்ற அளவு முறையும் இருந்துள்ளது. அவ்வாறே அரைவேலி நிலம் ஒரு விளக்கு எரிப்பதற்குத் தானமாக விடப்படுவதால் ஒரு விளக்கு அரைவேலிக்குச் சமமாகிறது.

## நாணய மதிப்புக் குறைவு

கோப்பெருஞ்சிங்கன் என்ற காடவராயன் காலத்தில் ஒரு விளக்கின் விலையாக 24 கழஞ்சு சுட்டப்படுவதால் பிற்காலச் சோழப் பேரரசின் வீழ்ச்சிக்குப்பின் நாணயத்தின் மதிப்பு குறைவதைக் காண்கிறோம் அதாவது விலைவாசி உயர்கிறது எனலாம். கோப்பெருஞ்சிங்கன் காலத்தில் இரண்டு விளக்கினுக்கு, இரண்டாயிரம் குழி நிலம் மதிப்பிடப்படுகிறது.

## விஜயநகர வேந்தரும் அளவும்

விஜயநகரப் பேரரசர் காலத்தில் மாவேலி என்னும் அளவுகள் சுட்டப்படுகின்றன, 200, 300 குழிகள் குறிச்சு

தமிழ் எண் எழுதுவதோடு ஆயிரத்தைக் குறிக்க எண் குறியுடன் ஓராயிரம் எழுதும் முறையினைப் பார்க்கிறோம். ஆயிரத்தை ஓராயிரம் எனக் குறிப்பிட்ட நுண்மாண் நுழைபுலத்தைப் பாராட்ட வேண்டும்.

## நெல் வட்டி

வீரபாண்டிய தேவன் காலத்தில் இறைவன் பூஜைக்கும் அமுது படிக்கும் விளக்கு வைக்கவும் வேண்டி நானூறு கலம் நெல் வட்டிக்கு ஸ்ரீபண்டாரம் விடுவதையும் வட்டியிலிருந்து அமுதுபடியும் பூஜையும் நடப்பதையும் ஒரு கல்வெட்டு சுட்டுகிறது.

## தள்ளுபடி

மதுராந்தக பொத்தப்பிச் சோழன் காலத்தில் ஜெயங் கொண்டசோழ மண்டலத்துச்சபை வரிவிலக்கு அளிக்கும் போது ஆறுகலம் நெல் தள்ளுபடி செய்கிறது.

## நிலங்களும் அளவும்

காழியூர் நாட்டு ஊரவர் மீட்டாண்ட நாச்சி என்பவருக்கு விஜய கண்ட கோபாலன் காலத்தில் விற்ற நிலத்தின் அளவு வருமாறு:

| | |
|---|---|
| எழுபதின் கல்வரிசைப் பற்றில் அரைமனைப் | |
| பெருஞ்செறுக் குழி | 619 |
| கீழைவாழைத் தோட்டங்குழி | 370 |
| புங்கன் குழி | 701 |
| ஏரிகீழ் ஏரிபட்ட குழி | 307 |
| மங்கலச் செறுக்குழி | 459 |
| அறுபதின் கல்வரிசைப் பற்றில்வரிச்சாமை குழி | 490 |
| குசவன் செறு குழி. | 380 |

| | |
|---|---|
| பிராங்குண்டில் குழி | 316 |
| மக (ல)வன் குழி | 711 |
| உழுதஞ்செறு குழி | 600 |
| மேற்குனமு குழி | 250 |
| முடுவன் குழி | 110 |
| தழிகல்லிண குழி | 150 |
| குண்டில் குழி | 312 |
| கண்ணல் குழி | 57 |
| இதன் மேற்படி குண்டின் குழி | 55 |
| மதுரம்படி குண்டில் குழி | 13 |
| ஆகக் குழி | 6000 |

இப்படி ஆறாயிரம் குழி நிலம் திருவோத்தூர் உடையார்க்கு, அமுது படிக்கும் பூசைக்கும் விடப்பட்டமை கல்வெட்டில் பொறிக்கப்பட்டுள்ளன.

## சம்புவராயர்

முதல் இராஜநாராயண சம்புவராயன் காலத்தில் அத்திப்பற்று நாட்டவர் தம்பிரானார் திருப்பாட்டு ஓதும் அடியார்களுக்குக் காணி மடப் புறமாக நிலம் விட்ட பொழுது, தேவபாகம் விஷ்ணு பாகம் நீக்கித் தானம் செய்துள்ளனர். திருப்பாட்டு ஓதும் அடியார்களுக்கு, நிலம் விடப்பட்ட ஊரின் பெயரும் திருஞான சம்பந்த நல்லூராக மாற்றப்படுகிறது.

## காதக்கல்

பண்டைத் தமிழர், ஓரிடத்திலிருந்து வேறோர் இடத்திற்குள்ள தூரத்தைக் காதக்கற்களில் பொறித்து வைத்தனர். நெடுஞ்சாலைகளில் அவை வைக்கப்பட்டிருந்தன.

கி. பி. 14 ஆம் நூற்றாண்டைச் சேர்ந்த இரு காதக் கற்கள் தருமபுரி அருகே கண்டுபிடிக்கப்பட்டுள்ளன. அதியமான் கோட்டையிலிருந்து சேயாற்றிற்கருகில் உள்ள 'நாவல்' வரை 30 காதமிருந்ததாக இவற்றில் அறிகிறோம்.

தருமபுரி அருகில் குள்ளனூரில் 29 ஆவது காதக்கல்லும் மாட்லாம்பட்டுக்கருகில் உள்ள செங்குசெட்டிப்பட்டியில் 27 ஆவது காதக் கல்லும் உள்ளன. இவ்விரு காதக் கற்களின் மூலம் ஒரு காதம் என்பது 4½ கல் அல்லது மைல் என்ற அளவு தெரிய வருகிறது.

படித்தவர் கல்லைப் பார்த்து அதில் உள்ள தமிழ் எண் மூலம் அறிந்து கொள்ளலாம். படிக்காதவர் பத்தைக் காட்டும் பெரிய குழிகள், ஒன்றைக் காட்டும் சிறிய குழிகள்மூலம் அறிந்து கொள்ளலாம். மேற்கண்ட தொலை அளவு கல் உள்ள சாலை அதியமான் பெருவழி என்று அழைக்கப் பட்டுள்ளது.

விக்கிரம சோழனுடைய திருவோத்தூர்க் கல்வெட்டு, சேயாற்றுக்கு வடக்கில் வேறொரு பெருவழி இருந்ததைக் குறிப்பிடுகிறது. சோழர் காலத்தில் வீட்டு மனையின் அளவு 250 குழி என்று அறிகிறோம்.



# திருவிளக்குகள்

திருவோத்தூர்க் கல்வெட்டுகளில், விளக்கு வைக்கும் கொடையே மிகுதியாக உள்ளன. விளக்கு வைக்க ஆடுகள் விடுவது; பசுக்கள் விடுவது; பசுக்களுடன் ரிஷபம் சேர்த்து விடுவது; என்பவற்றில் ஏதாவதொன்றைப் பார்க்கிறோம்.

விளக்கிற்காக வேண்டி: காசு (பணம்) மூலதனமாக வைப்பதை அல்லது விளக்கையே கொண்டுவந்து வைப்பதைக் கல்வெட்டுகள் குறிப்பிடுகின்றன. முற்காலச் சோழர்கள், நெய்க்காக ஆடுகளையும், பசுக்களையும் மன்றாடிகளிடம் ஒப்படைத்துள்ளனர்.

## மன்றாடிகள்

முதல் பராந்தகன் காலத்தில், இரண்டு தலைமுறையாய் வைக்கப்படாமல் இருந்த விளக்கு மீண்டும் வைக்க ஏற்பாடாகிறது. மன்றாடிகள் சபை (பெரும்படையர்குடி) யின் கோரிக்கையை இக்கல்வெட்டில் பார்க்கிறோம்.

## கோதண்ட மன்றாடி

கன்னரதேவன் காலத்தில்; மாம்பாக்கத்தைச் சேர்ந்த கோதண்ட மன்றாடிமூலம் கோயில்விளக்கிற்கு நெய்வழங்க ஏற்பாடு செய்யப்படுகிறது.

## மாமியும் மருமகளும்

செம்பியன் மாதேவி இரண்டு விளக்கெரிக்க இருநூறு ஆடுகள் வழங்க, ஆருரன் அம்பலத்தடிகளாகிய உத்தம சோழன் தேவி, விளக்கிற்காக வேண்டி 25 கழஞ்சு பொன் தானம் அளிக்கிறார்.

## கார்த்திகை விளக்கு

முதல் இராசேந்திரனின் சிதைவுற்ற கல்வெட்டின் வாயிலாக, 'மாணிக்கவாணியன் அம்பலத்தாடி' என்பவர் கார்த்திகை விளக்கிட ஐந்தாடுகளை வழங்கியுள்ளார். ஒவ்வொரு மாதமும் கிருத்திகையில் விளக்கேற்ற வேண்டி ஐந்து ஆடுகள் வழங்கப்பட்டுள்ளன.

## மூன்றாம் இராசேந்திரன்

மூன்றாம் இராசேந்திரன் காலத்தில், ஒரு விளக்கு வைக்க தொண்ணூறு ஆடுகள் விடப்படுகின்றன. உத்தம சோழன் காலத்தைவிட மூன்றாம் இராசேந்திரன் காலத்தில் ஆடுகளின் மதிப்பு உயர்ந்துள்ளமை தெரிகிறது.

## மூவர் தானம்

வீரராசேந்திரன் காலத்தில் ஒரு விளக்கிற்கு முப்பது பசுக்கள் விடப்படுகின்றன, தனியொரு நபர் விளக்கு வைப்பது மட்டுமின்றி இருவர், மூவர்சேர்ந்து வைப்பதையும் ஒரு கல்வெட்டில் பார்க்கிறோம். அனுக்காவூர்க் கிழவனும் களத்தூர்க் கிழவனும் சேர்ந்து ஒரு விளக்கு வைத்துள்ளனர்.

ஒருவன் விளக்கு வைக்க, மற்றொருவன் அது தொடர்ந்து நிலைக்க நிலம் விட்ட கல்வெட்டும் இவ்வூரில் உள்ளது.

## பல்லவராயன்

முதல் குலோத்துங்கன் காலத்தில் செய்யூர் முரி வந்த பல்லவராயன் வைத்த விளக்கினுக்குப் பாராசூர் நாட்டு, இருங்கலை அரைசூருடையான் ஆயிரம் குழி நிலம் விட்டுள்ளான்.

## விளத்தூர்க் கிழவன்

இரண்டாம் இராசராசன் பதினாறாம் ஆட்சியாண்டில், 'விளத்தூர்க்கிழவன் செந்தாமரைக் கண்ணன் தொண்டைமானார் வார்ப்பித்துக் கொடுத்த இரண்டு நிலை குத்து விளக்கு—பித்தளை என்றறிகிறோம். மேற்கண்ட விளக்கு தொடர்ந்து எரிய 2015 குழி நிலம் விடப்படுகிறது.

இம்மன்னனின் காலத்திலேயே கிளிய பல்லவராயன் அம்மையப்பனாகிய அதியமானும் விளக்கு வைக்கிறான்.

## மூன்றுநிலைக் குத்துவிளக்கு

இம்மன்னனின் மற்றொரு கல்வெட்டின்படி, உத்திர மேரூர் அருள்மொழி தேவப் பெருந்தெருவில் உள்ள வியாபாரி கரும்பூர் வழக்கன் திருவேகம்பமுடையான் திரிபுலிவனமுடையான், மூன்று நிலைக் குத்துவிளக்கு ஒன்று வைக்கிறான். இதன் எடை நூற்று ஐம்பது பலமாகும்.

## வாட்குடை

குளமுக்கில் எறநம்பி செட்டி, என்பவர் ஒரு விளக்கு வைக்க வாட்குடை (தற்போது வாக்கடை என அழைக்கப்படுகிறது) வடகழனியில் இருநூற்று ஐம்பது குழி நிலம் விட்டுள்ளான்.

## மும்மடிராயன்

செங்கேணி விராண்டான் மகன், 'அத்தியாண்டான், ஒரு விளக்கு வைக்கவேண்டி முப்பத்திரண்டு பசுக்களை

விடுவதுபோல் மதுராந்தக சதுர்வேதி மங்கலத்து அருள் மொழித் தேவனான பள்ளிக்கட்டு மும்மலராயனும் முப்பத் திரண்டு பசுக்களை வழங்கியுள்ளான்.

## திருவீரட்டானமுடையான்

திருமுனைப்பாடி நாட்டில், 'பயரி கழத்தரையன் அழிக்கா கோவல அரச மகன் திருவீரட்டான முடையான் ஒரு விளக்கு வைக்கப் பன்னிரு கழஞ்சரைப் பொன் அளித் துள்ளான், சோழர் காலத்தில் பஞ்சவாரக்காலோடொக்கும் நாழி அளவும். செல்வி ராசகேசரி யோடொக்கும் நாழி அளவும் திருவோத்தூரில் இருந்தன என்பதை முன்னமே கண்டோம்.

## சுந்தர பாண்டியனும் விளக்குகளும்

மாறவர்மன் சுந்தரபாண்டியன் காலத்தில் தான், இவ்வூர்க் கோயில் இறைவன்முன்பும், இலமுலை நாச்சியார் முன்பும் விளக்குகள் வைக்கப்படுகின்றன, 'மாறவர்மன் சுந்தரபாண்டியன் (கி.பி. 1304-1322) காலத்திற்கு முன், இவ்வூரில் அம்மன் சன்னதி தனியாக இல்லை எனலாம்.

சுந்தரபாண்டியன் பன்னிரண்டாம் ஆட்சியாண்டில் கி.பி.1316இல் இவ்வூர்க் கோயிலுக்குமிகுதியான விளக்குகள் வைக்கக் கீழ்க்கண்ட ஊர்களில் நிலங்கள் விடப்படு கின்றன.

அனுக்காவூரில் ஒரு வேலிக்கு, இரண்டு விளக்கு, விழா நல்லூரில் அரை வேலிக்கு ஒரு விளக்கு, செங்காடு என்ற ஊரில் நிலம் வேலி ஒன்றுக்கு இரண்டு விளக்கு; இருங்கலை என்ற ஊரில் நிலம் வேலி ஒன்றுக்கு, விளக்கு இரண்டு; நாவல் என்ற கிராமத்தில் நிலம் வேலி ஒன்றுக்கு. விளக்கு இரண்டு, வாட்குடை என்ற ஊரில் நிலம் ½ வேலிக்கு, விளக்கு ஒன்று எனப் பார்க்கிறோம்,

மேலும், தவசி பெரும்பாக்க நிலம் ½ வேலிக்கு, விளக்கு ஒன்று? தொழுப்பேடு நிலம் ஒன்றுக்கு, விளக்கு இரண்டு; வள்ளை நிலம் ஒன்றுக்கு. விளக்கு இரண்டு; பெரும்பாலை நிலம் ஒன்றுக்கு, விளக்கு இரண்டு! வெண்குன்றம் நிலம் ஒன்றுக்கு, விளக்கு இரண்டு, குடநகர் நிலம் அரை வேலிக்கு விளக்கு ஒன்று: புதுப்பாக்கம் நிலம் ஒன்றுக்கு, விளக்கு இரண்டு: வேலியனூர் நிலம் ஒன்றுக்கு, விளக்கு இரண்டு காழியூர் நிலம் அரை வேலிக்கு, விளக்கு ஒன்று; ஆளப் பிறந்த விளாகம் ஒன்றுக்கு, விளக்கு இரண்டு, மட்டை நிலம் அரைவேலிக்கு, விளக்கு ஒன்று, ஆக நிலம் 14 வேலிக்கு 28 விளக்குகள் வைக்கப்பட்டுள்ளன.

இளமுலை நாச்சியார் கோயில் முன்பு இடும் விளக்கு எட்டுக்குப் பாராசூர் தச்சந்தாங்கலுடன் கூடிய நிலம் 4 வேலியும் ஆக 18 வேலி நிலத்தினால் 36 விளக்குகள் வைத்தது போக, இவ்வாண்டு ஆவணி மாதம் முதல் (அதாவது கி.பி. 1316இல்) மேலும் 40 விளக்குகள் வைக்க ஏற்பாடாகிறது.

மேற்கண்ட நாற்பது, விளக்குகளுக்குத் திருநாமத்துக் காணியான வேதவினோத நல்லூரும் சீராயம்பட்டும் நாற் பாலெல்லைக்கு உட்பட்ட நன்செய் புன்செய் கடமை ஆயம் உள்ளிட்ட பல நெல்லாயங்களும் பொன் வரி, காசு கடமை உள்ளிட்ட பல காசாயங்களும், தறி இறை, தட்டார் பாட்டம், ஊர்க்கணக்கர் காசு, பொதுமக்கள் பேர்க்கடமை, செட்டிகள் வணிகப் பேர்க்கடமை செக்கிறை, மாவடை, குளவடை, நாட்டுவரி, நாட்டுவினி யோகம் மற்றும் இவ்வூர்களை நோக்கிவரும் எப்பேர்ப்பட்ட உபாதைகளும் வரிகளும் உட்பட முதலிட இறையிலியாக வழங்கப்பட்டது. தானம் செய்த சம்புவராயன் இவ்வூர் ஒட்டிய பகுதியில் இருந்த அரசியல் அதிகாரி எனலாம். தச்சந்தாங்கலும் சீராயம்பட்டும் தாங்களேஉழவும் வேண்டு வோர்க்கு அளித்து சந்திராதித்தவரை அனுபவித்துக்

கொண்டு நாற்பது விளக்கு எரிக்கக் கடவார்களாக என்று கல்வெட்டுக் குறிப்பிடுகிறது.

## நிலமும் விளக்கும்

மாறவர்மன் சுந்தரபாண்டியன் காலத்திற்குமுன் (கி.பி, 1316க்கு முன்) வைக்கப்பட்ட 36 விளக்குகளுடன் மாறவர் மன் சுந்தரபாண்டியன் வைத்த 40 விளக்குகளும் சேர்ந்து 76 விளக்குகள் வைக்கப்பட்ட பெரிய கொடையை இக் கல்வெட்டில் பார்க்கிறோம். ஒரு விளக்கிற்கு ½ வேலி நிலம் சமம் என்பதைக் கல்வெட்டின் மூலம் அறிகிறோம். ஒரு காலத்தில் வைக்கப்பட்ட நிலத்திற்குப் பிற்காலத்தில் நெய் வேண்டித் தானம் புரிந்தமையையும் இங்குள்ள கல்வெட்டு களில் காண்கிறோம்.

## வீரப்பெருமாள்

விஜயகண்டகோபாலன் காலத்தில், செங்கேணி வீரப் பெருமாள் கண்ட கோபாலன் குலோத்துங்க சோழச் சம்புவ சாயன் வைத்த விளக்கிற்கு 2037 குழி நிலம் வரி நீக்கி விடு வதைப் பார்க்கிறோம். அவ்வாறே மூன்றாம் குலோத் துங்கனின் பதினேழாம் ஆட்சியாண்டில் வைக்கப்பட்ட விளக்கிற்காகக் கோப்பெருஞ்சிங்கன் காலத்தில் நிலம் விடுவதையும் பார்க்கிறோம்.

## ஏகாம்பரபட்டர்

காஞ்சிக்குறி திருவேகம்ப முடையான் ஏகாம்பரபட்டர், முப்பத்திரண்டு பசுக்களுக்குச் சமமாக 24 கழஞ்சுப் பொன்னினைத் திருவுண்ணாழிகை சபையிடம் கொடுத்து விளக்க வைக்க ஏற்பாடு செய்துள்ளார்.

## கோனேரி

கி. பி. 1542 இல் தூசியைச் சேர்ந்த செல்வகோன் மகன், கோனேரி என்பவன், 'அய்யர்வேகப்பர் அய்யர்', வைத்த விளக்கினுக்கு நிலம் விட்டுள்ளான்.

**ஈஸ்வர நாயகன்**

கி.பி. 1549இல் தட்டி நாயகன் என்பவன், ஈஸ்வர நாயகன் வழங்கிய விளக்குத் தொடர்ந்து எரிய, கிளியாத் தூரில் நிலம்விடுகிறான்.

கல்வெட்டுகளில் பெரும்பாலும் விளக்கு வைக்கும் தானமே முக்கியமாகப் பார்க்கிறோம். இன்றும் கூடப் பலர் குழல் குளக்குகளைக் கோயில்களில் பொருத்துவதைக் காணலாம். ஆறகழூரில் உள்ள இரண்டாம் இராஜராஜன் கல்வெட்டு ஒன்றில் திருக்காமீஸ்வரமுடைய நாயனார். பூசைக்கும் பிறவற்றிற்கும் தொண்டைமான் தங்கை, நாச்சி, உபயம் செய்துள்ளார். திருவோத்தூர்க் கல்வெட்டில் வரும் தொண்டைமானார் என்ற பெயர் கொண்ட விளத்தூர்கிழவன், தொண்டைமானாக இருக்கலாம். இவர் விளக்கு வைத்துள்ளார்.

கிருஷ்ணகிரி சோமீஸ்வரர் கோவிலில் கங்கைகொண்ட சோழ பல்லவ ஆதித்தன் என்று கல்வெட்டுடன் உருவம் பொறிக்கப்பட்ட உதிரிச் சிற்பத்தில் விளக்குக் காட்டப் பட்டுள்ளது. முதல் இராசேந்திரன் காலத்தில் விளக்கு வைக்கும் திருப்பணியில் இவன் ஈடுபட்டுள்ளான். மேற்படி உதிரிச் சிற்பம் இந்நூலாசிரியரால் கண்டுபிடிக்கப்பட்ட தாகும்.

இவ்வாறு, திருவோத்தூர் உடையார்க்குச் சோழர் காலம் தொடங்கிப் பலரும் விளக்குகள் வைத்தமையைப் பார்க்கிறோம்.

இன்றுள்ள செல்வந்தர்கள் கோயிலில் பல மின் விளக்கு களை வைப்பார்களேயானால் ஒவ்வொரு பக்தனும் சிறப்பாக வழிபடமுடியும்.

# கோயிலும் ஊர்ச் சபைகளும்

திருவோத்தூர்க் கோயிலில் உள்ள கல்வெட்டுகளின் மூலம், சோழர் காலம் தொடங்கிப் பல ஊர்ச் சபைகள் இருந்தமையை அறிகிறோம். இச் சபைகள் செயற்கரிய செயல்கள் செய்துள்ளன.

முதல் பராந்தகன் காலத்தில் திருவோத்தூரில் பல்லாண்டுகளாக விளக்கு வைக்கப்படாமல் இருந்த நிலையில் பெரும் படையர், குடிசபை (மன்றாடிகள் சபை) 'இளங்கிடாசனைத் திருமேற்றளிப்பள்ளிக்கட்டில் பிடாரனை' விளக்கு வைக்க உதவுமாறு வேண்ட, 'இரண்டுதலைப் பொன்', கோயிலிடம் இவன் தருகிறான்.

## திருவுண்ணாழிகைச் சபை

உத்தம சோழனின் மனைவி ஆருரன் அம்பலத்தடிகள், தந்த காசை வைத்துக்கொண்டு திருவுண்ணாழிகைச் சபை, விளக்கு வைக்கும் திருப்பணியில் ஈடுபடுகிறது.

இராசராசன் காலத்தில் பூஞ்சோலை ஏற்படுத்த நிலம் விற்ற'நெடுமாங்கிழான் பரமடி கிரமவித்தன்,திருவோத்தூர் ஆளுங்கணத்தாருள் (கோயில் சபை) ஒருவன் என்பதைக் குறிப்பிடலாம்.

தஞ்சாவூர்க் கூற்றத்துத் தஞ்சாவூர், குருக்காடிக்கிழான் கண்டன் பரகேசரி, மா, நிலம் வாங்கி, அர்ச்சனாபோக மாகக் கோயிலுக்கு விடுகிறான். இதைச் சபை ஏற்று இறை யாழிச்சிக் கொடுக்கிறது.

## புதுப்பாக்கம்

இராசேந்திரன் காலத்தில், புதுப்பாக்கத்து ஊர்ச் சபை குறிக்கப்படுகிறது. விக்கிரம சோழனின் ஐந்தாம் ஆட்சி யாண்டில், 'வைசாலி நாட்டு ஊர்ச் சபையையும்' அதில் இருந்த உறுப்பினர்களையும் பார்க்கிறோம்.

## குடநகர்

விக்கிரமசோழனின் ஆறாம் ஆட்சியாண்டில் (கி.பி. 1124 இல்) திருவுண்ணாழிகைச்சபை, பொன் கொண்டு பொலியூட்டுப் பெற்றுள்ளது. மற்றொரு கல்வெட்டில் 'குடநகர்' ஊர்ச்சபையையும் அதில் இருந்த உறுப்பினர் களையும் அவர்கள் வரி விலக்கு அளிக்கும் அதிகாரம் பெற் றிருந்தமையையும் அறிகிறோம்.

1. குடநகர்ப் பெருந்துறை உடையான் எழுவன்.
2. எழுவன் உலகுடையான்.
3. பிள்ளை நம்பி என்னும் பெருந்துறை உடையான்.
4. எழுவன் கிரவி எனும் எழுவன்.
5. உலகுடையான் வாழவந்தான்.

மேற்கண்ட உறுப்பினர்களை உடைய குடநகர்ச்சபை ஊரும் போகமும் அழிந்து அந்தர்யப்பட்டு அவ்வூர் இறை இறுகைக்கு முதல் இல்லாமையால் பொது நிலத்தை விற்க முடிவு செய்கின்றது. 'ஆதித்தன் உய்யவந்தான்' என்பவன்.

இருபத்தைந்து காசுகள் கொடுத்து நிலம் வாங்கித் திருவோத்தூரில் வாழும் தவசிக்காக மடப்புறமாக விடுகிறான்.

உடையாருக்கு நிலம் வழங்க, சபை, வரி நீக்கி இறையிலியாக வழங்குகிறது. குடநகர்ச் சபையார், பெருந்துறை உடையார் என வழங்கப்பட்டனர்.

## அரியாவூர்ச் சபை

விக்கிரம சோழனின் ஏழாம் ஆட்சியாண்டில், காயிரும் பெருநாட்டு அரியாவூர் மன்றுள் வணிகர்கள் சபையைப் பார்க்கிறோம். சபையில்,

1. ஆனிகிழவன் ஏறன்பிச்சன்.
2. அவனி வீமன்.
3. ஏறன் நிமித்தன்.
4. தியாம்பன் குராவன்.
5. கருவூர் ஆராவமுதன்.
6. நிமித்தன் காக்கும் நாயகன்.
7. ஆதித்தன்.

ஆகியோர் உறுப்பினர்களாக இருந்தனர்; இவ்வேழு உறுப்பினர்கள் கொண்ட சபை நூற்று முப்பது அன்றாடு நற்காசு பெற்றுக் கொண்டு, சபைக்குச் சொந்தமான நிலத்தை விற்றுக்கொடுக்கின்றது, நிலத்தை வாங்கியவன், 'திருவோத்தூருடையான்' என்பவனாவான். இவன் செந்நெல் அமுது செய்விக்க வேண்டி, தானமாகக் கோயிலுக்கு வழங்க, சபை, வரி நீக்கி இறையிலியாக நிலத்தை வழங்குகிறது.

விக்கிரம சோழனின் எட்டாம் ஆட்சியாண்டிலும் இதே அரியாவூர்ச்சபை குறிப்பிடப்படுகிறது. ஆயின், ஏழாம் ஆட்சியாண்டில் குறிப்பிடப்பட்ட உறுப்பினர்களில் சிலர் குறிப்பிடப்படவில்லை; புதிதாகச் சிலர் குறிப்பிடப்பட்டுள்ளனர்.

'நிமித்தன் ராஜசிங்கன்', புதிதாகக் குறிக்கப்பட்டுள்ளான். அவனிவீமன், கருவூர் ஆராவமுதன், ஆதித்தன் ஆகியோர் குறிப்பிடப்படவில்லை. பதவியிலிருந்து ஓய்வு பெற்றார்கள் போலும்.

ஊர் இறைப்பட்டமையாலும் அடுத்த வாண்டை கோயில் செலவைத் தவிர்க்காமல் இருக்க வேண்டியும் பொது நிலத்தைச் சபை விற்க முடிவு செய்கிறது. 'தேவன் விடையின் மேல்வருவான்', இருபது அன்றாடு நற்காசுக்கு நிலத்தை வாங்கித் திருவீதிப் பணி செய்யும் திருவீதி ஆண்டார்களுக்கு அமுது செய்கைக்காக விட்டுள்ளான். அரியாலூர்ச் சபை, வரி நீக்கி மடப்புறமாக மேற்படி நிலத்தை விட்டுள்ளது.

## நீதி விசாரணை

இரண்டாம் குலோத்துங்கன் காலத்தில் கி.பி. 1139இல் மிருக வேட்டையின்போது எதிர்பாராத விதமாக 'செல்வ முத்தரையன்' என்பவன் புலியினைக் கொன்றுவிட, பன்னாட்டார்கூடித் தண்டமாகப் பதினாறு பசுக்களை இறைவனுக்கு வழங்குமாறு செல்வமுத்தரையனுக்கு ஆணையிடுகின்றனர்.

பன்னாட்டார் சபை என்பது பல ஊர்ச் சபைகளும் சேர்ந்த வளநாட்டுச் சபை என்று குறிப்பிடுவதைவிட, அது சித்திர மேழி பெரிய நாட்டார் என்பது போல் சாதிச்சபையாகவும் இருந்திருக்கக்கூடும் எனலாம். வன்னியர் சபையாக இருந்திருக்க வேண்டும்.

இரண்டாம் இராசராசன் காலத்தில் கோயில் திருவுண்ணாழிகைச் சபை மேற்கொண்ட பணிகளை மற்றொரு கல்வெட்டுக் கூறுகிறது,

## அமுதவல்லபன் திருமண்டபம்

மாறவர்மன் சுந்தரபாண்டியனுடைய பன்னிரண்டாம் ஆட்சியாண்டில் திருவோத்தூர்க் கோயில் அமுதவல்லபன் திருமண்டபத்தில், 'திருவாய்பாடி நாட்டவர்' நிறைவற நிறைந்து குறைவறக் கூடியிருந்து இறைவனுக்கு உபயம் செய்தனர், தத்தம் தகுதிக்கேற்பத் தானம் வழங்க முடிவு செய்கின்றனர்.

1. திறத்துக்கொரு தொறு கழிக்கிடாரியும்
2. ஆட்டுத்திறத்துக்கொரு வெல் பறிக்குட்டியும்
3. எருமைபடைத்தவன் ஒருமுறை மறுத்த கன்றும்

வழங்க வேண்டும். வழங்காதவரிடம் மண்கலம் தகர்த்து, வெண்கலம் பறித்துக் கொள்ளக் கடவதாகவும் முடிவு செய்கின்றனர். தங்கள் முடிவைக் கல்லிலும் செம்பிலும் வெட்டிக் கொள்ளவும் முடிவு செய்து கீழ்க்கண்டவர்கள் கையெழுத்திடுகின்றனர்.

1. சமையக் கணக்கன்
2. நம்பீகோன்
3. விழுப்பத்தரையன்
4. வன்னிய நாயக வேளான்
5. பூபாலராயன்
6. வீரராகவவேளான்
7. பொன்னம்பல வரையன்
8. உலகளந்த வேளான்
9. அமர கோன்
10. படல கோன்
11. சேரி கோன்
12. சமய நாராயணக் கோன்
13. தென்னகோன்
14. அமுதவல்லபன்

திருவாய்பாடி நாட்டுச் சபையில் 14 உறுப்பினர்கள் இருந்துள்ளனர். கோன் என்று முடியும் பெயர்கள் மன்றாடிகள் எனலாம். எனினும் வன்னியர் மற்றும் வேளாளர் களும் திருவாய்பாடிச் சபையில் இருப்பதால் ஊர்ச்சபையே இதுவெனலாம்,

## அத்திப் பற்று

சடையவர்மன் வீரபாண்டிய தேவனின் நான்காம் ஆட்சியாண்டில் கி. பி. 1301இல் இறைவன் பூஜைக்கும், அமுதுபடிக்கும் மடத்தில் உள்ள தவசிகள் உண்பதற்காகவும் பாராசூர் நாட்டில் நிலங்கள் இறையிலியாக அத்திப்பற்று அழிவடைத்தாங்கி நாட்டவரால் விடப்படுகிறது. சபையில் மூன்று உறுப்பினர்களின் பெயர்கள் உள்ளன. ஒருவர்பெயர் அழிந்துள்ளது. எஞ்சிய இருவரில் அகம்படி வேளான் ஒருவன். மற்றொருவன் பள்ளிக்கட வேளான்.

## திருவோத்தூருக்குரிய சபை

திருவோத்தூரைப் பொறுத்தமட்டில் திருவுண்ணாழிகைச் சபையைப் பார்க்கிறோம். திருவோத்தூர்ச் சபையே விக்கிரமசோழன் காலந்தொடங்கித் திருவோத்தூருக்கும் உரியது. குடநகர், திருவோத்தூருக்கருகில் உள்ள வணிகர், வேளார் வாழ்ந்த ஊராகும். இன்று வழக்கில் கொடநகர் என்றுள்ளது.

## பல்வேறு சபைகள்

திருவோத்தூருக்கு அருகில் அனுக்காவூர்ச் சபை, அனுப்புத்தூர் சபை, காழியூர்சபை இருந்துள்ளன. அரியாவூர் சபை, செய்யாற்றை வென்றான் சதுர்வேதி மங்கல (சபை) கலவையான இராசநாராயணச் சதுர்வேதி மங்கலம் ஆகியவை குறிக்கப்படுவதுபோல் விக்கிரம சோழன்

காலத்திலிருந்து திருவோத்தூரில் அடங்கிய தனி ஊர்ச்சபை அல்லது சதுர்வேதிமங்கலம் குறிக்கப்படவில்லை. எனினும் பன்னாட்டார் சபை குறிக்கப்படுகிறது.

இரட்டபாடி கொண்ட சோழவளநாட்டு நாட்டோமும் என்று குடுமியான் மலையில் வளநாட்டுச் சபை குறிக்கப்படுகிறது.

திருவோத்தூர்க் கோயில்கள் கல்வெட்டுகளின் மூலம் வேளாளருக்குரிய ஊர்ச்சபையையும், வணிகர்களுக்குரிய நகரமும் கோயில் குருக்களுக்குரிய திருவுண்ணாழிகையையும் பல ஊர்கள் சேர்ந்த பன்னாட்டார் சபையையும் (வன்னியர் சபை), இடையர்களுக்குரிய மன்றாடிகள் சபையையும் நாட்டவர் சபையையும் பலநாட்டவர் சேர்ந்த மண்டலத்து சபையையும் பார்க்கிறோம்,

## காழியூர்ச் சபை

காழியூர் நாட்டவர் சபையும், ஜெயங்கொண்ட சோழ மண்டலத்துச் சபையும் குறிப்பிடத்தக்கவையாகும். மதுராந்தகப் பொத்தப்பிச் சோழன் ஆணையைப் பெற்றுக் கொண்ட ஜெயங்கொண்ட சோழ மண்டலத்துச் சபை பல திறத்து மக்களுக்கும் வரியில், வேலி ஒன்றுக்கு ஆறுகலம் நெல் தள்ளிவிடுவதைக் குறிப்பிடுகிறது.

பல சபைகளும் கோயிலுக்குத் தானம் புரியும் நிலங்களுக்கு வரிவிலக்கு அளிப்பதுமுதல், பூஜை ஒழுங்காக நடைபெறப் பொது நிலத்தை விற்பது வரை பல செயல்கள் செய்தமையைப் பார்க்கிறோம்.

## தேவரடியாரும் சபையும்

நாட்டிய மகளிர், திருவிதி பணி செய்யும் ஆண்டார்கள், வேதம் ஓதும் விற்பன்னர்கள், தேவராம் ஓதும் இசை வல்லுநர்கள் ஆகியோருக்கு உணவுக்காக நிலங்கள் வழங்கப்பட்டுள்ளன.

## ஊரும் பேரும்

சில ஊர்களின் பெயர்களையே சபைகள் மாற்றி உள்ளன. சான்றாக அத்தி, குதிரைச்சேவகன் தாங்கல் ஆகியவை முறையே கேரளாந்தக நல்லூர், இராசநாராயண சதுர்வேதி மங்கலமான திருஞான சம்பந்த நல்லூர் என மாற்றப்பட்டுள்ளன. வரி வசூலிக்கும்போது கடுமையாகச் சபைகள் நடந்து கொண்டாலும் இயற்கை உபாதைகளின் போது கருணையுடன் நடந்து கொண்டமையை இங்கே குறிப்பிட வேண்டும்.

## சதுர்வேதி மங்கலம்

வீரபாண்டியன் இருபத்தியொன்றாம் ஆட்சியாண்டில் குலசேகர சம்புவராயன் ஓலையின்படி அனுக்காலூர் பிரிந்த செய்யாற்றை வென்றான் சதுர் வேதி மங்கலம் தனி ஊராகச் செய்யப்பட்டுள்ளது. திருவோத்தூரையொட்டி யுள்ள ஊர்ச் சபைகள் எடுத்த பல்வேறு முடிவுகளும் திருவோத்தூர்க் கோயிலிலே கல்வெட்டாக வெட்டுவிக்கப் பட்டுள்ளன. மேலும் செப்புப் பட்டயங்களாகவும் தானம் கொடுத்த செய்திகள் வெளியிடப்பட்டன என்றறிகிறோம்.

இறைவனுக்குத் தரப்படும் தானத்திற்கு வரி நீக்கிவிடும் செயலையும் ஊர்ச் சபைகள் மேற்கொண்டிருந்தன.

விஜயநகர அரசர் காலம் தொடங்கி ஊர்ச் சபைகள் பற்றிய செய்திகள் அரிதாகவே உள்ளன.

# கோயில் தானத்தில் கோதையர் பங்கு

'இந்தியாவில் பெண்களை ஆண்கள் அடக்கி அடிமையாகவே நடத்தி வந்தனர். மேலை நாட்டவர் தொடர்பால் தான் பெண்களுக்கு இந்தியாவில் உரிமை கிடைத்தது' என்று சிலர் குறிப்பிடுகின்றனர். முறையாக ஆய்வு செய்தால் இக்கூற்றின் பொய்ம்மை வெளிப்படும்.

## மங்கையர்கள்

சங்க இலக்கியங்களின் மூலம், தமிழ்நாட்டில் ஆண்களைப் போல் எல்லாத் துறையிலும் பெண்கள் சிறந்து விளங்கினர் என்பதை அறிகிறோம். பெண்களைச் சமூகம் பெரிதும் போற்றியது.

பக்தி இலக்கிய மறுமலர்ச்சிக் காலத்தில் காரைக்கால் அம்மையார், திலகவதியார், மங்கையர்க்கரசி போன்றோர் வாழ்வாங்கு வாழ்ந்து சிறப்பெய்தினர். சோழர் காலத்தில் செம்பியன் மாதேவி, குந்தவைப் பிராட்டியார் போன்ற பெண்களின் சமுதாயத் தொண்டினைக் காண்கிறோம். இலக்கியம், மட்டுமன்றிக் கல்வெட்டுகளும் பெண்களின் சமுதாயத் தொண்டினைக் குறிப்பிட்டுள்ளன. இலக்கியம் போன்ற கல்வெட்டுகளும் பெண்களின் சமூகப் பணிகளை உணர்த்துகின்றன. திருவோத்தூர்க் கல்வெட்டுகளின் துணைகொண்டு அக்கால மகளிர் புரிந்த தானங்களை இங்கே காண்போம்,

## செம்பியன் மாதேவி

உத்தம சோழனின் பதினான்காம் ஆட்சியாண்டில் உத்தமசோழ மாராயன் வேண்டுகோளுக்கிணங்க இரண்டு விளக்கெரிக்க 200 ஆடுகளைச் செம்பியன் மாதேவி வழங்கினார். உத்தம சோழனின் மனைவியும் செம்பியன் மாதேவியின் மருமகளுமான தேவி, 'ஆகுரன் அம்பலத்தடிகள்' விளக்கெரிக்க 25 கழஞ்சுபொன் அளித்ததை வேறொரு கல்வெட்டில் காண்கிறோம்.

## இடையர்குலப் பெண்

வீரராஜேந்திரன், இரண்டாம் ஆட்சியாண்டில் (கி.பி. 1065) இறைவனுக்கு மூன்று விளக்கு வைப்பதற்கு மூவர் தானம் செய்துள்ளனர். அவர்களில் இடையர் குலத்துப் பெண்களில் வம்புப் பழுத்தாள்மகள் நாச்சிஒருத்தியாவாள்.

சமுதாயத்தில் பெண்ணைக் குறிப்பிடும்போது தந்தையைச் சுட்டாமல் தாயின் பெயரைக் குறிப்பிடும் பெற்றியுமுண்டு. ஆண்களுக்கு மட்டுமன்றிப் பெண்களுக்கும் உடைமைப் பொருள் (நிலங்கள் மற்றும் ஆடுமாடுகள்) இருந்துள்ளன,

## மெய்க்கீர்த்தி

'திருமலர் சேவடி யுரிமையி லிறைஞ்ச,
அங்கவன் மகிழுங் கங்கை யொப்பாகிய
தெரிவையர் திலதந் தியாக பதாகை
புரிகுழல் மடப்பிடி புனித குணவநிதை

திரிபுவன முழுதுடை யாளென, வுடனிருப்ப,
ஊழிஅந் நெடுமா லாகத்துப், பிரியா தென்றும்
திருமகளிருந்தென, மாதர் மடமயில் பூதலத் தருந்ததி,
அரணியல் கற்பிற் றரணிமுழு துடையாளிவள்

திருமார்வந் தருளொடு மருப்பச் செம்பொன் வீர
சிம்மா சனத்து திரிபுவன முழுதுடையா ளொடும்,
வீற்றிருந்தருளிய'...
இக்கவிதை மெய்க்கீர்த்தியாகும்.

விக்கிரம சோழனின் இல்லக் கிழத்தியைத்தான் மெய்க்கீர்த்தி இவ்வாறு போற்றுகிறது சோழர் காலத்தில் பெண்ணினத்தைத் தமிழர் எவ்வாறு போற்றினர் என்பதற்கு இது ஒரு சான்றாகும்.

## இரண்டாம் இராசராசன்

வீரராஜேந்திரன் காலத்தில் விளக்கு வைத்த வம்புப் பழுத்தாள் மகள் நாச்சியே இரண்டாம் இராஜராஜன் காலத்திலும் விளக்கு வைத்துள்ளாள் என்று ஒரு கல்வெட்டின் மூலம் உய்த்துணருகின்றோம்.

## பெண்களும் பெயர்களும்

விக்கிரம சோழன் கல்வெட்டு, செம்பியன் மாதேவிப் பேரேரி திருவோத்தூரில் இருந்ததைக் குறிப்பிடுகிறது.

ஆண்கள் பெயர்களில் மட்டுமன்றிப் பெண்கள் பெயர்களிலும் ஊர், கோயில் ஏரி, ஆறு ஆகியவை சோழர் காலத்தில் வழங்கப்பட்டுள்ளன.

வீரபாண்டியன் தேவியான உலகமுழுதுடையாள் இறைவனிடம் கலியுகராமன் திருத்தோள் பிரியாத திருநகை, வைத்துள்ளாள்.

அரசன், நன்கு நீடுழி வாழ இறைவனுக்கு அணிகலன் வழங்குவது அக்கால வழக்கமாகும். இன்றும் கூட உடல் நலமின்றி இருக்கும்போது வேண்டுதல் புரிவதைப் பார்க்கிறோம்,

கோப்பெருஞ்சிங்கன் இருபத்திரண்டாம் ஆட்சியாண்டு கல்வெட்டில் அனுப்பத்தூர் அகம்படிப் பெண்டுகளில் காளப் பாள நாச்சியும் இவள் மகள் வீரப் பெருமாள் நாச்சியும் திருநாமத்துக் காணியாக நிலம் விட்டுள்ளார்கள். மூன்றாம் குலோத்துங்கன் காலத்தில் தாயும், கோப்பெருஞ்சிங்கன் காலத்தில் மகளும் தானம் புரிந்துள்ளனர்.

மேலும் இங்குக் குறிக்கப்படும் 'அகம்படி' ஒரு சாதியின் பெயராகும். அகம்படி-ஐமுடையான்-ஐம்பொடியான் அக முடையார் என்று இன்று மாறியுள்ளது. அகம்படி - பெண் பால். அகமுடையான் (ஆம்படையான்) ஆண்பால். தமிழகத்தின் வடபகுதியில் முதலியார் சாதியில் ஒரு பிரிவினரே அகமுடையார் என வழங்கப்படுகின்றனர்.

## சம்புவராயர் மகள்

தெலுங்குச் சோழ மன்னனான விஜயகண்ட கோபால னின் காலத்தில் இவ்வூர் நாயனார் கோயிலில், தேவரடியார் 'அடைந்த சானக காத்தாள் மகள், செய்யாண்டை ஆன சம்புவராய நாச்சி' என்பவள் சுப்பிரமண்ய பிள்ளை (முருகன்)க்குத் திருமேனி செய்து வைத்துள்ளாள்.

சம்புவராய மரபில் வந்த இப்பெண் தேவரடியாராக மாறியுள்ளாள்.

## தேவரடியார்

விஜய நகரப் பேரரசர் காலத்தில் திருவோத்தூர்ச் சபையார் தங்கள் சீவிதம், வயலூரிலும், ஸ்ரீகன்றியிலும் நஞ்சை புஞ்சை, தோட்டப்பற்று, நத்தம் உட்பட 90 காசுக்கு விற்கின்றனர். இவ்வூர் இரண்டிலும் தேவரடியார் தாங்கள் வேண்டும் குடியும் ஏற்றி, வேண்டும் வான் பயிர் களையும் செய்து கொள்ளலாம் என்றும் சபையார் உரிமை தருகின்றனர்.

மன்னன் பெயர் குறிக்கப்படாத ஒரு கல்வெட்டில் விற்ற முலைக்கோயில் நங்கைக்கும் தழைக் கோயில் நங்கைக்குமாக மாணிக்க நாயினார் 200 குழி நிலம் விட்டுள்ளார். நிலத்தின் மேல் வாரத்தில் வரும் உபயத்தில் இவர்கள் வாழ வகை செய்யப்பட்டிருந்தது. பாண்டியர் காலத்தில் திருவோத்தூர்உடையார் மட்டிமன்றி இளமுலை நாச்சியாரையும் போற்றியமை அக்கல்வெட்டில் பார்க்கிறோம்;

## சிற்பத்தில் மகளிர்

இவ்வூர் வெளிச் சுற்று மதிலை எடுப்பித்த கோனேரி ராயன் சிற்பத்தில் இரண்டு தேவிமார் புடை சூழப் பல்லக்கில் செல்லும் காட்சியை நோக்க, பெண்கள் நன்கு போற்றப்பட்டு வந்துள்ளனர் எனலாம்.

கோனேரிராயன் இருமனைவியருடன் கூடிய புடைப்புச் சிற்பத்தை ஆய்வின்போது கண்டுபிடித்தேன். இது போலவே பிற ஊர்க் கோயில்களில் இருந்த தேவரடியார்களும் உற்சவ மூர்த்திகளைச் செய்து வைத்துள்ளனர்.

சான்றாகத் தென் ஆர்க்காடு மாவட்டம் திட்டக்குடி வைத்தியநாதசுவாமிகோயில் கல்வெட்டு மூலம் வீரராஜேந்திரனின் ஏழாவது ஆட்சியாண்டில் 'என்னை யாண்டியான நானூற்று நங்கைமகள் பெருமா நாச்சி ஊருடைய பெருமா நாச்சி, கோயிலுக்குச் செப்புச் சிலையைச் செய்து வைத்ததை அறிகிறோம்.

சமணர், சம்பந்தர் போராட்டத்தைச் சித்திரிக்கும் சிற்பத்தில் கழுவேறும் சமணருடன் பெண்டிரும் உள்ளனர். எனவே சமூக நன்மைக்காக மகளிர் சாகவும் துணிந்துள்ளனர் எனலாம்,

# கோயிலும் பொருளாதார நிலையும்

ஆண்டவனை உடையார் என்று கல்வெட்டுகள் குறிப்பிடுகின்றன. சோழ மன்னர்களும் தம்மை உடையார் என்றே அழைத்துக்கொண்டனர். திருவோத்தூர் இறைவன் சம்பந்தப் பெருமானால் போற்றப்பட்டாலும் சோழர் காலந் தொடங்கியே கல்வெட்டுகளில் குறிக்கப்படுகிறார்,

## உடையார்

சோழர் காலம் முதற்கொண்டு இவ்வூர் இறைவன் திருவோத்தூர்உடையார் என அழைக்கப்பட்டுவந்துள்ளார். சோழப்பேரரசு ஆட்சி செய்தபோது பல்வேறு திறத்தாரும் தானங்கள் புரிந்துள்ளனர், பல்வேறு ஊர்ச் சபைகள் வரி வசூலித்து அல்லது ஊர்ப் பொது நிலத்தை விற்றுப் பொதுப் பணிக்கு மூலதனத்தை வழங்கி உள்ளன.

முற்காலச் சோழர் ஆட்சியின்போது காஞ்சியில் உள்ள கைலாசநாதர் கோயிலுக்குப் பொருள் உதவி செய்யும் நிலையில் இருந்த திருவோத்தூர் கோயில் பிற்காலத்தில் வறுமை நிலையை அடைகிறது,

## முதல் இல்லா நிலை

பிற்காலச் சோழப் பேரரசின்போது, எழுச்சி பெற்ற பாண்டியர் காலத்தில் குறிப்பாக வீரபாண்டியன் காலத்தில்

கோயில் திருவுண்ணாழிகையில் மூலதனமே இல்லாத நிலையும் இருந்துள்ளது.

சம்புவராயர் காலத்தில் விஜய நகரப் பேரரசர் காலத்திலும் கோயிலில் மிகுந்த பொருளாதாரத் தட்டுப்பாடுகள் காரணமாக மிகுந்த வரிகள் விதிக்கப்பட்டன. எனினும் அன்பர்கள் கொடைகள் காரணமாகச் சித்திரைத்திருவிழா, ஆனி விழா. பத்தாம் திருவிழா ஆகியவை வழக்கம்போல் சிறப்பாக நடைபெற்றுள்ளன.

திருவோத்தூர் உடையார் இன்று நன்செய் நிலம் புன்செய் நிலம் ஏதும் அற்றவராக உள்ளார். தஞ்சைப் பெருவுடையாரே புன்னகை நல்லூர் மாரி அம்மன் கோயில் வருமானத்தை நம்பியிருக்கும்போது, திருவோத்தூர் உடையார் மக்கள் காணிக்கையை நம்பியிருப்பதில் வியப்பில்லையன்றோ!

## கோயில் வருமானம்

திருவோத்தூர்க் கோயிலை ஒட்டி கோயில் மனையில் கடைகள் கட்டி, கோயில் நிருவாகம் வாடகைக்கு விட்டுள்ளது. வாடகையோ மிகவும் குறைவாகும். கோயிலில் திருமணம் நடைபெறும்போது திருமண வாடகைக் கட்டணமாக ரூ. 14. 75 மட்டுமே வசூலிக்கப்படுகிறது. (1976ஆம் ஆண்டுக் கணக்கு இது) திருமணத்தைத் தவிர அறுபதாம் திருமணச் சடங்கும், காதணி விழாவும் கோயிலில் நடைபெறுவதுண்டு.

இங்கு, திருமணம் செய்துகொண்ட தம்பதியினர் தம் முதல் மகவிற்கு, (ஆணாக இருப்பின்) சிவா என்றோ வேதபுரி என்றோ பெயர் வைப்பர்.

## அணிகலன்கள்

கல்வெட்டுகளில், இறைவனுக்குப் பலர், பல அணிகலன்கள் வழங்கியதாகச் செய்தி இருந்தாலும் இன்றைய

நிலையில் அறங்காவலர் வசமுள்ள அணிகலன்கள் மிகவும் குறைவேயாகும். நகைகளின் விபரம் வருமாறு:

1 கலிங்கத்துறை ஒன்று கல் வைத்தது. கவரிங்கால் ஆனது.

2 நெக்லஸ்-ஒன்று பொன்னால் ஆனது.

3 தாலி-அம்மனுக்குரியது. பொன்னால் ஆனது.

4 இரண்டு கம்மல்-அம்மனுக்குரியது. பொன்னால் ஆனது.

5 ஒட்டியாணம்-அம்மனுக்குரியது. காசுமாலை-இதில் கால்காசுகள் 23 ஞானக்குழைகள் 24 மூன்று பொட்டுகள் உள்ளன. யாவும் பொன்னால் ஆனவை.

6 நல்பவழமாலை இது அம்மனுக்குரியது. இரண்டு உள்ளன. விலை மதிப்புமிக்க அணிகலன் இவையாகும்.

7 கிளி. பொன்னாலானது. அம்மனுக்குரியது.

8 நெற்றிப்பட்டம் இரண்டு. இவைஅம்மனுக்குரியவை. இரண்டாம் குலோத்துங்கன் காலத்தில் பொன்னூரில் வாழ்ந்த காரணை விழுப்பரையன், இறைவனுக்கு இரண்டு பட்டத்திற்காக நூறு பொன் வழங்கி உள்ளான் என்ற செய்தியை ஈண்டு அவதானிக்கலாம். ஆயின் அவ்வணிகலன் தான் இவை என்று உறுதியாகக் கூறமுடியாது.

9 இரண்டு புல்லாக்கு. அம்மனுக்குரியவை. ஒன்று பெரியது. மற்றொன்று சிறியது.

10 மூக்குத்தி:-அம்மனுக்குரியது. அருமையாகஉள்ளது.

11 நெற்றியில் கட்டும் திலகம்; இறைவனுக்குரியது. சதுர வடிவமானது. சுற்றிப் பதினான்கு வெள்ளைக்கல்லும் நடுவில் பெரிய அளவில் நீலக் கல்லுமாக இவ்வணிகலன் உள்ளது.

12 வைரமுடி-சுவாமிக்குச் சாத்தப்படுவது.

13 இரண்டு குண்டுமுடி—அம்மனுக்குரியது.

14 புஷ்பபாதம்-பின்புறம் கட்டுவது.

15 கைஹஸ்தம், ஒரு ஜோடி

16 கால்ஹஸ்தம், ஒரு ஜோடி.

செல்வந்தராக, இவ்வூர் உடையாராக, முன்பிருந்த இறைவன் இன்று சாதாரண நிலைக்கு வந்ததால்தான் போலும் வேதபுரி ஈஸ்வரன் என வழங்கப்படுகிறார்.

திருவிழா போன்ற நாட்கள் தவிர இக்கோயிலுக்கு வழிபடப் பொதுமக்கள் வருவது குறைவேயாகும். பொதுவாக, ஜனநடமாட்டமே திருவோத்தூரில் குறைவு எனலாம். மாறாக, பட்சீஸ்வரர் கோயிலில் நாள்தோறும் எண்ணற்ற அன்பர்கள் வருகிறார்கள்; வழிபடுகிறார்கள்.



# கோயில் கட்டடக் கலை

தேவாரப் பாடல் பெற்ற திருவோத்தூர்க் கோயில், பல்லவர் காலத்தில் செங்கல் கட்டடமாக இருந்திருக்கலாம். கி.பி.பதினொன்றாம் நூற்றாண்டில் சோழர்களால் கற்றளி யாகியிருக்கிறது. எனினும் கி.பி. ஒன்பதாம் நூற்றாண்டில் இக் கோயிலுக்கு வடக்கில், ஆதித்தக்குட்டி என்பவர் தம் அண்ணனது நினைவாக, சங்கர நாரண ஈஸ்வர கிருகம் என்பதைக் கற்றளியாகவே கட்டியுள்ளார்.

முதன்மைக் கோயிலான வேதபுரீஸர் கோயிலைச் சுற்றி ஆறு சந்நிதிகள் உள்ளன. மொத்தமுள்ள ஏழு கோயில்களில் நான்கு தொன்மையானவை; மூ ன் று கோயில்கள் அண்மைக் காலத்தவை.

பழமையான நான்கு கோயில்களின் கட்டடப் பாங்கை யும் சிற்ப அமைப்பையும் பற்றிச் சுருக்கமாக அறிவோம்.

மனிதனின் வடிவை நோக்கும்போது பாதம், கால், உடம்பு, தோள், கழுத்து, தலை முதலியன பார்க்கிறோம், அவ்வாறே கோயில் கட்டட உறுப்புகளும் அமைந்துள்ளன. ஆகம, சிற்ப நூல்கள் பலவும் சமஸ்கிருதத்தில் எழுதப்

பட்டுள்ளதால் வடமொழிப் பெயர்களாகக் கோயில் உறுப்பு களின்பெயர்கள் அமைந்துள்ளன. கட்டடத்தின் அடிப்பகுதி அதிஷ்டானம் அல்லது பீடம் எனப்படும், இதில் பல உட் பிரிவுகள் உள. குமுதம், முப்படைக்குமுதம், கட்டி, கண்டம் அவற்றுள் சிலவாகும். கட்டடத்தை உயரமாக்க உபபீடம் அமைப்பதுண்டு. அதிஷ்டானத்தை அடுத்து, கால் அல்லது சுவர் அமைக்கப்படும். சுவரில் பலவிதத் தூண்கள் அமைப்ப துண்டு. மேலும் தேவதைகளைப் பிரதிஷ்டை செய்ய, கோஷ்டங்கள் அமைக்கப்படும். கோஷ்டங்களை அடுத்து பிரஸ்தரம், கிரீவம் எனும் பகுதிகள் எழிலுடன்அமைக்கப் படும்.

பொதுவாகச் சுவருக்கு மேல் உள்ள பகுதி விமானம் எனப்படும். நான்கு வகையான விமானங்களில் (திராவிடம், வட்டம், வேஸரம், கஜபிருஷ்டம்) ஒன்றைக் கொண்டதாக கருப்பக்கிருகத்தின் மேற்பகுதி அமையும்.

சாலை, கர்ணகூடு போன்றவை விமானத்தின் உறுப்பு களாகக் காண்கிறோம். பூதவரி, யாளிவரிகளை நுட்டமான வேலைப்பாடுகளுடன் அமைப்பதுண்டு.

வானத்தில் சிகரத்துடன் ஸ்தூபி (கலசம்) அமையும். உண்ணாழிகையில் விமானம் அமைவதுபோல் நுழை வாயிலின் மேல்பகுதியில் கோபுரம் அமையும். விமானமும் கோபுரமும் ஏக (ஒரு) தளமாகவோ பல தளங்களாகவோ அமையும்.

சிவன் கோயில்கள் பொதுவாகக் கிழக்கு நோக்கியும் அம்மன் கோயில்கள் வடக்கு நோக்கியும் அமையும், சிவன் கோயில் என்று எடுத்துக் கொண்டால் கோபுரம், மதில், நந்தி, கொடிமரம், பலிபீடம், மகாமண்டபம், முன் மண்ட பம், அர்த்தமண்டபம், அந்தராளம், கருவறை, சுற்றுப் பிராகாரம், அம்மன்சன்னிதி, சண்டிகேஸ்வரர் சன்னிதி, விநாயகர், முருகர் சன்னிதிகள் அமையும், பரிவார ஆலயங் களுடன் கூடிய சிவன் கோயில்கள் பல இடங்களில் காண்

கிறோம். சில கோயில்களில் ஒன்றுக்கு மேற்பட்ட சிவாலயங்கள் இருப்பதுண்டு. வெவ்வேறு அரசர் காலத் திருப்பணிகளைக் கட்டட அமைப்பு, சிற்ப அமைப்புகளை வைத்தே காலம் கணிக்கலாம். கல்வெட்டுகள் சான்றும் இருப்பின் மேலும்காலத்தைத் துல்லியமாக அறுதியிடலாம். கல்வெட்டுச் சான்றுகளின் துணையுடன் திருவோத்தூர் வேதபுரீஸ்வரர் கருவறை, மகா மண்டபம், மதில், அம்மன் கோயில் ஆகியவற்றின் காலத்தைக் கணித்துள்ளேன். இனி வேதபுரீஸ்வரர் கோயில் கட்டட அமைப்பையும் கோஷ்டங் களில் உள்ள சிற்ப நேர்த்தியையும் காண்போம்.

## உண்ணாழிகை

வேதபுரீஸ்வரர் கோயில் வெளிச் சுற்று அமைப்பு பிற கோயில் கட்டள அமைப்பிலிருந்து வேறுபட்ட முறையில், எளிமையாகவும் ஆனால் அழகாகவும் உருவாக்கப் பெற் றுள்ளது.

கோயில் கட்டடத்தின் அடித்தளம் உயர்த்துவதற்கு உபபீடம் அமைப்பது கோயில் கட்டடக்கலை நெறிமுறை என்பதை முன்னரே கண்டோம். தஞ்சாவூர் பெருவுடையார் கோயில் மிக உயரமாக அமைப்பதற்குப் பேரரசன் இராசராசன் இந்த வழிமுறையை நன்கு பயன்படுத்தி உள்ள மையை இங்கு நினைவு கொள்ளலாம்.

இக் கோயிலின் உபபீடம், தரைக்கு மேல் 2½ அடி உயரத்திற்கு அமைக்கப் பெற்றுள்ளது. அதற்குமேல் அதிஷ்டானமும் காலும் பிரஸ்தரமும் கிரீவமும் விமானமும் அமைந்துள்ளன. பிரஸ்தரம் வரை கருங்கல் கட்டு உள்ளது.

அதிஷ்டானத்தில் கண்டம், முப்படைக் குமுதப்படை. சிறியபட்டி, பெரிய (மகா) பட்டி, அதன்மேல் சிறிய தோரண பட்டிகளை அமைத்துள்ளனர்.

சதுரமான அரைத்தூண்கள் கால்களாக அமைக்கப் பெற்றுள்ளன. தூண்களில் தாமம், இடைக்கட்டு, கலசம், குடம், பலகை, போதிகை, பிரஸ்தரம் எனும் சிற்றுறுப்பு களை முறையாகக் கொண்டுள்ள கட்டடம் இது.

உண்ணாழியின் தென்புற வெளிச்சுவர் முப்படைக் குமுதத்தில், திருப்பணி செய்த குறிப்பினை உயர்த்தும் இரண்டு வரிகளில் கல்லெழுத்துக்கள் காட்டி நிற்கின்றன.

கல்லெழுத்துக்கு அருகில் (மேற்குப்பக்கத்தில்) தட்சணா மூர்த்தி தென்புறம் நோக்கி அருள் பாலிக்கிறார். அண்மைக் காலத்தில் இக் கோட்டத்தில், நான்கு தூண்களை நட்டு அதன்மீது சிறிய சன்னிதிக் கட்டடம் ஒன்றையே கட்டி யுள்ளனர்.

இதனால் இங்குள்ள 'உபபீடம் அதிஷ்டானம் முதலிய கட்டடப் பகுதிகள் பார்வையாளர் காண முடியாமல் மறைந்து நிற்கின்றன.

## தென்புறத் திருச்சுற்று

உண்ணாழிக்கு அருகிலுள்ள அர்த்தமண்டபத்திலுள்ள தென்திசைக் கோட்டத்தில் நான்குகரங்களுடைய விநாயகர் நின்ற கோலத்தில், இடது முன்கை தும்பிக்கையைத் தாங்க, வலது முன்கை ஒடித்த தந்தத்தைப் பற்றியபடி இருக்கிறார், பின் கைகளில் பாசம், அங்குசம் ஏந்தியிருக்க, கழுத்தில் பல்வேறு அணிகலன்கள் கட்டப் பெற்றுள்ளன, மார்பில் பிரிந்து நிற்கும் முப்புரிநூலும் நடுத் தொப்பை மீது உதரபந்தமும் கீழே கச்சையுடன் மணிச்சரமும், தொடைவரை ஆடைக் கட்டும் கொண்டவராக, பத்ம பீடத்தின்மீது நின்ற கோலத்தில் இவர் காட்சி தருகிறார். சன்னிதி நிருத்த மண்டபத்தில் நடனக் கோலத்துடன் விநாயகரைக் கண்டு களித்த நாம், இங்கே நின்ற திருக் கோலத்துடன் உள்ள விநாயகரைக் கண்டு மகிழ்கிறோம்;

சோழர் காலக் கலைப்படைப்பாக இச் சிலை காணப் படுகின்றது.

அர்த்தமண்டபத்தை ஒட்டியுள்ள மகா மண்டபத்தில் தென்புறம் உள்ள சுவரில், கல்லால் குறுக்குக் கோடுகள் போன்ற அமைப்பில் சன்னல் நேர்த்தியாகச் செய்து பொருத்தியிருப்பது வியக்கத்தக்க வேலைப்பாடு ஆகும்.

அதையடுத்து, கிழக்குப்புறத்தில் மற்றொரு கல் சன்னல் உள்ளது, மூன்று குறுக்குக் கோடுகளும் இரண்டு நெடுக்குக் கோடுகளும் போன்று அமைத்து, அவற்றில் உள்ள சதுர இடத்தில் பெருக்கல் குறிபோன்று அமைந்துள்ள பாங்கு சிற்பிகளின் கலையார்வக் கைவண்ணத்திற்குச் சான்று காட்டுகிறது.

காற்றோட்டமும் வெளிச்சமும் கிடைப்பதற்கேற்ற முறையில் இவ்விரு கல் சாளரங்களை அமைத்திருப்பது. பிற கோயில்களில் காண இயலாத காட்சியாகும். இது கவனிக்கத் தக்கது,

உண்ணாழி அர்த்த மண்டபங்களின் அமைப்புப்போன்றே மகா மண்டபச் சுவரும் அதிஷ்டானமும் அமைக்கப் பெற்றுள்ளன.

மகாமண்டபத்தின் சுவரிலும் அதிஷ்டானத்திலும் கல் வெட்டுகள் காணப்படுகின்றன.

இத் தென்புற வெளிச்சுற்றுக்கு எதிரே சைவ அடியார்கள் அறுபத்து மூவரையும் மேடை கட்டி வரிசையாக நிறுத்தியிருப்பது அரிய காட்சி.

கோயிலின் முதல் திருச்சுற்று நீண்ட சதுர வடிவமாக அமைக்கப் பெற்றுள்ளது. நான்கு புறங்களிலும் உருண்டை வடிவத் தூண்களும் சதுர படிவத் தூண்களும் திருச்சுற்றுத் தளத்தைத் தாங்கி நிற்கின்றன,

ஆயிரம் லிங்கங்களை உள்ளடக்கிய ஒரு சிவலிங்கம், ஆவுடையார் அமைப்புடன் இத் திருச் சுற்றின் தென்கிழக்கு மூலையில் தனியாக வைக்கப்பட்டுள்ளது.

## விமானம்

கல் கொடுங்கைக்கு மேலுள்ள கிரீவத்தில் யாளி வரிசை காணப்படுகின்றது. கல் கட்டின் முகப்புப் பகுதியே இது. இதன் மீது செங்கல் சுதைக் கலப்பில் உருவாக்கப் பெற்றுள்ள விமானம் காண்போரைக் கவரச் செய்வதாகும்.

மூன்று தளங்கள் கொண்ட அமைப்பில், கர்ணகூடு, சாலை, சிம்மக்கூடு ஆகிய உறுப்பமைவுகளுள் பல்வேறு தெய்வ உருவச் சிற்பங்களை நிறுவியுள்ளனர். மேல் இரு சாலைகளின் நெடுகிலும் இடையிடையே சிங்க முகங்களும் மனித முகங்களும் மாறிமாறிக் கலந்தவாறு அமைக்கப் பெற்றுள்ளன. கீழ் உள்ள சாலைவில் மட்டும் சிறிய சாதாரண பிரபைகள் இடையிடையே அமைந்துள்ளன.

விமானக் கோஷ்டங்களில் இடத்திற் கேற்ற கடவுளர், தேவர் திருஉருவங்கள் பொருத்தமுற அமைக்கப் பெற்றுள்ளன.

இது பிற்காலக் கலைப் பணியாக இருப்பினும் கலையழகில் மேம்பட்டதாகவே காட்சியளிக்கின்றது.

உச்சியில், அலங்காரத்துடன் விளங்கும் வட்டமான சிகரமும் அதற்குமேல் செம்பினாலான கலசமும் காணப் படுகின்றன.

## விமானத்தின் மேற்குப் பகுதி

சிறிதான சாலையமைப்புக்குக் கீழ்உள்ள கிரீவத்திற்குள் (அதன் தென்திசை மூலை யருகே) பிச்சை ஏற்கும் பெரு

மானின் ஆடையற்ற கோலச் சிற்பம் சித்திரிக்கப் பெற்றுள்ளது. அவருக்கு வலப்புறமாக இரு மாதரும் இடப் புறமாக இரு மாதரும் எழிலாக நிறுத்தப்பெற்றுள்ளனர். இவர்கள் முனிவர்களின் தரும பத்தினிகளாவர்.

இங்கு அமைத்துள்ள நான்கு பெண்களின் கதைச் சிற்பங்களின் அமைப்பில், அரிய கதைக் குறிப்புகள் வெளிப் படுமாறு சிற்பி உருவாக்கிக் காட்டியுள்ள திறம் வியந்து போற்றத் தக்கதாகும்.

வடக்கிலிருந்து தெற்காக வரிசைப்படி உருவ அமைப் பைக் கவனிப்போம். இடக் கையை மேலே உயர்த்தியும் வலக்கையை இடைக்குக் கீழ் தொடைமீது சார்த்தியும் ஒயிலாக நிற்கும் பெண்ணின் மார்பு ஆடையின்றியும் ஆனால் கழுத்தணியும் மார்பில் தொங்கும் மங்கல நாணும் உடையவளாகக் காட்டப் பெற்றுள்ளது. இடையில் அழகிய ஆடை பாதங்கள் வரை காட்டப் பெற்றுள்ளது. அடுத் துள்ள அழகுமங்கை யுருவத்தில் கீழாடை அவிழ்ந்து முட்டிக்குக் கீழே நழுவி விழுந்திருப்பதாகவும் பெண்ணுடல் முட்டிவரை வெளிப்படும்படி காட்டப் பெற்றுள்ளது. இப் பெண்ணின் காலடிப் பக்கம் சிவனின் வலது கையிலுள்ள தளிரைப் பற்றும் நோக்கில் பாயும் நிலையில் மான் உருவம் பொருத்தப் பெற்றுள்ளது.

சிவனின் இடக் கைக்குக் கீழே குள்ள பூதம் உள்ளது. இப் பூதத்தை யடுத்துச் செய்தமைத்துள்ள மூன்றாவது பெண் உருவில் கீழாடை பெண்ணின் மறையுறுப்புக்குக் கீழே நழுவிய நிலையில் காட்டப் பெற்றுள்ளது. அப்பெண் இடது கையால் மறை உறுப்பைப் பொத்தியவாறு காணப் படுகிறாள். வலதுகை சிவனைத்தொடும் வண்ணம் கைவிரல் மலர்த்தியவாறு அமைக்கப் பெற்றுள்ளது. நான்காவதாக அமைந்துள்ள பெண் சிற்பம், ஆடை முட்டிக்குக்கீழ் நழுவிய தாகவும் ஆடையின் ஒரு மூலையை அப்பெண்ணின் இடது

கைவிரல்களில் பற்றிய நிலையிலும் காட்டப் பெற்றுள்ளது. அவளது வலக்கைப் பக்கத்திலுள்ள பெண்ணின் பின்புறமாக நீண்டு சிவனை இரந்து அழைக்கும் தோற்றத்தில் அமைக்கப் பெற்றுள்ளது. கை நீட்டும் பாவனையில் அவள் தலை சாய்த்து நிற்பதாக, உணர்வு பொங்கக் காட்டப் பெற்றது கவனிக்கத் தக்கதாகும்.

திருச்சுற்று மாளிகை (பிராகாரம்) மேற்குத் திசை நடை பாதையில் தென்புறம் எட்டுக் கைகளுடன் இடப் புறம் தொடைமீது தேவியை அமர்த்தியவாறுஅமர்ந்தநிலை யுள்ள விநாயகர் கற்சிற்பமும் கவினுற உருவாக்கப் பெற்றுள்ளது. விநாயகரின் துதிக்கை தந்தத்தை நெருங்கி யதுபோல் சுருண்டு அமைத்திருப்பது ஒரு தனிப் படைப் பாகக் கருதத்தக்கது. பின்புறம் வட்டமான பிரபையும் அமையப் பெற்றுள்ளது.

## ஆறுமுகன்

அதே பிராகாரத்தின் வடபுறத்தில் மயிலேறிய பெருமானாகிய ஆறுமுகன் மூன்றடி உயரத்தில் படைக்கப் பெற்றுச் சிறப்பாகக் காட்சி தருகின்றார்.

இவருக்குப் பின்புறமுள்ள பிரபை, பூ வேலைப்பாட்டுச் சிறப்புடன் செதுக்கியிருப்பது குறிப்பிடத் தக்கதாகும்.

கிரீட மகுடத்துடன் சற்றே இளநகை புரியும் அழகிய வாயிதழ்களின் அமைப்பு, நோக்கி நோக்கி வியப்படையச் செய்கிறது.

இவரது எல்லாக் காதுகளிலும் பத்ர (இலை) குண்ட லங்கள் அணி செய்கின்றன. ஆறுமுகனின் பன்னிரண்டு திருக்கரங்களிலும் ஆகம நூற்கள் குறிப்பிட்டதற்கேற்ப, உரிய ஆயுதங்களுடன் இருப்பதைக் காண்கிறோம். ஆறு முகங்களுக்கான காரணத்தை அருணகிரிநாதர் கீழ்க்கண்ட வாறு குறிப்பிடுவார்,

ஏறுமயில் ஏறிவிளை யாடுமுகம் ஒன்று
ஈசருடன் ஞானமொழி பேசும்முகம் ஒன்று
கூறுமடி யார்கள்வினை தீர்த்தமுகம் ஒன்று
குன்றுருவ வேல்வாங்கி நின்றமுகம் ஒன்று
மாறுபடு சூரரை வதைத்தமுகம் ஒன்று
வள்ளியை மணம்புணர வந்த முகம் ஒன்று
ஆறுமுக மானபொருள் நீஅருளல் வேண்டும்
ஆதிஅரு ணாசலம் அமர்ந்தபெரு மாளே.

ஆறுமுகப் பெருமாளின் கழுத்தணியும் சன்னவீரமும் முப்புரிநூலும் மிகச் சிறப்பாக வடிக்கப் பெற்றுள்ளன.

தோகையை நீண்டதாக அமைத்துக் காட்டியுள்ள மயிலின் வாய்ப்புறம் ஒரு பாம்பு சிக்கி மடிந்து சுருண்டு காணப்படுகின்றது. மயிலின் காலடியில் பட்டு தலை நிமிர்த்திப் படமெடுத்தாடும் பாம்புத் தலைமீது முருகனின் வலப் பாதம் மிதித்த நிலையில் காட்டியிருக்கும் பாங்கு, பாராட்டி மகிழச் செய்கின்றது.

மயில்மீதுள்ள முருகன் சிலை. நீண்ட சதுர பீடத்தின் மீதுள்ள குமுதத்தின்மீது அமைந்துள்ளது.

முருகனுக்கு வலப்புறம் வள்ளிதேவியும் இடப்புறம் தெய்வானைத்தேவியும் நீள் சதுரப்பீடத்திலுள்ள தாமரை மீது நின்ற நிலையில் காட்சி தருகின்றனர்.

இரு சிலைகளும் 2½ அடி உயரமுள்ளவையாகும். வள்ளி யின் மார்பில் கச்சு காட்டப்பட்டுள்ளது. வலக் சுரம் தொங்கும் மார்பில் கச்சு காட்டப்பட்டுள்ளது. வலக் கரம் தொங்கும் (லோல அஸ்தம்) நிலையிலும் இடக் கரம் அல்லி மலர்மொட்டு ஏந்தியும் திரிபங்கி நிலையில் ஒயிலாகப் படைக்கப் பெற்றுள்ளன. முருகனைப்போன்றே வள்ளி தன் காதுகளில் பத்ரகுண்டலம் அணிந்துள்ளார்.

தெய்வயானை தேவியின் இடக்கை தொங்கும் நிலையிலும் வலக் கை மலர்ந்த குவளை மலருடனும் அமைந்துள்ளன. மார்பில் கச்சு காட்டப் பெறவில்லை.

இத் தேவியர் இருவர்க்கும் தலையில் கரண்ட மகுடம் காணப்பெறுகின்றது.

இம் முருகன் அருணகிரி நாதரால் பாடப் பெற்றவர் என்பதும் குறிப்பிடத் தக்கதாகும்.

## ஊர்த்துவத் தாண்டவம்

விமானம் மேற்குத்திசை வடக்குப்பகுதியில் ஊர்த்துவத் தாண்டவமாடும் எட்டுக் கரங்களுடன் விளங்கும் நடராசப் பெருமானின் தோற்றம் காண்பவர் கருத்தையும் கண்ணையும் கவரும் கலைவிருந்து ஆகும்.

தலை உயர்த்திப் படுத்துள்ள முயலகன் முதுகின்மீது இடக்காலை (துவித நிலை) இரு மடிப்பாக நின்று ஊன்றிய நிலையில், வலக்கால் தலைக்கிரீடத்துக்கும் மேல் தூக்கியுள்ளது. சிவனின் இடது புறமுள்ள நான்கு கைகளில் மேலுள்ள கை மேலே உயர்ந்து, சிரசின்மேல் நிற்கும் வலப் பாதத்தைப் பற்றியுள்ள அற்புதமான தோற்றம், சுதைச் சிற்பத்தின் கலைப் பேரெழிலாகக் காட்சி தருகின்றது. இதைக் கருத்தோடு படைத்துள்ள சிற்பக் கலைஞரை காலமெல்லாம் போற்றிக் கொண்டிருக்கலாம்.

மேலும், சிவனின் உடை, அணிகள், கைகளில் முத்திரைகள் உரிய முறைப்படி காட்டப்பட்டுள்ளதும் குறிப்பிடத் தக்கதாகும்.

சிவனுக்கு வலப்புறம் தாளம் ஏந்தி நிற்கின்ற நான்முகப் பெருமானும், இடதுபுறம் உடுக்கையடிக்கும் நிலையிற் நிற்கும் திருமாலும் திரிபங்கி நிலையில் அமைக்கப் பெற்றுள்ளனர்,

உண்ணாழிகையின் மேற்குக் கோட்டக் கற்கட்டடத்தின் நடுவில், திருமாலின் கற்சிற்பம் நின்ற நிலையில் அமைக்கப் பெற்றுள்ளது. அண்மைக் காலத்தில் இதற்கும் சுவர் தடுத்து தனிச் சன்னிதி ஆக்கப்பட்டுள்ளது.

## அம்மன் கோயில்

இது பாண்டியர் காலத்தில் (13ஆம் நூற்.) எடுக்கப் பெற்ற கோயில். சுவாமி உண்ணாழி போன்றே இதுவும் உபபீடம், அதிட்டானம், கால்பகுதி, பிரஸ்தரம், விமானம் ஆகிய பகுதிகளைக் கொண்ட முழுமையான கோயில் கட்டட அமைப்புடன் விளங்குகின்றது.

உண்ணாழிகை வெளிச்சுவர்களில் நான்கு புறங்களிலும் கும்ப பஞ்சரங்கள் எடுப்பாகவும் எழிலோடும் மிகச் சிறப் புறச் செதுக்கப் பெற்றுள்ளன.

## நூற்றுக்கால் மண்டபம்

விஜய நகர அரசர் காலக் கட்டடக் கலை வனப்புடன் சிற்பத் தூண்களுடன் மிக நேர்த்தியாக அமைக்கப்பட்டுள்ள இம்மண்டபம், கண்டோர் கருத்தில் என்றும் நின்று நிலைத்திடத் தக்க சிற்பக் காட்சிக் கூடமாக விளங்குகிறது.

கத்தி, கேடயத்துடன் புலியைக் குத்தும் வீரனும் அவனுக்குப் பின்புறம் முன் கால்களைத் தூக்கியவாறு குதிரையும் அதன்மீது அமர்ந்து ஈட்டியைப் பாய்ச்சியவாறு உள்ள குதிரைவீரன் தோற்றமும் பார்க்கப் பார்க்கப் பரவசம் ஊட்டுவதாகும், பாயும் யாளிமீதும், பாயும் குதிரை மீதும் அமர்ந்தபடி உள்ள வீரர்களை ஒவ்வொரு தூணும் கொண்டுள்ளன.

கிளிவாகனங்களின் மீதுள்ள வீரர்தோற்றம் எதிரெதிர் தூண்களில் அமைந்திருக்கும் நோக்கமும் நேர்த்தியும் எண்ணிப் பாராட்டத் தக்கதாகும்.

ஏழு மரா மரங்களை இராமன் அம்பெய்யும் இராமாயணக் காட்சியில், அருகில் சுக்கிரீவன் வணங்கிய நிலையிலும் பக்கத்தில் இலக்குவனையும் காட்டியுள்ள சிற்பத்திறனைக் கண்டு மகிழலாம்.

திருமாலின் பல்வேறு அவதாரக் கோலங்களை மண்டப மெங்கும் நிரல்படச் சித்திரித்திருக்கும் பாங்கு கலைக் கூட மாக்கியிருக்கிறது.

மதுரை, திருநெல்வேலி, பேரூர் கோயில்களின் விஜய நகரத்துக் கலைப் படைப்புகள் இந்த நூற்றுக்கால் மண்ட பத்திலும் அமைந்திருப்பதைக் காணலாம்.

இப்பொழுது இம்மண்டபம் வாகன மண்டபமாகவும் பயன்படுத்தப்படுகிறது,

## ஆதிகேசவப் பெருமாள் கோயில்

வேதபுரீஸ்வரர் உண்ணாழிக்குத் தெற்கில் உள் சுற்றுக்கு வெளியே—தென்புற உள் மதிலுக்கு வடக்கில், ஆதிகேசவப் பெருமாள் என்று என்றழைக்கப்படும் தொன்மையான அழகிய கோயில் உள்ளது.

கட்டடத்தின் அதிஷ்டானத்தில் வேலைப்பாடு இன்றி எளிமையாக உள்ளது. சுவர்ப் பகுதியில், அதிட்டானத்திற்கு மீது பட்டியும், முப்படைக் குமுதமும், பத்ம வரியும், அழகிய அரைத் தூண்களும் அதன்மீது போதிகையும் வனப் புடன் காட்டப் பெற்றுள்ளது. உண்ணாழிகையின் மூன்று புறங்களிலும் தேவகோட்டங்கள் அமைத்திருந்தும் உரிய தெய்வங்களை அமைக்கவில்லை.

மேற்குச் சுவரில் நாட்டிய மகளிர் நடனத் தோற்றம் இரண்டு மட்டுமே தென்பாலுள்ளது.

சுவருக்கு மேலே கிரீவம்வரை கருங்கல் திருப்பணி உள்ளது; இதற்கு மேல் விமானப் பகுதி மூன்று தளங்களைக் கொண்டு நிமிர்ந்து நிற்கிறது. இது சுதை, செங்கல்லால் ஆனது.

விமானக் கோட்டங்களில் மேற்கில் யோக நரசிம்மர், (புள்ளின் வாய்க்கீண்டான்) பறவையின் வாய் பிளந்தவாறு நிற்கும் இராமர் அதற்குமேல் மூன்றாவது, நான்காவது நிலைகளில் திருமால் அமர்ந்த கோலத்தில் காட்டப்பெற்றுள்ளார்.

உண்ணாழி தென்சுவரிலும் வடக்குச் சுவரிலும் அழகிய கும்ப பஞ்சரத் தூண்கள் உள்ளன. அம்மன் கோயிலில் காணப்படும் சிற்ப அமைப்பை இது ஒத்துள்ளது.

அம்மன்கோயில் மாறவர்மன் சுந்தர பாண்டியன் காலத்தில் எழுப்பப்பட்டதாகக் குறிப்பிட்டுள்ளோம்.

இக் கோயிலும் பாண்டியர் காலத்தில் கட்டப் பெற்றிருக்கலாம்.

பின்னர் கோனேரிராயன் இக் கோயிலைப் புதுப்பித்துக் கட்டியிருக்கலாம்.

கோயிலுக்கு முன்புறம் நீள்சதுர மண்டபம் ஒன்றும் புதிதாய் இணைக்கப் பட்டிருக்கிறது. எனவே கோனேரிராயன் கட்டிய கோயில் என்று இங்குள்ளோர் குறிப்பிடுகின்றனர்.

பாண்டியர் காலத்தில் எடுக்கப்பட்ட சிவன் கோவிலாகவே இது இருக்கவேண்டும். அதற்கேற்ப இச் சன்னிதி கட்டட அமைப்பும் உள்ளது. தற்போது கோயிலில் மூலவர் வைக்கப்படவில்லை.

# சிற்பங்கள்

திருவோத்தூர் என்றாலே சம்பந்தரது அற்புத நிகழ்ச்சியும் கோயில் சிற்பமும் நினைவில் வராமல் போகாது.

கோயில் கோபுரத்தில் தொடங்கி, வெளிப்பிராகாரத்திலும் உள் பிரகாரத்திலும் மண்டபத்தில் உள்ள தூண்களிலும் கருவறைக் கோஷ்டங்களிலும் விமானத்திலும் எழில் மிகு சிற்பங்களைக் காணலாம். ஏழுநிலைகள் உடைய இவ்வூர்க் கோபுரத்தின் கிழக்கிலும் மேற்கிலும் சிற்பங்கள் மிகுதியாக உள்ளன.

கோபுரத்தின் உள்புறம், வலப்புறமுள்ள சிற்பங்கள் யாவும் திருமாலின் அவதாரங்களாக உள்ளன. அவை வருமாறு:

1. மச்சாவதாரம்
2. கூர்மாவதாரம்
3. குடைபிடித்த நிலையில் வாமன அவதாரம்
4. ஆதிசேஷனுடன் திருமால் நின்ற நிலை
5. கையிலே பாம்பேந்திய காளிங்க நர்த்தனம்
6. நீல வண்ண மேனியனின் பல உருவங்கள்.

இவற்றுடன் ஒவ்வொருதளத்திலும் வீரர் புடைப்புச் சிற்பங்கள் உள்ளன; கோபுரத்தின் தென்புறம் ஆடவல்ல பெரு

மானும் தென்முகக் கடவுளும் உள்ளனர், தென்முகக் கடவுள் அருகில் முனிவர்கள் உள்ளனர். நான்முகன் வலப் புறமாக உள்ளார்.

கோபுரத்தின் வெளிப்புறம் தேவியைத் தொடை மீது அமர்த்திய வினாயகரையும் அவ்வையாரையும் பார்க் கிறோம். தவிர, வேதம் ஓதும் அந்தணரும் அருகில் உள்ளனர். தேவியார் புடை சூழ மயில்மீது அமர்ந்த முருகனது சிற்பமும் காட்சி தருகிறது.

காளை வாகனத்தில் உமையுடன் கூடிய சிவனுக்குப் பக்கத்தில் மார்க்கண்டேயனுக்காகக் காலனை உதைக்கும் காலாரி மூர்த்தம் உள்ளது. காலனுடன் சித்திரபுத்திரனும் உள்ளனர். மேலும் ரிஷபாந்தகர், முருகர், வினாயகர் ஆகி யோரும் உள்ளனர்.

கோபுரத்தின் எதிரில் நிறுத்தப்பட்டுள்ள தேரும் சிற்பங் களால் அழகாகக் காட்சி தருகின்றது. கோபுரத்தைத் தாண்டி உள்ளே நுழைந்து, முள்ளும் செடியும் மிகுந்த தோப்பைக் கடந்தால் வெளிப் பிராகாரத்தின் மேற்குப்புறச் சுவரின் உட்புறம் மதில் எடுப்பித்த கோனேரிராயன் பல்லக் கில் அமர்ந்துள்ள சிற்பத்தைக் காணலாம். முருகன், வள்ளி, தெய்வயானை, யாளி, பாம்பு ஆகிய புடைப்புச் சிற்பங்களைப் பார்க்கிறோம். சிவலிங்கமும் புடைப்புச் சிற்பமாக உள்ளது.

இப் பிராகாரத்தின் வெளிப்புறத்தில் தென்புறம் சமணர்—சம்பந்தர் போராட்டத்தையும் சோழர்களின் சின்னமான புலியையும், பாண்டியரின் மீனையும் விஜய நகரப் பேரரசின் சின்னமான பன்றியையும் அடுத்தடுத்துப் பார்க்கிறோம்.

கோயிலின் உட்புறம் கல்யாண மண்டபத்தில் கல்லில் செதுக்கப்பட்ட பெண் பனை மரமும் உள்ளது. பதிகம் பாடும் சம்பந்தரும் சிலை வடிவில் உள்ளார். திருவண்ணா மலையில் பிள்ளையார்கோயில் அதிஷ்டானத்தில் சம்பந்

த்ருடன் பனைமரமும் செதுக்கப்பட்டுள்ளது. காலம் 15ஆம் நூற்றாண்டு. திருவோத்தூரில் உள்ள சிற்பமும் இதே காலமாகும்.

## ஐந்தலை நாகலிங்கம்

கோயிலில் உள்ள ஐந்தலை நாகலிங்கம் சிறப்பானதாகும். பாம்பு உடலை மூன்றாகச் சுருட்டிப் படமெடுத்த நிலையில் உள்ளது. பாம்புடன் கூடியது இலிங்கம். பிரபையும் கல்லாலே ஆனது பிரபையின் பின்புறத்தில் கொஞ்சும் ஜோடிக் கிளிகளைக் காணலாம்.

எட்டுத் திக்கு யானைகளையும் எட்டுத் திக்குப் பாம்புகளையும் நடுவில் ஆதிசேடனாம் பாம்பையும் இதில் காண்கிறோம். இலிங்கத்தின் கீழே சப்பணமிட்ட நிலையில் அன்னையின் உருவம் உள்ளது. அழகிய பூவேலைப் பாட்டைப் பிரபையில் பார்க்கிறோம்.

## சிற்பக் கொலு

மகா மண்டபத்தில் உள்ள சிற்பங்களில் தாருகாவனத்து இருடிகள் ஏவிய யானையைக் கொன்று தோலை உரிக்கும் கரியுரிதேவர் சிற்பம் குறிப்பிடத்தக்கதாகும்.

கருவறையைச் சுற்றி வரும்போது வடக்கில் பெரிய அளவில் சீதேவி பூதேவியுடன் திருமால் சிலை உள்ளது. திருவோத்தூர்த் தலபுராணம் இப்பெருமானைக் கூறுகிறது.

கருவறை விமானத்தில் பல சுதைச் சிற்பங்கள் உள்ளன. இள்முலை நாச்சி சன்னிதியின் வடக்குப் புறக் கோஷ்டத்தின் அருகில் பல்லி ஒன்று, தேளைப் பிடிக்க முயலும் சிற்பம் வேடிக்கையாக அமைந்துள்ளது.

## இராமாயணக் காட்சி

திருவோத்தூர்க்கோயிலுக்கு வடக்கில் உள்ள 'மொட்டைப் பாப்பாத்தி' என்ற வினாயகர் கோயிலில் ஏராளமான சிற்பங்கள் செதுக்கப்பட்டுள்ளன. சென்ற நூற்றாண்டில் செதுக்கப்பட்டது என்றாலும் இராமாயணக் காட்சிகள் அழகாக உள்ளன,

குறிப்பாக அசோகவனத்தில் உள்ள சீதை, அனுமன், திருமால் அவதாரங்கள்,, கோபியர் நடுவில் கண்ணன், பாய்ந்து செல்லும் புலி ஆகியவை மனத்திற்கு மகிழ்ச்சி தருபவையாக உள்ளன.

## பட்சீஸ்வரர் கோயில்

சமீபத்தில் கும்பாபிஷேகம் செய்யப்பட்ட பட்சீஸ்வர சுவாமி கோயிலிலும் அழகான சிற்பங்கள் சில உள்ளன. பொதுவாகக் குறிப்பிட வேண்டுமானால், பழமையும் புதுமையும் கலந்த சிற்பங்களைத் திருவோத்தூர்க் கோயில்களில் காணலாம்.

திருவோத்தூரில் கல் சிற்பம், சுதைச் சிற்பம் போலவே செப்புப் படிமங்களும் மிகுதியாக உள்ளன, இனிச் செப்புத் திருமேனிகளைக் காண்போம்.

# செப்புத் திருமேனிகள்

கல்லிலே கலை வண்ணம் கண்ட தமிழன், ஐம்பொன்னால் ஆன செப்புத் திருமேனிகளைப் படைத்தும் உலகத்தவரால் பாராட்டப்பட்டான்; பாராட்டப் பெறுகிறான்; பாராட்டவும் படுவான்.

பல்லவர் காலம் முதற்கொண்டு செப்புத் திருமேனிகள் ஆகம நூல்களின்படி செய்யப்பட்டாலும் வேலைப்பாடுடனும் மிகுதியாகவும் சோழர்காலத்தில்தான் செய்யப்பட்டன, திருவீதி உலா வருவதற்காகவே ஐம்பொன் சிலைகள் தோன்றின.

திருவோத்தூரில் காணப்படும் பஞ்சலோக விக்கிரகங்கள் முற்காலச் சோழர்காலம் தொடங்கி, அண்மைக் காலம்வரை பல உள்ளன. சில செப்புத் திருமேனிகளின் காலமும் செய்தளித்தவர் பெயரும் கல்வெட்டுகளின் மூலம் தெள்ளிதின் விளங்குகின்றன.

கோயிலின் மகாமண்டபம் என்ற நடராஜ மண்டபத்தின் வடக்கில் மேடை அமைத்துத் தெற்குப் பார்த்தபடி வைக்கப்பட்டுள்ள திருமேனிகளில் ஆடவல்ல பெருமான்,

ஆயிரம் விண்மீன்களுக்கிடையே உள்ள அழகு நிலாவைப் போலக் காட்சி தருகிறார். எழில் கொஞ்சும் இவ்வாடவல்லானைப் பார்ப்போம்.

## நடராசர்

ஆடவல்லான் செப்புத் திருமேனியின் இடப்புறம் சிவகாமி அம்மையும், வலப்புறம் மணிவாசகரும் தனித் தனிப் பீடத்தில் இருக்க, பிரபையுடன் காட்சி தருகிறார். பிரபையில் இருபத்தெட்டுத் தீம்பிழம்புகள் உள்ளன. சடைகள் இருபுறமும் ஏழு என்ற கணக்கில் உள்ளன. சடையின் வலப்புறம் ஒயிலாக நின்றபடி வணங்கும் நிலையில் கங்கையும் இடப்புறம் பிறையும் உள்ளன.

நடனசபாபதியின் பின் கைகள் உடுக்கையையும் அனலையும் ஏந்தியுள்ளன. முன் கைகள் அபயம், வரதம் என்ற நிலையில் உள்ளன.

வலது முன்கையில் படத்துடன் பாம்பு உள்ளது.

கழுத்தில் மாலை, உள்ளது. அடுத்து யக்ஞோபவீதம் காட்சி தருகிறது, இடக்காதில் பத்ரகுண்டலம் உள்ளது. வலக் காதை நாகக்குண்டலம் அலங்கரிக்கிறது. கூர்ந்து கவனித்தால் மான்தோல் தெரியவரும். ஒருகால் முயலகனை அழுத்த, மற்றொரு கால் நடன நிலையில் உள்ளன. முயலகன் தன் கையில் அரவைப் பிடித்த நிலையில் இறைவன் முகத்தைக் காணும் ஆனந்தக் கோலத்தில் உள்ளான்.

விக்கிரமசோழன் காலத்தில் திருவீதிப்பணி செய்யும் ஆண்டார்களைப் பார்க்கிறோம்.

ஈண்டுள்ள சோமாஸ்கந்தர் செப்புச்சிலையும் நடராஜர் செப்புச்சிலையும் முற்காலச் சோழர் காலத்தில் செய்யப் பட்டிருக்கலாம். கலை அமைப்பும் இதனை உறுதிப் படுத்துகின்றது.

## சிவகாமி

சிவகாமி அம்மன் திரிபங்க நிலையில் இரண்டு கைகளுடன் காட்சி தருகிறார். ஒரு கை புஷ்பம் ஏந்தியபடியும், மற்றொருகை லோல ஹஸ்தத்திலும் உள்ளன. தலையைக் கரண்டமகுடம் அலங்கரிக்கிறது. இருபுறமும் காதுகளில் மகர குண்டலங்கள் உள்ளன, கழுத்தில் ஆரத்துடன் மாலை உள்ளது. கைகளில் வளையல்களும் கைவிரல்களில் மோதிரங்களும் உள்ளன. கால்வரை ஆடை காட்டப்பட்டுள்ளது. அம்மை தாமரைப் பீடத்தில் புன்னகை தவழும் கோலத்தில் காட்சி தருகிறார்.

## மணிவாசகர்

நடராசருக்கருகில் சிறிய வடிவில் ஒரு கையில் புத்தகமுடனும் மறுகையில் உருத்திராட்ச மாலையுடனும் மாணிக்கவாசகர் நிற்கிறார். கழுத்தில் மாலை உள்ளது. மேற்கண்ட மூன்று சிலைகளும் கி.பி. 10—11ஆம் நூற்றாண்டைச் சேர்ந்தவையாகக் கருதலாம்.

## பிச்சை ஏற்கும் பெருமாள்

பிக்ஷாடனர் செப்புத்திருமேனி எழிலுடன் வார்க்கப்பட்டுள்ளது. தலையில் கொக்கிறகு பார்க்கிறோம்; அதன் அருகில் மனித உருவம் காட்டப்பட்டுள்ளது, வலப்புறம் கங்கையையும் இடப்புறம் மதியையும் காணலாம்.

இடது பின் கை கங்காளத்தைப் பிடித்துள்ளது. இது கழுத்தில் சார்த்தி வைத்துள்ள நிலையாகும். வலது பின்கை உடுக்கை ஏந்தி உள்ளது. வலது முன் கை மானுக்குத் தளிர் கொடுக்கும் நிலையில் உள்ளது; மான் ஆர்வத்தோடு தலையைத் தூக்குகிறது. இடப்புறம் குள்ளபூதம் தலையில் சுமையுடன் நிற்கிறது.

கழுத்தில் மாலையும் தோளில் தோள் அணியும் கொண்டு ஆடையற்ற கோலத்தில் பிச்சை யேற்கும் பெருமான் காட்சி தருகிறார். கி, பி, 12—13ஆம் நூற்றாண்டைச் சேர்ந்தவை இவை எனலாம்.

## சோமாஸ்கந்த மூர்த்தம்

இங்குள்ள செப்புத் திருமேனிகளில் சோமாஸ்கந்த மூர்த்தமே தொன்மையானதாக இருக்க வேண்டும். இச் செப்புச்சிலை சிறிய அளவில் உள்ளது. இறைவனும் அம்மையும் அமர்ந்த நிலையில் உள்ளனர்.

மான், மழு, அபயம், வரதம் என்ற நிலையில்இறைவன் நான்கு கைகளுடன் உள்ளார். கழுத்தில் மாலையும், மார்பில் யக்ஞோபவீதமும், வயிற்றில் உதரபந்தமும் காட்டப்பட்டுள்ளன. இடையில் கச்சு உள்ளது.

கால் முட்டிவரை ஆடை காட்டப்பட்டுள்ளது. காலில் கழலும் காண்கிறோம். பின்புறம் சிரச்சக்கரம் இல்லை.

அம்மையின் காலில் சிறுமணி அணியப்பட்டுள்ளது; அருகில் கந்தன் இல்லை. இச் சிலை செம்பியன் மாதேவி காலத்தில் செய்யப்பட்டிருக்கலாம். விக்கிரமசோழன் காலத்தில் வீதி உலாப் போந்த பெருமான் இவராகவே இருந்திருக்கவேண்டும்.

## சுகாசன மூர்த்தம்

இக்கோயிலில் சுகாசனமூர்த்த விக்கிரகமும் உள்ளது. சிவன் உருவம் தனிப் பீடத்தில், சுகாசன நிலையில் கூடிய இம்மூர்த்தம் சிறியதேயாகும். கைகளில் மான், மழு, அபயம், வரதம் என்ற முத்திரைகளைக் காணுகிறோம்; மான், கழுத்தை வளைத்து இறைவனைக் காணும் நிலையில் உள்ளது. இறைவன் காலில் மிதியடி காட்டப்பட்டுள்ளது; பின்புறம் சிரச்சக்கரம் உள்ளது.

## தனி அம்மன்

தனி அம்மன் ஒரு கையில் மலரை ஏந்தியுள்ளார்; மற்றொரு கையைத் தொங்க விட்டபடி நிற்கிறார்; தோளில் எவ்விதமான அணியுமில்லை. மார்பின் வலப்புறம் சரியாக அமைய, இடப்புறம் நன்றாக அமையவில்லை; மேற்கண்ட இரண்டு தெய்வச் சிலைகளும் பிற்காலத்தவை எனலாம். விஜயநகர பேரரசர் காலம் (கி. பி. 16 ஆம் நூற்றாண்டு) எனலாம்;

## உமா சந்திரசேகர மூர்த்தம்

பெரிய வடிவில் கூடிய திருமேனிகளுள் இதுவும் ஒன்றாகும். இறைவனுக்குக் கழுத்தில் அணிகலன் காட்டப்பட்டுள்ளது. பிற செப்புத் திருமேனிகளிலிருந்து வேறுபடுகிறது. தோளணியும் பிற திருமேனிகளிடமிருந்து மாறுபடுகிறது.

இடையில் கச்சு, வேலைப்பாடுடன் உள்ளது. கால் வரை ஆடை, ஆயின் ஒருபுறம் வெறுமனே உள்ளது; அம்மன் வழக்கம்போல் உள்ளார். கை கால் ஒவ்வொன்றிலும் ஒரே ஒரு வளை காட்டப்பட்டுள்ளது. பின்னால் இருவருக்கும் சிரச்சக்கரம் உள்ளன.

## கேவல சந்திர சேகரர்

நின்றநிலையில் கூடிய சந்திரசேகரர் வயிற்றில் தொப்புள் உள்ள இடத்தில் நாற்புறமும் பூவேலைப் பாடுடன், கச்சு காணப்படுகிறது. கால்வரை ஆடை உள்ளது. பாண்டியர் காலத்தில் கி. பி. 14ஆம் நூற்றாண்டில் தோற்றுவிக்கப்பட்ட விஸ்வேஸ்வரநாயனார் இவரே போலும்.

## ஆலமர் செலவன்

ஆலமரத்தின் அடியில் அமர்ந்துள்ள இப்பெருமான் வலது பின் கை பாம்பைப் பிடித்த நிலையில் உள்ளது.

பாம்போ படமெடுத்தாடும் தோற்றத்தில் உள்ளது. இடது பின் கை நெருப்பேந்தி உள்ளது. வலது முன் கை, அட்ச மாலையுடன் சின்முத்திரை காட்ட, இடது முன் கை புத்தகம் ஏந்தியுள்ளது.

இறைவன் பாதம் முயலகன் மீது படிய, அவன் பாம்பைப் பிடித்தபடியுள்ளான், இருபுறமும் சனகாதிமுனிகள், வேதங்களை மறந்த முனிவர்களுக்கு மீண்டும் உபதேசித்த தலமல்லவா? எனவே தட்சிணாமூர்த்தி கற்சிலை மட்டுமன்றிச் செப்புச் சிலையும் இங்கே அழகாகவே உள்ளன.

## சுப்பிரமணியப்பிள்ளை

வள்ளிதெய்வயானை புடைசூழச் சுப்பிரமணியர் செப்புத் திருமேனி ஒன்றுள்ளது. நெற்றிக்கு மேல் கண்ணி காட்டப்பட்டுள்ளது. மார்பில் வீரச் சங்கிலி உள்ளது. மார்பில் புரிநூல் காட்டப்பட்டுள்ளது. இடையில் உதரபந்தம் பார்க்கிறோம். கால்வரை ஆடையும் கால்களில் வீரக்கழல்களும் உள்ளன. சக்தி, வேல், அபயம், வரதம் என்ற முத்திரைகளைக் கைகளில் காண்கிறோம்.

## வள்ளி

சுப்பிரமணியருக்கு வலப்புறம் வள்ளி நிற்கிறாள். மார்பிடையே கச்சுகாட்டப்பட்டுள்ளது. மார்பிலும் கழுத்திலும் எந்த விதமான அணிகலன்களுமில்லை, இடையில் கச்சுடன் ஆடை கால்வரை உள்ளது. கைகள் வழக்கமான முத்திரைகளுடன் உள்ளன,

## தெய்வயானை

வள்ளிக்கு அணிகலன் இல்லாதது போல் அன்றித் தெய்வயானைக்குப் பல அணிகலன்களைப் பார்க்கிறோம். இடையில் ஆடை குஞ்சரம்போல் தொங்குகிறது. பிற கோயில்களில் இருப்பது போன்றே தெய்வயானை உருவ

அமைப்பு உள்ளது. விஜயகண்ட கோபாலன் என்ற தெலுங்குச் சோழ மன்னனின் இருபத்தெட்டாம் ஆட்சியாண்டில் அதாவது கி. பி. 1285இல் தேவரடியாள் அடைந்த சானக காத்தாள் மகள் செய்யாண்டை ஆன சம்புவராய நாச்சி சுப்பிரமண்யப் பிள்ளையாரை எடுப்பித்துள்ளாள் என்றறிகிறோம். இங்குக் குறிக்கப்படும் திருமேனிகள் கல்வெட்டில் வரும் திருமேனிகளே ஆகும்.

## நாச்சிமார் மூவர்

'மேலே குறிப்பிடப்பட்ட சம்புவராய நாச்சியே, நாச்சியார் சிலைகளையும் எடுப்பித்துள்ளாள். அம்மை நடுவில் நிற்க இலக்குமியும் கலைமகளும் இருபுறமும் நிற்கின்றனர்.

கரண்டமகுடம், அம்மையின் கைகள் அபயம், வரதம் என்ற நிலையில் உள்ளன. காதுகள் மகர குண்டலங்கள் கழுத்தில் ஆரத்துடன் மார்பில் புரிநூலும் காண்கிறோம்.

இடையில் உள்ள ஆடை, கால்வரை உள்ளது. கைகளில் வளையல்கள் உள்ளன, காலில் சதங்கை உள்ளது. கலைமகள் வலப்புறம் ஒரு கை மலரேந்தியும் மறு கை தொங்க விட்டும் நிற்கிறார்.

இடப்புறம் இலக்குமி நிற்கிறார். மூவருக்கும் பின்புறம் சிரச்சக்கரமுள்ளன. நாச்சிமார் ஐம்பொன் சிலைகளைத் தோற்றுவித்துப் பூஜைக்குத் தானம் புரிந்ததை ஒரு கல்வெட்டு குறிப்பிடுகிறது.

## கானகரைச் செல்வி

காளிஅம்மையை இவ்வூரில் காங்கிஅம்மன் என்பார்கள். இவளே கானகரைச் செல்வியுமாவாள். சுகாசன நிலையில் பின் கைகள் சூலமும் கபாலமும் ஏந்த, முன்கைகள் அபயம் வரதம் என்ற நிலையில் உள்ளாள், செல்வியின் கால்

தொங்குமிடத்தில் அசுரன் மல்லாந்து கிடக்கும் நிலையில் உள்ளான்,

செல்வியின் கண்கள், புருவங்கள் கோபத்துடன் துடிக்கும் விதத்தில் உள்ளன. இடையில் கச்சு உள்ளது. கால் வரை ஆடை உள்ளது. கைகளில் வளையல், உருவம் கறுத்துக் காணப்படுகிறது,

விஜயகண்ட கோபாலனுடைய இருபத்தேழாம் ஆட்சியாண்டில் (கி. பி. 1284) திருவோத்தூருடைய தேவரடியாள் உண்ணாமுலையார் மகள் சம்பா தோற்றுவித்த கானகரைச் செவ்வி இவளேயாவாள்,

## பெருமக்கள் மூவர்

முதலிகள் மூவரையே கல்வெட்டில் 'பெருமக்கள் மூவர்' என்று பார்க்கிறோம். அப்பர், சம்பந்தர், பரவை, சங்கிலியாருடன் கூடிய சுந்தரர் ஆக மூவர் திருமேனியும் விஜயகண்ட கோபாலனின் ஒன்பதாம் ஆட்சியாண்டில் கி. பி. 1263 இல் மீட்டாண்ட நாச்சி திருவோத்தூர்க் கோயிலில் செய்து வைத்துள்ளார்,

கி. பி. 1263 இல் மீட்டாண்ட நாச்சி. திருவோத்தூர்க் கோயிலில் எம்பெருமக்கள் மூவர் சிலையைச் செய்து வைத்தது போல, மூன்றாம் குலோத்துங்கன் காலத்தில் கி.பி. 1206 இல் ஆறகழூர் காமேஸ்வரர்கோயிலில் செல்வன் திருத்தாண்டான் என்பவன் எம்பெரு மக்கள் மூவர் செப்புத் திருமேனிகளைச் செய்து வைத்துள்ளான். மேலும் பூஜைக்கும் பிற செலவுகளுக்கும் 5000 காசுகள் வழங்கியுள்ளான். இங்குள்ள மூவர் முதலிகள் வழக்கமான முத்திரைகளுடன் காட்சி தருகின்றனர்.

அப்பர், சம்பந்தர், சுந்தரர் வழக்கமான ஹஸ்தங்களுடன் காட்சி தருகிறார்கள்,

## மயில் மீது அமர்ந்த பெருமாள்

ஆறுமுகப் பெருமாள் பிரபையுடன் காட்சி தருகிறார், வலப்புறம் வள்ளியும் இடப்புறம் தெய்வயானையும் காட்சி தருகின்றனர். ஆறுமுகத்திற்கேற்பப் பன்னிரு கைகள், வழக்கமான அணிகலன்கள், மயில் பறந்து செல்லத் தயாராகும் நிலை. விஜயநகரப் பேரரசர் காலத்தில், குறிப்பாக 15—16ஆம் நூற்றாண்டில் இது செய்யப்பட்டிருக் கலாம், கோயிலில் கல்லிலும் மயில்வாகனன் சிற்பம் உள்ளது.

## சோமாஸ்கந்தர்

பெரிய வடிவில் கூடிய இச் சோமாஸ்கந்தர், பிற்காலப் பாண்டியர் காலத்தில் செய்யப்பட்டவர் எனலாம். பிரபை யுடன் கூடிய இச்சிலையின் பிரபையில் 47 தீப் பிழம்புகள் உள்ளன, சிவன் சிரித்தபடி உள்ளார்- முருகன் நின்றபடி இரு கைகளிலும் மலரேந்தியுள்ளான்.

அம்மன் இறைவனை நோக்கும் நிலையில் காட்டப் பட்டுள்ளார், ஒரு கை மலரேந்த, மற்ற கை தொங்கும் நிலையில் உள்ளது. பின்புறம் சிரச் சக்கரமில்லை.

வீரபாண்டியன் காலத்தில், 'சிவனம்மை' என்பவன் இப்பெருமானை எழுந்தருளிவித்து விழாவுக்கும், பூஜைக் கும் முதல் வைத்துள்ளதை ஒரு கல்வெட்டில் பார்க்கிறோம்.

வீரபாண்டிய தேவனின் பதினான்காம் ஆட்சியாண் டில் (கி.பி. 1297—42ல்) ஆண்டவன் செப்புச்சிலை தோற்று விக்கப்பட்டுள்ளது. 400 கலத்துக்குப் பொலிசையாக முதலீடு வைக்கப்படுகிறது. ஒரு விளக்கும், இராக்காலம் அமுது படிக்கும் இப்பொலிசை (வட்டி) பயன்படுத்தப்படுகிறது.

மேற்கண்ட திருமேனிகள் தவிர, சுகாசனமூர்த்தி, உமா சகிதமூர்த்தி, தனி அம்மன் ஆகிய செப்புச் சிலைகளுள்ளன. இவை யாவும் 17—18 ஆம் நூற்றாண்டளவில் செய்யப்பட்டவை எனலாம்.

பட்டீஸ்வர சுவாமி கோயிலில் உள்ள சோமாஸ்கந்தர், தனிஅம்மன், நடராஜர், காளி அம்மன், சந்திரசேகரர், விநாயகர், முருகர் ஆகியோரின் செப்புச் சிலைகள் மிகவும் பிற்காலத்தவையாகும்.



# இலக்கியச் சான்றுகள்

பழைய இலக்கியங்களிலும் பிற்கால இலக்கியங்களிலும் திருவோத்தூர் பற்றியும் வேதபுரீசர் பற்றியும் குறிப்புகள் உள்ளன. அவை பற்றியும் ஓரளவு காண்போம்.

திருவோத்தூர் உடையாரை அப்பரும் சேக்கிழாரும் போற்றி உள்ளனர்.

தொண்டை நாட்டில் உள்ள திருத்தலங்களைத் தரிசித்து வரும்போது, அப்பர் பெருமான் இவ்வூர் இறைவனையும் கண்டு இசைத்தமிழால் போற்றி உள்ளார். தமிழரின் அவபேற்றின் காரணமாக, அப்பருடைய திருவோத்தூர் பதிகம் தனக்குக் கிடைக்கவில்லை,

சுந்தரர், திருவோத்தூருக்கு அருகில் உள்ள திருவண் பார்த்தான் பனங்காட்டூர், குரங்கணில் முட்டம் ஆகிய ஊர்களைப் பாடி உள்ளார், திருவோத்தூர் இறைவனைப் போற்றிப் பாராட்டினாரா என்பது தெரியவில்லை.

திருவோத்தூர் சம்பந்தர் பதிகம், சேக்கிழாரின் பெரிய புராணம் ஆகிய இலக்கியங்கள் வரலாற்றுச் செய்திகளையும் குறிப்பிடுகின்றன. திருவோத்தூர் தலபுராணம் வரலாற்றுச் செய்திகளுடன், தலத்தின் மகிமையும் பலவாறு வியந்து கூறுகிறது. தென் திசையிலிருந்து வந்த ஞானசம்பந்தர்

சேயாற்றின் தென்கரையில் இருந்தே திருவோத்தூர் உடையார் கோபுரத்தையும் மதிலையும் வணங்கி, தென் கரையிலுள்ள திருமடத்தில் தங்குகிறார். மதுரையில் ஞானசம்பந்தர் நடத்திய அற்புதச் செயல்களைக் கேட்டிருந்த சேயாற்றுச் சமணர்கள், ஒரு வேள்வி செய்து அதிலிருந்து எழுந்த கொடிய பாம்பொன்றை அவர்மீது ஏவுகின்றார்கள். அவரோ பாம்பைச் 'சமணர்களது வேந்தன் வாழ் இஞ்சிசூழ் திருமனைக்கே ஏகு' என்று, உத்தரவு இடுகின்றார் அதனால் துயருற்ற அரசன் வந்து அவர் அடி வாங்கிட வேண்ட சம்பந்தர்,

'தோட்டீரே துத்தி ஐந்தலை நாகத்தை
ஆட்டீரே; அடியார் வினை
ஓட்டீரே உம்மை ஏத்துதும் ஒத்தூர்
நாட்டீரே அருள் நல்குமே'

என ஆண்டவனை வேண்டுகிறார்.

'இறைவனும் மகுடி ஏந்திப் பாம்பாட்டியாக வந்து கண்டோர். வியக்கப் பாம்பை ஆடவிட்டு, அதைப்பிடித்துக் கொண்டே கோயிலுக்குள் சென்று மறைகிறார். இதனால் சமணர்களும் சம்பந்தரும் அரசன் விரும்பியபடி, புனல் வாதத்திற்கே ஒத்துக் கொள்கிறார்கள். சமணர் எழுதியிட்ட ஓலையைச் சேயாறு வெள்ளம் அடித்துக் கொண்டு போய் விடுகிறது. சம்பந்தர் தாம் பாடிய பதிகத்தில் ஒரு பாடலை எழுதி, ஆற்றில் இட புதுநீரைக்கிழித்துக்கொண்டு முன்னேறி ஒரு பழம்பதியை அது அடைகிறது. அவ்வூர் செய்யாற்றை வென்றான் என்ற பெயரைப் பெறுகின்றது.

இவ்வூர்க் கோயிலிலும் ஆற்றங்கரையிலும் காய்க்காமல் ஆண்பனைகள் நிற்கின்றன, அவற்றைக் காய்க்கும் பெண் பனைகளாக ஆக்க முடியுமா?' என்று சமணர் சவால் விட, 'குரும்பை ஆண்பனை ஈன்குலை ஒத்தூர்' என்ற பாடலைப்

பாட, எல்லோரும் அதிசயிக்கும் வண்ணம் கோயிலுக்குள் நின்ற ஆண்பனை, குலை தள்ளிப் பெண்பனையாக மாறு கிறது.

இன்றும் கோயில் பிராகாரத்தில் வடமேற்கு மூலையில் குலை ஈனும் ஐந்து பனைமரங்களும் கற்சிற்பமாக பனை மரம் ஒன்று மண்டபத்திலும் இருப்பதைக் காணலாம். சம்பந்தர் நிகழ்த்திய அதிசயத்தைக் கண்டு அடியார்கள் களித்தனர்; வியந்தனர். இதனைக் கண்ட சமணரில் சிலர் தமது கையிலிருந்த குண்டிகையைத் தகர்த்தெறிந்து சிவன் கருணையைப் போற்றிச் சைவரானார்கள். சிலர் அந் நாட்டைவிட்டு அஞ்சி ஒடினார்கள். குலையீன்ற ஆண்பனை கள் தமது கால எல்லைவரை வாழ்ந்து பிறவி ஒழிந்து சிவத்தைச் சார்ந்தன.

பூத்தேர்ந் தாயன கொண்டுநின் பொன்னடி
ஏத்தா தாரில்லை எண்ணுங்கால்
ஒத்தூர் மேய ஒளிமழு வாள்அங்கைக்
கூத்தீ ரும்ம குணங்களே.

இடையீர் போகா இளமுலை யாவளயோர்
புடையீ ரேபுள்ளி மானுரி
உடையீ ரேயும்மை யேத்துது மோத்தூர்ச்
சடையீ ரேயும தாளே.

உள்வேர் போல நொடிமையி னார்திறம்
கொள்வீ ரல்குலோர் கோவணம்
தள்வா ழைக்கனி தேன்சொரி யோத்தூர்க்
கள்வீ ரேயும் காதலே.

தோட்டீ ரேதுத்தி யைந்தலை நாகத்தை
ஆட்டீ ரேயடி யார்வினை
ஓட்டீ ரேயும்மை யேத்துது மோத்தூர்
நாட்டீ ரேயருள் நல்குமே.

குழையார் காதீர் கொடுமழு வாட்படை
உழையாள் வீர்திரு வோத்தூர்
பிழையா வண்ணங்கள் பாடிநின் றாடுவார்
அழையா மேயருள் நல்குமே.

மிக்கார் வந்து விரும்பிப் பலியிடத்
தக்கார் தம்மக்க ளீர்என்று
உட்கா தாருள ரோதிரு வோத்தூர்
நக்கீ ரேயருள் நல்குமே,

தாதார் கொன்றை தயங்கு முடியுடை
நாதா வென்று நலம் புகழ்ந்
தோதா தாருள ரோதிரு வோத்தூர்
ஆதீ ரேயருள் நல்குமே.

என்றான் இம்மலை யென்ற அரக்கனை
வென்றார் போலும் விரலினால்
ஒன்றார் மும்மதி லெய்தவ னோத்தூர்
என்றார் மேல்வினை யேகுமே.

நன்றா நான்மறை யானொடு மாலுமாய்ச்
சென்றார் போலுந் திசையெலாம்
ஒன்றா யொள்ளெரி யாய்மிக வோத்தூர்
நின்றீ ரேஉமை நேடியே.

கார மண்கலிங் கத்துவர் ஆடையர்
தேரர் சொல்லவை தேறன்மின்
ஓரம் பாலெயில் எய்தவன் ஓத்தூர்ச்
சீர வன்கழல் சேர்மினே.

குரும்பை ஆண்பனை யீன்குலை யோத்தூர்
அரும்பு கொன்றை யடிகளைப்
பெரும்பு கலியுண் ஞானசம்பந் தன்சொல்
விரும்பு வார்வினை வீடே.

அப்பர் தொண்டை நாட்டில் தலயாத்திரை மேற்கொண்டபோது முதன்முதலில் திருவோத்தூர்தான் வருகிறார் என்பதைச் சேக்கிழாரின் பெரிய புராணத்தில் அறிகிறோம். திருவோத்தூர் வந்து இறைவனை வழிப்பட்ட பின்னர் பலபதிகள் வணங்கிப் பின் காஞ்சியை அடைந்ததாகக் கூறுகிறார்.

காதல் செய்யும் கருத்தினுடன்
காடும் மலையும் கான்யாறும்
சூத மளதன் பணைப்பதிகள்
பலவும் கடந்து சொல்லினுக்கு
நாதர் போந்து பெருந்தொண்டை
நன்னாடெய்தி முன்னாகச்
சீத மலர்மென் சோலைசூழ்
திருவோத் தூரில்சென் றடைந்தார். 315

அப்பர் திருவோதூர் இறைவனைத் திருச்சாய்க் காடு பதிகத்தின் ஐந்தாம் பாடலில் குறிப்பிடுகிறார். 'ஒத்தூர் ஒரு நாளும் நீங்கார் போலும்' என்பதே அவ் வரியாகும்.

மங்கை பாகர் திருவருளால்
வணங்கிப் போந்து வடதிசையில்
செங்கண் விடையார் பதிபலவும்
பணிந்து புகலிச் செம்மலர்கள்
துங்க வரைகள் கான்பலவும்
கடந்து தொண்டைத் திருநாட்டில்
தங்கள் முடியார் இனிதமரும்
திருவோத் தூரைச் சேர்ந்துற்றார்.

சண்பை வேந்தர் தண்டரவிச்
சிவிகை நின்றும் இழிந்தருளி
நண்பின் மிக்க சீரடியார்
சூழ நம்பர் கோபுரஞ்சூழ்
விண்பின் னாக முன்னோங்கும்
வியன்பொன் புரிசை வலங்கொண்டு
பண்பு நீடிப் பணிந்தெழுந்து
பரமர் கோயில் உள்ளடைந்தார். 20

தொழுது விழுந்து பணிந்தெழுந்து
சொன்மா லைகளால் துதிசெய்து
முழுதும் ஆனார் அருள்பெற்றுப்
போந்து வைகி முதல்வந்தமைப்
பொழுது தோறும் புக்கிறைஞ்சிப்
போற்றி செய்தங் கமர்வார்முன்
அழுது வணங்கி ஒருதொண்டர்
அமணர் திறத்தொன் றறிவிப்பார். 22

சீரின் மன்னும் திருக்கடைக் காப்புப்
போற்றிச் சிவனார் அருள்பெற்றுப்
பாரில் நீடும் ஆண்பனை முன்காய்த்துப்
பழுக்கும் பண்பினால்
நேரும் அன்பர்தங் கருத்து நேரே
முடித்துக் கொடுத்தருளி
ஆரும் உவகைத் திருத்தொண்டர்
போற்ற அங்கண் இனிதமர்ந்தார். 26

சேக்கிழாரின் கருத்துகள் யாவும் திருவோத்தூர்த் தலபுராணத்திலும் இடம் பெற்றுள்ளன. மேலும் மதில் சுவரில் சிற்பங்களாகவும் காட்சி அளிக்கின்றன.

அருணகிரிநாதர் இவ்வூர் முருகனை ஏத்துகிறார்:

தவர்வாள் தோமரம் சூலம்

தரியாக் காதிய சூரும்
தணியாச் சாகரம் ஏழும் கிரியேழும்
சருகா காய்கதிர் வேலும்
பொருகால் சேவலும் நீலந்
தரிகூத் தாடிய மாவும் தினைகாவல்

துவர்வாய்க் கானவர் மானும்

சுரநாட் டாள்ஒரு தேனும்
துணையாத் தாழ்வுஅற வாழும் பெரியோனே
துணையாய்க் காவல்செய் வாய்என்று
உணராப் பாவிகள் பாலும்
தொலையாப் பாடலை யானும் புகல்வேனோ!

பவமாய்த் தான்அது வாகும்

பனைகாய்த் தேமண நாறும்
பழமாய்ப் பார்மிசை விழும் படிவேதம்
படியாப் பாதகர் பாயன்
றியுடாப் பேதைகள் கேசம்
பறிகோப் பாளிகள் யாரும் கழுவேற

சிவமாய்த் தேனமுது ஊறும்

திருவாக் கால்ஒளி சேர்வெண்
திருநீற் றால் அமர் ஆடுஞ் சிறியோனே
செழுநீர்ச் சேய்நதி ஆரங்
கொழியாக் கோமளம் வீசும்
இவோத் தூர்தனில் வாழும் பெருமாளே!

அணிவாய் உலகத் தம்புயனும்

அளிக்குத் தொழிற்பொன் னம்புயலும்
அறியா அருமைத் திருவடியை
அடியேன் தரிசித்து அகங்குளிர

மணிவாய் மலர்ந்துஎம் போல்வார்க்கு

மறையுண் முடியை வகுத்தருள
வயங்குங் கருணை வடிவெடுத்து
வந்து விளங்கும் மணிச்சுடரே]

பிணிவாய் பிறவிக் கொருமருந்தே

பேரா னந்தப் பெரு விருந்தே
பிறங்கு கதியின் அருளாறே
பெரியோர் மகிழ்விற் பெரும்பேறே!

திணிவாய் எயிற்சூழ் திருவோத்தூர்

திகழ அமர்ந்த சிவநெறியே
தேவர் புகழும் சிவஞானத்
தேவ ஞான சிகாமணியே.

இவ்வாறு அருணகிரிநாதர் ஞான சம்பந்தராய் வந்த பாலசுப்பிரமணிரரைப் போற்றுகிறார்- சமணர் தாமாகக் கழுவேறும் நிகழச்சி பெரிய புராணத்தில் இல்லை. மாறாக அருணகிரிநாதர் பாடலில் வருகிறது.

இராமலிங்க சுவாமிகள் ஞானசிகாமணி தோத்திரம் என்ற தலைப்பில் 12 சீர்கழி நெடிலடி ஆசிரிய விருத்தங்கள் பாடியுள்ளார்.

கோனேரிராயன் மதில் சுவர் எடுத்து மதிலின் வெளிப் புறத்தில் சிற்பங்களைச் செதுக்கும்போது பெரிய புராணத்தைச் சிற்ப வடிவமாக்கும்போது அருணகிரிநாதர் திருப் புகழ்ப்பாடலில் உள்ள சமணர் கழுவேறும் காட்சியையும் சேர்த்துக் கொண்டார் எனலாம். மேலும் அருணகிரிநாதர் காலமும் கோனேரிராயன் காலமும் சமகாலம். அதாவது கி. பி. 15 ஆம் நூற்றாண்டு என்பதை இங்குக் குறிப்பிட லாம். பட்டினத்தடிகள் திருவோத்தூரரை, 'நிலவு புகழ் திருவோத்தூர்' என்று போற்றுகிறார்.

திருவிளையாடல் புராணம் அருச்சனைச் சருக்கம் 14இல் திருவோத்தூர் இறைவன் குறிப்பிடப்பட்டுள்ளார்.

'ஓத்தின் உரைவரம்பு அகன்ற முக்கண்
உத்தமன் சந்தைக் கூட்டி
அருமறை அறவோர்க் கோதுவித்திட
மதனனிக் காண்மின்'

என்பதே அச்செய்தியாகும்.

இனிக் காஞ்சிபுராண ஆசிரியரும் இவ்வூரைப் போற்று வார்;

தத்துநீர் அலைபுரட்டும் சேயாற்றின்
தடங்கரைக் கண் இமையோர்கட்கும்
மெய்த்தவர்க்கும் ஓது வித்தோம் ஆதலினால்
மேவு திருவோத்தூ ரென்னும்
அத்தலத்தில் எமைத்தொழுவோர்
அருமறைநூல் முழுதுணர்ந்து வீடு சேர்வர்.

திருவேகம்பம் 80 இறைவனே கூறுவதாகப் பார்க்கிறோம்.

ஆளுடைய பிள்ளையார் கலம்பகம்,
அமணர் கூட்டத்தைச் செந்தமிழ்ப்பா ஒன்றினால்,
'வென்றி நிரைகழுமேல் உய்த்தானை'
எனத் திருவோத்தூர் குறிப்பிடப்படுகிறது.
'சமணர் நிரைகழு நிறுத்தியின
தமிழ்விகனகலித் தொகையே'
என ஆளுடைய பிள்ளையார் கலம்பகம் (35) குறிப்பிடுகிறது.
'கழுவேற திருவாக்கால் அமராடும்
வீதிகண்டவர் சீ சீ சீ யென வேதவஞ்சகர்
யாழிவாய் வீணர்கள் வாதிடும் சமண வேரோ
டேயற வாழ்க அந்தணர் வானோரென்ன
ஓதுபண்டித ஞானா சிரியன்'

என்பது திருவையாற்றுப் புராணம். இப் பாடலிலும் சமணர் கழுவேறும் நிகழ்ச்சி வருகிறது. வைகையாற்றுடன் தொடர்புடைய மதுரையில் சமணரை எதிர்த்த சல்பந்தர்;

சேயாற்றுடன் தொடர்புடைய திருவோத்தூரில் சமணரை எதிர்த்து வெற்றி பெற்றுள்ளார்.

அரசினர் கீழ்த்திசைச் சுவடி நூலகத்தில் வேதபுரித் தல புராணம் பொழிப்புரையுடன் இரு பிரதிகள் உள்ளன. திருவோத்தூரில் வாழ்ந்த தேப்பெருமாள் என்பவரது மகன் கருணாகரன் என்பவரால் இயற்றப்பட்டது.

தருக்குலவும் பொலனுல கத்
தவற்கு மறை யருட்கருணைப்
பெருக்குலவும் திருநயனப்
பிஞ்ஞகனார் இனிதமர்ந்த
இருக்குலவும் புரிமகிமை
இயம்ப யிமை யவரையில் வரு
மருக்குலவும் குழலளித்த
மதகளிற்றை வணங்குவாம்.

தருக்குலவும் பொலனுலகமாகிய கற்பக விருட்சம் தழைத்து ஓங்கிய பொன்னுலகமாகிய தேவலோகத்தார்க்கு வேதம் ஓதுவித்த கிருபாவெள்ளம் பெருகா நின்ற திருக்கண்களை உடைய பரமசிவனாகிய ஸ்ரீ வேதபுரீஸ்வரர், அன்புடனே விளங்கப்பட்ட பெருமை பொருந்திய சுருதிபிர மகிமையைச் சொல்லுதற்கு இமவத் பரவத ராசனிடத்தில் அவதரித்து வாரா நின்ற வாசனைபொருந்திய அளகாபாரத்தையுடைய இளமுலை நாயகி அளித்த களிறாகிய விக்கினேஸ்வரனை நமஸ்கரித்தேன் என்றவாறு,

25 பாடல்கள் பாயிரமாக உள்ளன; நூலின் காலம் கலியுகம் 4900 சாலிவாகன சகாப்தம் 1725 விபவ வருஷம் கார்த்திகை மாதம் 6ஆம் தேதி என்றறிகிறோம். கி. பி. 1803 எனலாம். மேற்கண்ட புராணச்சுவடி வேதபுரீஸ்வரர்

கோயில் ஸ்தானத்தான் திருச்சிற்றம்பலப்பட்டர் சேஷாத்திரி பட்டர் குமாரன் சிவயீஸ்வர குழந்தியானுடையதாகும்.

இவ்வூர் வேதபுரீஸ்வரர் தலபுராணம்.

'ஆர்க்காடு கசுபாவில் சேர்ந்த திருவோத்தூர் வேத புரீஸ்வரர் சூலம் முதலான பூர்வீக கைபீதுநாமா பூர்வ யுகாந்தரத்திலே இந்தத் திருவோத்தூர் க்ஷேத்திரத்தில் பரமேஸ்வரர்; சுயமாய் உண்டான முடிவு தொண்டை மானையும் துரத்தினான். அப்பொழுது தொண்டைமான் அவனுடனே யுத்தம் ஜயிக்கச் சகியாமல் ஓடிப் போய்த் தேசங்கள் எல்லாம் திரிந்து, ஒரு வருஷம் ரக்ஷிக்கிற பேர் இல்லாமல், இந்தச் சுருதிபுரிஸ்தலத்திற்கு வந்து வேதபுரீஸ் வரர் சன்னிதானத்திலே வந்து ஸ்தோத்திரம் பண்ணி வெகுசாய் பூசை செய்து உவுசு நிஷ்மன யிருக்கிறபோது, பரமேஸ்வரர் பிரதட்சமாய், 'தொண்டைமானே நீ பயப் பட வேண்டாம். நம்முடைய...'

இது முற்றுப்பெறவில்லை. எனினும் வேதபுரீசுவரர் மகிமையினை உணர்த்துகிறது,

திருவத்தியூர் சுவரர அவதார சரித்திரம். வேதபுரீ சுவரர் அந்தாதி, வேதபுரீசுவார் துதி போன்ற ஓலைச் சுவடிகள் அரசினர் கீழ்த்திசைச் சுவடி நூலகத்தில் உள்ளன;

சில ஆண்டுகளுக்கு முன்பு பழைய தருமபுரியில் அமரர் காவேரிபூசாரி என்பவரிடமிருந்து சில சுவடிகள் தருமபுரி அருங்காட்சியகத்திற்காகப் பெற்று வந்தேன். அதிலுள்ளது:

'நஞ்சையுண்டவர் திருவத்தியூர் நகர்
 தியாகர் திருவந்திக் காப்பினில்
வஞ்சிபோல் நடிக்க பொன்தோற்ற
 மதிகெட்டான் வந்து தோன்றினரனே

ஆனைபுகழ் பெற்ற திருவத்தியூர் நகர்
தியாகர் திருவந்தி காப்பினில்
மானாக நடிக்க வல்லிக்கிப் பொன்தோற்ற
மதிகெட்டான் வந்து தோன்றினானே'

என மதிகெட்டான் நாடகத்தில் பாடல்கள் வருகின்றன.

இவ்வாறு பல பாடல்களில் திருவத்தியூர் வருகிறது. தாசி திருவத்தியூர் கோயிலில் தேவரடியராக் இருந்த தாகப் பார்க்கிறோம். திருவத்யூதிரைச் சுற்றுப் பல ஊர்களிலும் இவர் நாட்டியமாடியதாக அறிகிறோம்.

மதிகெட்டான் நாடகமுள்ள அந்த ஏட்டுச் சுவடியில் வேறுசில பாடல்களும் காணப்படுகின்றன.

பாலனைப் பழித்த பாடல் என்ற தலைப்பில் ஒரு கோவை செய்யாறு என்ற பெயரைக் குறிக்கிறது.

செய்யாறு நாகயில் வாழ்வீர ராகவன்
தேடிச் செம்பொன்
மெய்யாயிரு குடத்தே வந்து வாழ்ந்தனன்
வீறு தந்தை
கய்யாடிய தன்பிள்ளை பொசிக்க
கணகென்று நான்
அய்யா உனக் களித்தேன் அதனால்
வெறுப் பாகினரே

இப்பாடலில் செய்யாறு அருகில் வாகை என்ற ஊரில் வாழ்ந்த வீரராகவன் குறிக்சப்படுகிறார். நாகை இன்றுள்ள நாவல் அல்லது நாவல் பாக்கமாக இருக்கலாம்.

அம்மானைப் பாடல்களும் அதேசுவடியில் சில உள்ளன. இரண்டு பாடல்கள் திருவோத்தூர் இறைவனைப் பற்றிக் குறிப்பிடுகின்றன:

வெள்ளெருக்குச் சடைமுடியோன்
வேதபுரி நாதன்
வள்ளல் அமரர்க்கெல்லாம்
வாத்தியார்காணம் மானை
வள்ளல் அமரர்க்கெல்லாம்
வாத்தியாராமாகில்
பிள்ளைகையில் உபதேசம்
பெற்றார்காண் அம்மானை
பிள்ளை கையில் உபதேசம்
பெற்றனர் காணாமாகில்
பெற்றெல்லோ இப்பூமி யெல்லாம்
பிறப்பவித் தம்மானை!

இதேபோல் வேறொரு பாடலிலும் வேதபுரிநாதன் குறிப்பிடப்படுகிறார். திருவோத்தூரில் சிவபெருமானேவேதத்தை முனிவர்களுக்கும் அமரர்களுக்கும் அந்தணர்களுக்கும் ஓதினார் என்பது புராணச் செய்தியாகும். ஆசிரியராகச் சிவபெருமான் விளங்கினார் என்பதை வாத்தியார் என்ற சொல்லில் பாடலாசிரியர் குறிப்பிட்டுள்ளார். இத்தனை சிறப்புடைய சிவபெருமான், பிள்ளை கையில் (சுவாமி நாதனிடம்) பாடம் பயின்றது வேடிக்கை என்றும் அம்மானை ஆசிரியர் குறிப்பிடுகிறார்.

# கருவி நூல்கள்

ஆதி செஞ்சி—கட்டுரை. ச, கிருஷ்ணமூர்த்தி

தொல்லியல் கருத்தரங்கு முதல் தொகுதி

ஆளுடைய பிள்ளையார் கலம்பகம்

கல்வெட்டு ஆண்டறிக்கை (A.R.E.)

கல்வெட்டு இதழ்கள்

தொ.பொ.ஆ.துறை

காஞ்சிப் புராணம்

கீதை—மணவாள மாமுனிகள்

கோப்பெருஞ்சிங்கன்

எஸ்.ஆர். பாலசுப்பிரமணியம்

சமணமும் தமிழும்

மயிலை சீனி. வேங்கடசாமி

சம்புவராயர் வரலாறு

டாக்டர் தங்கவேலனார்-தியாகராசன்

சித்தாமூர் வரலாறு

டாக்டர் ஏகாம்பரநாதன்

தருமபுரிவரலாறும் பிரகலாத சரித்திரமும்

ச. கிருஷ்ணமூர்த்தி

திருக்குறள் பழய உரை ச. கிருஷ்ணமூர்த்தி

திருப்புகழ்

திருப்பெண்ணாகடப் புராணம்

(ஓலைச்சுவடி)

திருவையாற்றுப் புராணம்

திருவோத்தூர்ப் புராணம்

தென்னிந்தியக் கல்வெட்டுகள்

(தொகுதி-7)

தேவாரம்

தொல்காப்பியம்

பாண்டியன் பரிசு

பாண்டியர் வரலாறு

என். சேதுராமன்

மதிகெட்டான் நாடகம்

(ஓலைச் சுவடி)

மலைபடு கடாஅம்

வினோத ரச மஞ்சரி



## நூலாசிரியர்

நூலாசிரியர் திரு. ச. கிருஷ்ணமூர்த்தி செய்யாறு வட்டம் அனுக்காவூர் அருகேயுள்ள விளாரிப்பட்டு என்ற சிற்றூரில் எளிய குடும்பத்தில் பிறந்தவர். இவருடைய தந்தை சடைசாமி, தாய் பூமாது அம்மாள்.

சென்னை வேளாளத் தேனாம்பேட்டை தாமோதர் மாநகராட்சிப் பள்ளியில் இடைநிலைக் கல்வியும் ஆழ்வார்ப் பேட்டை மாநாகராண்மைக் கழகத்தில் உயர்நிலைக் கல்வியும் முடித்து, மாநிலக் கல்லூரியில் தமிழ் முதுகலை பயின்றுள்ளார். தமிழ்மட்டுமன்றி வரலாற்றிலும் முதுகலைபயின்றார். சென்னை சைதாப்பேட்டையில் பி. எட். பட்டமும் பயின்றுள்ளார். தமிழ்நாடு அரசுத் தொல்பொருள் ஆய்வுத் துறை நடத்தும் கல்வெட்டுப் பயிற்சியில் சேர்ந்து ஓராண்டு பயின்று கல்வெட்டில் மற்றும் தொல்வியலில் பட்டயம் பெற்றுள்ளார். அதே துறையில் மாவட்டத் தொல்லியல் அலுவலராகப் பணிப் பொறுப்பு 1978 இல் ஏற்றுக் கொண்டார்.

தஞ்சை மாவட்டத்தில் இவர் ஆயிரத்துக்கும் மேற்பட்ட ஓலைச் சுவடிகளையும் கையெழுத்துப் பிரதிகளையும் திரட்டி இத்துறைக்குச் சேர்த்துள்ளார். அச்சில் வராத பல சுவடிகளை இவ்வாசிரியர் நகல் செய்துள்ளார், இவருடைய

உழைப்பைத் தொல்பொருள் ஆய்வுத்துறை முன்னாள் இயக்குநர் திரு இரா. நாகசாமி அவர்களும் இந்நாள் இயக்குநர் நடன காசிநாதன் அவர்களும் பாராட்டி யுள்ளனர்.

இவ்வாசிரியர் தருமபுரி மாவட்டத்தில் பணியாற்றிய போது கல்வெட்டுகள் அடிப்படையில் முதன் முதலாக தருமபுரி வரலாற்றை எழுதினார். அச்சில் வராத 'பிரகலாத சரித்திரம்' என்ற நாடகத்தையும் பதிப்பித் துள்ளார்.

அச்சில் வாரத பழைய உரையுடன் கூடிய திருக்குறள் சுவடியை இவ்வாசிரியர் நகல் செய்து பதிப்பித்துள்ளார். இந்நூல் தமிழ்நாடு அரசுத் தொல்பொருள் ஆய்வுத்துறை வெளியீடாக வந்துள்ளது.

நூற்றாண்டு கால தமிழ் இலக்கிய வரலாற்று நூல்கள் எழுதிய அமரர் மு. அருணாசலம் இவ்வாசிரியரின் உழைப் பையும் ஆர்வத்தையும் பாராட்டியுள்ளார். நண்பர் ச. கிருஷ்ணமூர்த்தி விரிவாக ஆய்வு செய்து எழுதிய திருவோத்தூர் வரலாறு (செய்யாறு) 1993இல் தமிழ் வளர்ச்சித் துறையின் இரண்டாம் பரிசு பெற்றுள்ளது. பல கருத்தரங்குகளில் இவ்வாசிரியர் பங்கு பெற்று ஆய்வுக் கட்டுரைகள் வழங்கியுள்ளார். வரலாறு, சமயம், தத்துவம் சிற்பம், கட்டடக்கலை போன்றவற்றில் பல கட்டுரைகள் எழுதியுள்ளதோடு அச்சில் வராத பழைய உரையுடன் கூடிய நாலடியார் சுவடியை நகல் செய்து பதிப்பிக்கவும் வழங்கியுள்ளார். இச்சுவடி யாழ்ப்பாணம் ஆறுமுகநாவலர் சேகரித்த சுவடிகளில் ஒன்றாகும். மேலும் பல நூல்கள் வாயிலாக வரலாற்றுத் தொண்டு புரியும் திறம் படைத்த இவரை பாராட்டுகிறோம்.

# சொல்லடைவு

O

## கல்வெட்டில் ஊர்ப் பெயர்கள்

# எமது வெளியீடுகள்

## அறிஞர் பி. எல் சாமி, ஐ. ஏ. எஸ். (ஓய்வு)

| | |
|---|---|
| *சங்க நூல்களில் மீன்கள்* | *22 —* |
| *,, ,, செடிகொடிகள்* | *20 —* |
| *சங்க இலக்கியத்தில் அறிவியற்கலை* | *25.—* |
| *சங்க நூல்களில் மரங்கள்* | *25 —* |
| *,, ,, உயிரினங்கள்* | *35.—* |

## அறிஞர் அ. வெ. சுப்பிரமணியன்

| | |
|---|---|
| *சங்க நூல்களில் பொங்கும் உணர்ச்சி* | *16.—* |
| *அபெடையும் ஆழ்பொருளும்<br>—திருக்குறள் நுண்ணாய்வு* | *[illegible]0.—* |
| The Bangle and The Javelin *(முத்தொள்ளாயிரம்)* | *35.—* |

## அறிஞர் ஔவை நடராசன்

| | |
|---|---|
| *வாழ்விக்க வந்த வள்ளலார்* | *12.50* |

## அருட்கவி அரங்க. சீனிவாசன்

| | |
|---|---|
| *காவடிச் சிந்துபுகழ் சென்னிகுளம் அண்ணாமலை ரெட்டியார்<br>கவிதைத் தொகுப்பு — உரைவிளக்கம்.* | *160.—* |
| *நினைவுப் பயணம்* | *45.—* |

**வில்லியனூர் புலவர் ந. வேங்கடேசன்**

| | |
|---|---|
| பல்லவன் கண்ட பனைமலைக் கோயில் | 50.— |
| வரலாற்றில் அரிக்கமேடு | 30.— |
| கல்வெட்டுகளில் புதுவை மாநில ஊர்ப்பெயர்கள் | 20.— |
| வரலாற்றில் அரிய செய்திகள் | 12.— |
| புதுவைக் கல்வெட்டில் நாடும் வளநாடும் | 13.— |
| வரலாற்றில் ஆரியவைசியர் | 15.— |

**டாக்டர் கி. வேங்கட சுப்பிரமணியன்**

| | |
|---|---|
| கற்றதனால் ஆய பயன்? | 18.— |

**புலவர் ஞான ஒளி**

| | |
|---|---|
| வேதநாயகர் வாழ்வு வளமும் | 12. 50 |

**கவிஞர் வ. கோவிந்தராசன் எம். ஏ.,**

| | |
|---|---|
| பாடுங் குயில் | 8. 25 |

**கே ஆறுமுகம் பி. எஸ்சி., பி, டி,**

| | |
|---|---|
| கடல் காட்டும் விந்தைகள் | 18.— |
| பொருள்களும் பயன்களும் | 12.— |

**தனராஜ் பி. ஏ.,**

| | |
|---|---|
| கட்டடக் கலை | 12.— |

**புலவர் கு. வை. இளங்கோவன் எம். ஏ, எம் எட்.,**

| | |
|---|---|
| அரிமதியின் உவமைப் பூங்கா | 40.— |
| மனம் ஓர் ஆய்வு | 27.— |
| இயற்கை பேசுகிறது | 18.— |

**புலவர் முத்து. எத்திராசன் எம். ஏ., பி. எட்.,**

| | |
|---|---|
| கம்பனில் சில முத்துக்கள் | 15.— |
| குந்தவையின் கலைக் கோயில்கள் | 70.— |

**புலவர் து. அரங்கன், எம். ஏ., பி. எட்.,**

| | |
|---|---|
| செந்தமிழ் அந்தாதி | 18.— |

கே. எஸ். லட்சுமணன்

பேரறிஞர்களின் உவமைகள் 12.50

நல்லாசிரியர் ஆர். நாகராஜன்

அறநெறிக் கதைகள்— பாகம் 1. 11.—

,, ,, — பாகம் 2. 11.—

பேராசிரியர் மு·வை· அரவிந்தன்

பிழை இன்றி எழுதுங்கள் 10.—

சி· எம், கணபதி, எம். ஏ· ,

தமிழக வரலாறும் பண்பாடும் 25.—

இராமச்சந்திரன், எம். ஏ. ,

சி. எம்· கணபதி, எம் ஏ· ,

மாசி மகமும் மங்கலநீர் வழிபாடும் 12.—

அனந்தபுரம் கோ. கிருட்டிணமூர்த்தி எம்· ஏ· ,

ஈயல் - அறிவியல் விளக்கம் 15.—

கல்வராயன் மலைமக்கள் (வரலாறு) 80.—

லட்சுமி மூர்த்தி

வரலாற்றில் வளவனூர் 18.—

புலவர் க முனிசாமி பி· ஏ.,

சிந்தனைக் கதைகள் பாகம்— 1 15.—

பாகம்— 2 12.—

ச. கிருஷ்ண மூர்த்தி எம்· ஏ· ,பி· எட்.,

தருமபுரி வரலாறும் பிரகலாத சரித்திரமும் 45.—

திருவோத்தூர் வரலாறு 55.—

## வெள்ளையாம்பட்டு சுந்தரம்

| | |
|---|---|
| வெற்றிக் கதைகள் | 14.— |
| கல்விக் கனிகள் பாகம்— 1 | 9.— |
| ,, ,, பாகம்— 2 | 9.— |
| தவத்திரு ஞானியாரடிகள் | 18.— |
| நல்லாசிரியரும் நன்மாணாக்கரும் | 13.— |

## கொடிமுடி சண்முகப் பிரகதம்

| | |
|---|---|
| ஏரிப்பாசன வரலாறு | 20.— |

## ஏ. கே. சேஷாத்திரி எம். ஏ.,

| | |
|---|---|
| செஞ்சிக் கோட்டை வரலாறு | 200.— |
| தஞ்சைப் பெரிய கோயில் | 150.— |
| வரலாற்றில் வேலூர்க் கோட்டை | 250.— |

## ப. செங்குட்டுவன்

| | | |
|---|---|---|
| சிந்தனையாளர் இங்கர்சால் | பாகம் — 1 | 25.— |
| ,, ,, ,, | பாகம் — 2 | 27.— |
| இங்கர் சால் பேசுகிறார் | — | 23.— |
| சிந்தனைச் சிற்பிகள் | — | 20.— |
| அறிவியலில் மறைக்கப்பட்ட தியாகங்கள் | | 10.— |

★

